Баҡыйлыҡ таңына йүнәлеп

# Мөхәббәт һәм Мәғрифәт

Нуриман Мусин






# Мөхәббәт һәм Мәғрифәт

Нуриман МУСИН

| | |
|---|---|
| Төп нөсхәнән: | Ebedî Fecre Doğru<br>MUHABBET ve MÂRİFET |
| Авторы: | Нуриман Мусин |
| Төрөксәнән тәржемәсе: | Айҙар Ғәййәр |
| Рус теленән тәржемәсе: | Әҙибә Ғәҙел |
| Редакторы: | Айҙар Ғәййәр |
| Дизайн: | Расим Шакироғлу |
| ISBN : | 978-5-6041415-2-6 |
| Адрес: | Магазин мусульманской литературы и атрибутики - ООО "САЛЯМ"<br>450106, г. Уфа, ул. Степана Кувыкина, 23 |
| Тел: | +7 (347) 254-18-76 |
| Э-почта: | salammagazin@mail.ru |
| Отпечатано: | ООО "Агентство печати "Приволжье"<br>603157, г. Нижний Новгород,<br>ул. Березовская, 103<br>www.apprivolzhye.ru<br>e-mail: apprivolzhye@bk.ru |

# ЙӨКМӘТКЕҺЕ





# Баш һүҙ

*Иҫ киткес һөйөү менән бөтә барлыкты яралткан, кешене ижад емешенең тажы, Раббыһы хаҡындағы хәкиҡи белем аша Үҙенә йүнәлгән юламсы иткән Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләгә Сикһеҙ маҡтауҙарыбыҙ һәм данлауҙарыбыҙ булһын!*

*Хәкикәт юлын яҡтыртыусы ҡояш, Илаһи мәғрифәткә юл күрһәтеүсе йондоҙ булған, Ғаләмдең барлыҡҡа килеүенә төп сәбәпсе һәм Илаһи һөйөү юлын күрһәтеүсе оло йөрәкле Пәйғәмбәребеҙгә (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм), ғаиләһенә, сәхәбәләренә Хаҡ Тәғәләбеҙҙән фатиха һорайбыҙ!*

Һис шикһеҙ, бөтә барлыҡтың да яратылыу сәбәбе бар. Остоҡ ҡына ҡом бөртөгөмө, икһеҙ-сикһеҙ Ғаләмме - һәр нәмәнең үҙ тәғәйенләнеше. Бөтә барлыҡ аныҡ маҡсат һәм билдәле ниәт менән яратылған. Хатта күҙгә күренмәгән микроб йәшәйешенең дә сәбәбе бар.

**Ә кеше**? Аллаһтың иң гүзәл ижад емешенең яратылыу маҡсаты үҙенә башҡа. Ул – Аллаһҡа бик яҡын да һәм ифрат алыҫ та торорға һәләтле берҙән-бер зат. Әҙәмдең яратылыу сәбәбе башҡа йән эйәләренең яратылыу сәбәбенән юғарыраҡ: ул – Аллаһтың ерҙәге хәлифәһе, Ғаләмдең үҙәге һәм күҙ ҡараһы. Уға Аллаһтың һөйгән ҡоло дәрәжәһенә күтәрелеү мөмкинлеге бирелгән.

Кеше үҙенең ике донъя – әлмисаҡ һәм теге донъя араһындағы Ерҙә алъюҫыҡҡа яратылмағанын аңларға тейеш. Изге аяттар был турала киҫәтә:

**«Былай ғына, эше булмағандан эш булһын, тип кенә беҙҙе яралтты һәм, ысынлап та, ул беҙҙе Үҙ хозурына ҡайтармаҫ, - тип өмөтләнәһегеҙме?»** *(Мөьминүн (Мөьминдәр), 115),*

**«Кеше үҙен һис сикләүҙәрһеҙ, күҙәтеүсеһеҙ йәшәргә хаҡлы, тип һанаймы әллә?»** *(Ҡиәмәһ (Ҡиәмәт), 36).*



Йәшәйешебеҙҙең сәбәбе һәм беҙҙең Аллаһ алдындағы яуаплылығыбыҙ шул ҡәҙәр бөйөк һәм мөһим, тауҙар, ҡаялар һәм хатта күктәр ул яуаплылыҡты өҫтөнә алыуҙан баш тартҡан.

Был яуаплылыҡты үтәү, йәшәйешебеҙҙең маҡсатын аҡлау өсөн бер генә сара ҡала: ул - **«Рухи Мәғрифәт - Илаһи мөхәббәт ҡапҡалары»**на һыйыныу.

**«Илһам биреүсе һөйөү көсө» -** фани һәм баҡыйлыҡ тормоштар йөгөн тартырға мөмкинлек биреүсе Илаһи энергия. **«Һөйөү кәүҙәләнеше – Шәйех Мәүләнә Руми»** үҙенең «Мәснәүиҙәр»ендә был турала ҡат-ҡат һөйләргә теләй. **«Илаһи мөхәббәт һәм рухи Мәғрифәт» -** беҙҙе күктең етенсе ҡатына күтәреүсе ҡанаттар ул.

Ғаләм тажы һәм йөрәктәрҙе һауыҡтырыусы «Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ялҡынлы мөхәббәт» - йәндәребеҙгә ҡанат ҡуйыусы юғары тойғо. **«Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ялҡынлы мөхәббәт»** менән тулы йөрәк – Хаҡ Тәғәләбеҙ ҡарашы аҫтындағы һарай. Үҙебеҙгә ҡат-ҡат шундай һорауҙы бирергә тейешбеҙ: **«Беҙ уны ниндәй кимәлдә яратабыҙ?» «Уны белә, Уны күрә һәм Уны тоя алыу» -** кешенең дәрәжәһен ике донъяла ла күтәрә, Раббыбыҙға яҡынайта һәм Йәннәткә юл аса. Әгәр **«Уның һағышы һәм шатлығы, күҙ йәше һәм йылмайыуы – һәммәһе беҙҙең өсөн»** икән, аҡылы камил кеше нисек уны яратмаһын? Ә беҙ уның өсөн нимә эшләй алабыҙ? Ул хәүефләнгән нимәләрҙән һаҡланабыҙмы? Уны шатландыра алырлыҡ ғәмәлдәр ҡылырға ынтылабыҙмы? Холҡобоҙ ни кимәлдә **«Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тиңе булмаған холҡо»**на яҡын?

**«Тормош һәм ғәләм»** уның хаҡына яратылған. Аллаһтың уға Мөхәббәте сәбәбендә ғаләм бихисап илаһи серҙәр менән тулы. Ғаләмдәге ул йомаҡтарҙы сисеү, **«Ғаләмде уҡый белеү – барсаһын да уҡый белеү ул»**. Аллаһу Тәғәлә һәм Уның Илсеһе теләгәнсә **«Гүзәл рәүештә тормош көтөү»** һәм **«Аллаһтың тәҡүәле ҡоло булыу» -** ғаләмде танып белеүҙең берҙән-бер маҡсаты.

Тәүге нәүбәттә **«Характер»**ыбыҙға хас сифаттарҙы Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) юлынан барған, **«Күркәм**



**холоҡ»**ка эйә булған салих заттар сифаттары бизмәненә һалып үлсәү кәрәк. Шул юл менән генә **«Яҡты күңелле кеше»** һәм шул юл менән генә **«Аҡыл һәм йөрәк гармонияһы»**на ирешергә мөмкин. Һис шикһеҙ, **«Аҡыл һәм йөрәк ғилем һәм тәрбиәгә мохтаж»** булыуын аңлау үҙебеҙ өсөн дә, киләсәк быуындар өсөн дә бик мөһим. **«Йәнен пак тотҡан кеше моратына (сәғәҙәткә) ирешәсәк. Выжданын кер ҡаплаған кеше, әлбиттә, хәтәр зыян күрәсәк»** (Шәмс (Ҡояш), 9-10) аяты буйынса үҙебеҙҙе тәрбиә ҡылып, беҙ **«Мин-минлек һәм үҙ-үҙеңә иҫәп-хисап»**ҡа айырым иғтибар бүлергә тейешбеҙ. **«Гүзәл әхлаҡ һәм тәрбиә»** тормошта төп һыҙатыбыҙ булырға тейеш. Был донъянан тулы иман менән китеү һәм **«Аллаһ мөьминдәрҙең малдарын, йәндәрен (үҙҙәренә биреләсәк) Йәннәт биреп һатып алды...»** (Тәүбә, 111) аятында вәғәҙә ителгән бүләккә лайыҡ булыу өсөн, **«Ҡорбандың рухи мәғәнәһе»** хаҡында уйланып ғүмер итергә тейешбеҙ, сөнки ҡорбан – фиҙакәрлек символы.

*Хөрмәтле уҡыусы!*

*Әйтеп үтелгән темалар был әҫәрҙең бүлектәре.*

**Хаҡ Тәғәләбеҙҙән Аллаһ ризалығы өсөн яҙылған һәр һүҙебеҙҙе бәрәкәте менән солғауын һорайбыҙ!**

**Эй Аллаһ! Үҙеңә оло һөйөү, мәғрифәт менән тулы фатихалы ғүмер бир беҙгә, һуңғы һулышыбыҙҙы иманлы килеш алырға насип ит! Үҙеңә ҡарата шундай һөйөү насип ит: һуңғы һулышыбыҙ көтөп алынған осрашыу мәле булһын, ә Хисап көнө беҙҙең өсөн мәңгелек сәғәҙәт таңына әйләнһен!**

**Әмин!**



**1-СЕ БҮЛЕК**

Рухи Мәғрифәт -
Илаһи мөхәббәт ҡапҡалары



# Илһам биреүсе һөйөү көсө



*Атомдан Йыһанға ҡәҙәр бөтә ғаләм менән мөхәббәт идара итә. Хайуандар донъяһында ла, үҫемлектәр донъяһында ла, йәнле һәм йәнһеҙ тойолған йән эйәләре араһында ла – һәр ерҙә мөхәббәт хөкөм һөрә. Ун һигеҙ мең донъяның һәммәһе һөйөү арҡаһында ғына йәшәй.*



# Илһам биреүсе һөйөү көсө

## ҒАЛӘМДЕҢ БАРЛЫҠҠА КИЛЕҮ СЕРЕ

Хәҙис-ҡудсиҙа әйтелә:

*«Ихласлыҡ – яратҡан ҡолом күңеленә һалған Минең серҙәрҙән бер серем. Яҙып ҡуйыр өсөн (ғәмәлдәр китабына) бер фәрештә лә, зыян килтерер өсөн бер шайтан да уны аңларға ҡадир түгел»* (ат-Тадж, I, 43).

Ихласлыҡ – Аллаһ бүләге, уға Илаһи һөйөүгә ҡойонғандар ғына, хәҙис-ҡудсиҙа әйтеп кителгән «яратҡан ҡолдар» ғына лайыҡ була ала.

Ҡәлбеләре һөйөү һәм юғары ынтылыш менән тулғандар алдында бөтә ишектәр асыла. Һөйөү булмаған ерҙә ихласлыҡ та, эскерһеҙлек тә, игелек һәм тырышлыҡ та юҡ. Мөхәббәт менән тулы йән ғәҙел, күндәм һәм тыныс, ул бөтә ғибәҙәттәргә илһам бирә... Һөйөү, ҡояш кеүек бөтә тирә-йүнде яҡтыртып, дөрләп янырға тейеш. Саҡ-саҡ мөлкөлдәп янған шәм ише һөйөү әҙәмдең әхүәле рухиәһен сафландырмай, яҡтыртмай, мәңгелек тормоштағы өлөшөнән мәхрүм итә. Шәйех Нәхшәби (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) бәйәне быға асыҡ дәлил:

## БӨТӘ БӘХЕТҺЕҘЛЕКТӘР ЯЛҒАН ҺӨЙӨҮҘӘН

Бер йәш егет падишаһ һарайы ҡапҡаһы янына килә һәм падишаһ ҡыҙын һөйөүе хаҡында белдерә. Егеттең һүҙҙәрен падишаһ ҡыҙына еткергәс, ул, ҡапҡа янына килеп, былай ти:

- Ошо мең дирһәмде ал һәм үҙеңә лә, миңә лә зыян килтерерҙәй хәбәрҙе башҡаса һөйләмә!

Егет һаман үҙенекен ныҡый, һәм ҡыҙ уға шундай тәҡдим яһай:



- Ал ошо 2 мең дирһәмде!..

Яйлап, тәҡдим 10 мең дирһәмгә барып еткәс, егет ризалаша. Быға яуап итеп, падишаһ ҡыҙы ҡысҡырып ебәрә:

- Күҙең аҡса менән томаланып, мине күрмәҫ булғас, нисек һин мине һөйөүең хаҡында һөйләй алаһың? Мине башҡаға алмаштырғандар менән нимә булаһын беләһеңме?

Һөйөүе ихласһыҙ булған, ер ауҙары әсирлегенә эләккән егетте язаға тарттыралар.

Салих заттарҙың береһе, был бәйәнде ишетеп, һуштан яҙа. Иҫенә килгәс, ул былай ти:

- Эй, кешеләр! Фани донъяла мөхәббәте хаҡында ялғанлағандар менән нимә булғанын күрҙегеҙме? Ә Аллаһты яратам тип, күңелдәрен башҡаға бағлағандар менән мәңгелек донъяла нимә булыр?!

Әҙәм ғүмере бына шулай баштан аҙағынаса ялған һәм хәҡиҡи һөйөү имтиханы менән һынала. Һөйөү – беҙҙең бар ҡылыныуыбыҙ сере лә, йәшәйешебеҙ хикмәте лә, сөнки, билдәле булыуынса:

## БӨТӘ БАРЛЫҠ ҺӨЙӨҮ МЕНӘН ЙӘШӘЙ

Аллаһу Тәғәлә, Мөхәббәте сәбәпле, барса йәндәрҙең дә Уны татып ҡарауын теләгән һәм бихисап йән эйәләрен барлыҡҡа килтергән. Һынауҙар урыны булған ер донъяһында һәм башҡа донъяларҙа Уның Ҡөҙрәте һәм Маһирлығы сағылыш тапҡан. Кеше – Уның иң бөйөк ижад емеше. Ғаләм һәм кеше – Илаһи һөйөү сағылышы.

Бөтә барлыҡтың яралыу сере, уға ғүмер биреүсе энергия һәм тыныслыҡ сығанағы булған Илаһи һөйөү һәр йән эйәһенең асылына һалынған – кеше шул хәҡиҡәтте аңлап йәшәргә тейеш. Илаһи һөйөү бәрәкәте аша ғына фани донья тормошондағы ҡайғы-хәсрәттәрҙе, яфаларҙы, михнәттәрҙе, юғалтыуҙарҙы еңеп сығып, ҡыҫҡа ваҡытлы ғүмерҙе мәңгелек сәғәҙәт юлына әйләндерергә мөмкин.



## ИЛАҺИ ҺӨЙӨҮ БАҪҠЫСТАРЫ

Һис шикһеҙ, Илаһи һөйөүҙең юғары сағылышы – кеше. Әҙәм йәнен туйындырған төп сығанаҡ – Илаһи мөхәббәт. Әхүәле рухиәләре Аллаһҡа һөйөү менән тулы булғандар донъяға хикмәт күҙе менән, тыныс күңел менән ҡарай башлай. Бөтә төр хәләл һөйөүҙәр Аллаһты һөйөүҙән тамырлана. Уның иң түрендә – Аллаһ Илсеһенә (саллəллаһу ғəләйһи үə сəлләм) мөхәббәт, унан – Аллаһтың тәҡүәле ҡолдарына, ата-әсәләргә, балаларға, иманлыларға, был донъялағы бөтә барлыҡҡа. Был һөйөүҙәрҙең һәр төрө – Раббыбыҙға һөйөү сағылышы.

Аллаһ Илсеһе (саллəллаһу ғəләйһи үə сəлләм) мосолмандарҙың ун меңлек ғәскәре башында баш һалған Мәккәгә инә. Юлда көсөктәрен имеҙеп ятҡан этте күреп, этте борсомаҫ өсөн, ул ғәскәргә икенсе юл менән хәрәкәт итергә әмер бирә. Бер әҙәмдең ҡорбанға салынасаҡ һарыҡ янында бысағын үткерләүен күреп, ул былай ти: *«Ул бысаҡты һарыҡ күрмәҫлек урында үткерләп булмаймы ни?»*

Сөнки:

## ҺӨЙӨҮ ШӘФҠӘТЛЕ БУЛЫУҘЫ ТАЛАП ИТӘ

Изге Ҡөрьәндә Аллаһу Тәғәләнең Гүзәл исемдәренең береһе - «әр-Рахмәән» (Шәфҡәтле) - башҡаларынан йышыраҡ телгә алына. Шәфҡәтлелек – был исемдең сағылышы. Шәфҡәтлелек – һөйөү емеше. Һөйөү һәм шәфҡәтлелек аша ғына Аллаһу Тәғәләгә яҡынайыу мөмкин.

Әхүәле рухиәбеҙҙең Илаһи һөйөү менән яҡтырыуы әҙәмдең йәннәткә ҡайтыуының шарты булып тора. Раббыбыҙға хеҙмәт итеү идеалы - Илаһи мөхәббәткә лайыҡ булырға ынтылыу ул.

Аллаһу Тәғәлә яралтҡан бөтә барлыҡ араһында тап кеше Раббыбыҙҙың һөйөүенә лайыҡ булған, шул сәбәпле Ул уны йәннәттә бар ҡылған. Кешене һынар өсөн, Ул уны ер тормошона алып килгән һәм, нәфсе тышауҙарын өҙөүҙе, Үҙенә хеҙмәт итеүҙе йөкмәт-



кән. Юлыбыҙ һуңында йәннәткә ҡайтыуыбыҙҙы һәм унын Үҙен күреүебеҙҙе теләй Раббыбыҙ, шуға «Фәжер (Таң)» сүрәһендә бойора: **«Раббың хозурына кил!»** һәм **«Әйҙә, кер йәннәткә!»**

Һис шикһеҙ, ҡайтыуыбыҙ – тик Аллаһҡа. Тормош көткәндә Аллаһҡа ҡайтыусылар йәннәткә инәсәк.

## ҺӨЙӘ БЕЛЕРГӘ ӨЙРӘНЕҮ

Илаһи әмерҙәрҙе үтәй алыр өсөн, барса пәйғәмбәрҙәр һәм салих заттар бөтә ғүмерҙәре буйына һөйә белергә өйрәнгән, ошо ғилемгә эйә булғас ҡына, улар мөхәббәтте мәңгеләштергән рухи башлыҡтарға әүерелгән. Кешелекте Раббыбыҙға хеҙмәт итеүҙә ошондай юғарылыҡҡа күтәреү маҡсатында, изге яҙмалар һәм Изге Ҡөрьән төшөрөлгән. Аллаһтың тәҡүәле ҡолдарының Изге Ҡөрьән хикмәте аҫтында тыуған әҫәрҙәренең дә яҙылыу маҡсаты - Илаһи һөйөү серен асыу ул. 26 000 ике юллыҡтарҙан торған Шәйех Мәүләнә Румиҙың «Мәснәүиҙәре» - ысын мәғәнәһендә һөйөү йыры. Шәйех Мәүләнә әйтә:

*«Ҡәҙерлем, бел: һөйөү – Аллаһу Тәғәләнең сифаты!»*

*«Һин таш йәки гранит булыуың ихтимал, әммә күңелең мөхәббәт менән тулһа, һин гәүһәргә әйләнәсәкһең. Ә мөхәббәтһеҙ көйө балауыҙ ҙа ташҡа әйләнә».*

*«Мөхәббәт – сер, ул әсене татлы итә, әхүәле-рухиәңдән бөтә бысраҡты һыпырып ташлай. Рухи яфа-һыҙланыуҙарҙан һаыҡтыра».*

*«Мөхәббәт үлгән йөрәктәрҙе терелтә, хакимдарҙы һөйөү ҡолона әүерелдерә. Мөхәббәткә күмелһә, төрмә һәм зиндандар гөл-баҡсаға әүерелә».*

*«Ут Илаһи яҡтылыҡҡа әүерелә».*

*«Бәлә-казаларҙан һәм яфаларҙан һөйөү аша күңел тыныслығы һәм шатлыҡ ярала. Ҡайғыларҙан шәфҡәт тыуа».*



*«Мөғжизәләр тыуҙырған бындай мөхәббәт Аллаһтың тәҡүәле ҡолдарына ғына хас. Аллаһу Тәғәләне танып белеүҙең һәм ихласлыҡтың емеше ул. Гонаһтар упҡынына ауғандар хәҡики һөйөү тәхетенә күтәрелә алмай...»*

Хәҡиҡи һөйөү – Аллаһу Тәғәләне үҙеңдән артыҡ һөйөү. Был һөйөүҙең сағылышы – Ул яралтҡан бөтә барлыҡты һөйөү. Ошондай һөйөү арҡаһында, финик пальмаһы бүрәнәһе илаған, ә хайуандар, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) алдында ғәҙелһеҙлеккә зарланып, күҙ йәштәрен түккән.

## ПАЛЬМА БҮРӘНӘҺЕНЕҢ ҺӨЙӨҮ ЙӘШТӘРЕ

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) дини әңгәмәләр үткәргәндә һәм сәхәбәләренә вәғәз һөйләгәндә, мәсет бинаһы терәге булған финик пальмаһы бүрәнәһенә таяныр булған. Тора-бара сәхәбәләр күбәйгән, халыҡ күплеге арҡаһында, бөтәһе лә Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йөҙөн күрә алмаған, шуға күрә уның ҡушыуы буйынса мәсеткә минбәр эшләп ҡуйғандар. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) беренсе тапҡыр минбәргә күтәрелгәс, мөғжизә була – вәғәздәр ваҡытында ул таянған пальма бүрәнәһе ныҡ итеп ыңғырашып илап ебәрә. Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) минбәрҙән төшә һәм уны һыйпап тынысландыра. Пәйғәмбәребеҙҙе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйөүҙән һыҡтаған пальма бүрәнәһе айырылышыу ғазаптарын кисергән кеше шикелле илай - һөйөү көсө хатта бүрәнәне лә илата. Бөтә йән эйәләре лә мохтаж ундай һөйөүгә.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм уның сәхәбәләре осоронан йәнә бер миҫал:

## ДӨЙӘНЕ ТЫНЫСЛАНДЫРҒАН ҺӨЙӨҮ

Бер заман Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бер ансарҙың дөйәһе бәйле торған баҡсаһына инә. Уны күреп, дөйә ҡыҙғаныс итеп ыңғыраша һәм илап ебәрә. Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) уның янына килә, яғымлы итеп ҡолаҡ



артын һыйпай. Дөйә шунда уҡ тыныслана. Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һорау бирә:

*- Был дөйәнең хужаһы кем? Кемдең дөйәһе был?*

- Йә Рәсүлуллаһ, минең дөйәм ул! - ти Мәҙинәлә йәшәгән бер үҫмер.

*- Һиңә был хайуанды биргән һәм уның өсөн һине яуаплы иткән Аллаһтан ҡурҡмайһыңмы ни? Ашатмайһың һәм нык йонсотаһың тип зарлана бит ул,* - тигән Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм). (Әбү Дауыт, Йыһат, 44/2549)

Пәйғәмбәрҙең рухи вариҫтары булған Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары тормошонда ла ошондай шәфҡәтлелек һәм һөйөүҙе күрәбеҙ. Заманының һөйөү һәм шәфҡәте үрендә улар тора. Шәйех Баязит Бистами әүлиәнең тормошонан бер миҫал:

## КӨСҺӨҘ ЙӘН ЭЙӘЛӘРЕН ҠЫҘҒАНЫУ

Баязит Бистами Илаһи һөйөүгә шул ҡәҙәр ҡойоноп йәшәй, йәне-тәне менән бөтә барлыҡтың ыҙа, яфаларын тоя. Бер тапҡыр ул ишәкте туҡмағандарын, туҡмалған меҫкен хайуандың ҡанһырауын күрә. Хайуандың михнәт сигеүенә шаһит булған Баязит Бистамиҙың да сираҡтарынан ҡан аға башлай.

Бер заман сәфәрҙә булған Баязит Бистами ағас күләгәһендә ял итеп алырға була. Ялдан һуң, ул юлын дауам итә. Байтаҡ ара киткәс, биштәре буйлап йүгерешкән ҡырмыҫҡаларҙы күреп ҡала. Ҡырмыҫҡалар биштәренә үҙе ял иткән урында үрмәләп менгәндер тип уйлап, уларҙы, сит-ят ерҙә ҡалдырып, ватандарынан мәхрүм итмәҫ өсөн, кире ағас янына боролоп килә.

Аллаһ яралтҡан бөтә барлыҡҡа һөйөү күңелдә шәфҡәтлелек һәм миһырбанлыҡ тыуҙыра, Аллаһҡа яҡынайған мөьминдәрҙең офоҡтары киңәйә.

Бер хәҙистә әйтелә: *«Бер ҡатын, бесәйен ас тотоп, үлемгә дусар иткән өсөн, йәһәннәмгә эләгә. Ә бер гонаһкәрҙең, ҡойоға төшөп, аяҡ кейеменә һирпеп һыу алып, һыуһауҙан ғазап сиккән этте эсергәне өсөн, гонаһтары ярлыҡана».*



Һәр саҡ бер нимәне иҫтә тоту лазым: Аллаһтың шәфҡәте ҡайһы саҡ кескәй генә, ҡайһы саҡ ҙур игелектәр ҡылғандар өсөн һәм язаһы ла кескәй генә гонаһыбыҙ өсөн дә, ҙур гонаһыбыҙ өсөн дә бирелеүе ихтимал. Был турала иҫтә тотоп, ғәмәлдәребеҙгә иғтибарлы булыу кәрәк.

Һис шикһеҙ, Илаһи һөйөү кешене күктәргә күтәрә. Ул һөйөүгә лайыҡ булғандар алдында ике донъя бәхетенә лә юлдар асыла. Ул – тәнде лә, йәнде йәшәртеүсе, илһам, дәрт биреүсе йәншишмә. Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары, әйтерһең, һөйөүҙән тыуҡылған. Шәйех Мәүләнә әйтә:

*«Раббыһына ғашиҡтар мөхәббәт океанында йөҙгән балыҡтар ише. Улар буш рухи хыялдар менән баш ватмай...»*

*«Улар аша бәрәкәт һәм рухи көс алып, һин һәр ваҡыт улар менән бергә бул. Илаһи мөхәббәт ярҙамында йәш һәм дәртле бул!»*

## МӨХӘББӘТТЕҢ ТӨП КӘҮҘӘЛӘНЕШЕ

Мөхәббәттең төп кәүҙәләнеше – әхүәле-рухиәңде Аллаһтан башҡа бөтә нимәнән: донъя байлыҡтарына һәүәҫлектән, көнсөллөктән, уҫаллыҡ һәм нәфрәттән азат итеү. Әгәр йөрәгеңдә бындай хистәр тыуып тора икән, тимәк Илаһи һөйөү әле һиндә тамыр йәймәгән. Йөрәктәре Илаһи мөхәббәт менән тулы булғандар фани донъяға теше-тырнағы менән йәбешкәндәр тыуҙырған ығы-зығыға, ҡойондарға үҙен өйөрөлтөргә ирек бирмәй, улар мәңгелек тормошта уңыш ҡаҙаныу хаҡында ғына уйлай. Уларға тейешле бүләк – күңел тыныслығы, ике донъя бәхете. Уларҙың йәндәре таҙа, йөрәктәре хатта ерҙәге оло һәләкәттәр ваҡытында ла йәш һәм саф.

**Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә тормошобоҙҙо хәҡиҡи һөйөү менән тултырһын! Сарсаған йөрәктәребеҙҙе Һөйөүенең тере һыуы менән туйындырһын! Был яфалы донъяла йәндәребеҙгә йәннәт баҡсаларының хуш еҫен алып килһен!**

**Әмин!**



Рухи Мәғрифәт - Илаһи мөхәббәт ҡапҡалары



# Һөйөү кәүҙәләнеше – Шәйех Мәүләнә Руми



*Шәйех Мәүләнә Руми кешенең рухи асылын, ыңғай һәм насар сифаттарын тәрәнтен танып белгән, шуға «Мәснәүиҙәр»ҙе уҡыған һәр кем унда үҙен таба ала.*



# Һөйөү кәүҙәләнеше – Шәйех Мәүләнә Руми

## ҺЫБЫҘҒЫҒА ҠОЛАҠ ҺАЛ!

Шәйех Мәүләнә Руми «Мәснәүиҙәр»ен шундай һүҙҙәр менән башлай:

«Ишетәһеңме зарлы һыбыҙғы тауышын?
Беҙҙекеләй айырылышыуҙар моң-һағышын...»,

Икенсе бер робағиҙа ул дауам итә:

«Хаҡ Тәғәләбеҙҙең йәшерен серҙәре хаҡында һыбыҙғының нисек йырлауын тыңла әле! Иректә үҫкән ҡамыш хәҙер инде кипкән, башы ла, үҙәге лә юҡ... Музыкант хакимлығына эләккән телһеҙ һәм һүҙһеҙ һыбыҙғы ни хаҡында йырлай: Аллаһ, Аллаһ...»

Һис шикһеҙ, әҫәрҙәре һыбыҙғы көйҙәренә торошло Шәйех Мәүләнә Руми Илаһи һөйөүҙең кәүҙәләнеше булған әүлиәләрҙең авангардында. Уның мөхәббәт йыры – Аллаһу Тәғәләгә ябай һүҙ ҡалыптарына һыймаған ялҡынлы мөхәббәт йыры. Йөрәге шундай уҡ фиҙакәр Илаһи һөйөү менән янған Юныс Эмре Раббыһына ғашиҡтың хәлен шулай тасуирлай:

Китәм бынан, һөйөү менән ҡыйралғанмын,
Һөйөү уттарында янып көл булғанмын.
Раббым бүләк итте ҡайнар ялҡын –
Йоҡоһоҙ бер ғашиҡ меҫкен илгиҙәрмен.
Ғәжәпме ни, һөйөү булғас яфаларым –
Кем күрмәгән мөхәббәттең ыҙаларын?
Ғашиҡ, уҡтал бер Раббыңа йәнең менән –
Күрешһендәр утта янып көйөнгәндәр!
Мөхәббәткә тапшыр, Юныс, йәнең-тәнең –
Был ҡәҙәр ҙә ҡанмаҫ һөйөү булырмы икән?



Әлбиттә, Раббыһына ғашиҡ булған һәм Илаһи серҙәрҙе танып белгән һәр кем Илаһи һөйөү тәьҫирендә үҙенсә асыла: һөйөү ялҡынында янған Шәйех Мәүләнә өйөрөлөү зекере һәм поэтик әҫәрҙәр зекере океанына сума; Халладж Мансурҙы илаһи мөхәббәт ҡаплағас, ул үҙен онотоп, «Әнәл-Хаҡҡ» йәғни «Мин Аллаһмын» тип һөйләнә башлай; Шах Нәҡшбәнд, Аллаһтың ризалығына һәм һөйөүенә ирешеү өсөн, оҙаҡ йылдар ауырыу, зәғиф хайуандарҙы тәрбиәләй, урамдарҙы таҙарта һәм башҡалар, ерәнеп, яҡын да килмәгән ауырыуҙарҙы ҡарай. Улар төрлө юлдар менән бара, әммә маҡсаттары бер үк - һөйөүгә солғаныу һәм һөйөү менән йәшәү... Әммә һөйөү ялҡыны изге сығанаҡ осҡононан ғына дөрләп китә.

Шәйех Мәүләнәнең юғары офоҡло һөйөү киңлектәре буйлап сәйәхәте «күңелдәрҙе яҡтыртыусы ҡояш» булған Шәмс Тәбризи менән осрашыуынан һуң башлана. Мәүләнә, үҙенә илһам биргән Шәмс менән танышҡас, хуш еҫле Хәҡиҡәт сәскәһен маҡтап йырлаған мөхәббәт һандуғасына әйләнә.

## ШӘМС ҺӘМ МӘҮЛӘНӘ

Мәүләнә Йәләлетдин Руми, ғаиләһе менән Коньяла төпләнгәс, ғилем алыу маҡсатында, Алеппо һәм Дамаск ҡалаларына юл тота. Был саҡта уға 30 йәш тирәһе була. Бер заман, Дамасктағы баҙар аша үтеп барғанда, сәйер ҡиәфәтле берәү уның ҡулынан тотоп ала һәм былай ти:

*«О ғаләм ҡоласына тиң Оҫта, бир әле, ҡулыңды үбәйем!»* - хисләнеп, ҡулын үпкәс, әҙәм халыҡ араһына инеп тә юғала. Йәләлетдин Руми аптырап ҡала: *«Быны нисек аңларға!»* Сәйер кейемдәге сәйер кеше, уның әйткән һүҙҙәре бер серле йомаҡ булып күңелендә ҡала.

Был ғәжәп хәлдән һуң байтаҡ ваҡыт үткәс, бер заман **Йәләлетдин Руми** Конья мәҙрәсәләренең береһендә дәрестәрҙән һуң шәкерттәре менән әңгәмә ҡора. Ҡапыл әңгәмәгә теге сәйер кеше лә ҡушыла. Уның исеме **Шәмс Тәбризи** була. Ул, ғәҙәттән тыш илһамланып, сәйер һорау бирә:



*«Кем өҫтөнөрәк: Баязит Бистамимы, әллә Пәйғәмбәр Мөхәммәт Мостафамы (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм)?»*

Бындай сағыштырыуға хайран ҡалып, Шәйех Мәүләнә асыуланып ҡысҡырып ебәрә: **«Ниндәй һорау был?! Ғаләмгә шәфҡәт булып килгән бөйөк Пәйғәмбәребеҙҙе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) уның юлынан барыуы арҡаһында ғына дан ҡаҙанған әүлиә менән сағыштырып буламы ни?!»**

Шәмс Тәбризи тыныс ҡына һорауын аңлатып бирә:

*«Ә ни өсөн Баязит Бистами Раббыһынан тәнен йәһәннәмде тултырырлыҡ итеп ҙурайтыуҙы, бер гонаһкәрҙең дә йәһәннәмгә эләкмәүен һорай; Илаһи Ҡөҙрәтте күргән һайын, шулай тип белдерә: «Нисек бөйөк минең даным! Мин үҙ-үҙемде данлайым!» Ә Пәйғәмбәр Мөхәммәт (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), үҙенә иҫәпһеҙ-хисапһыҙ Илаһи бүләктәр бирелһә лә, уларҙы кәм итеп тоя һәм Раббыһынан тағы күберәкте һорай».*

Был аңлатма Шәйех Мәүләнәне аптырашта ҡалдыра. Аҡылды эшкә ҡушып, был һорауға яуап бирерлек түгел. Әммә Шәмс рухи көсө ярҙамында уны аҡыл хәл итергә ҡадир булмаған сиккә – әл-ләдуни ғилем (йәшерен серҙәр хаҡындағы ғилем) даирәһенә алып китә. Шәмс әңгәмәләшеүсеһенең рухи донъяһын йәшен йәшнәгәндәй яҡтырта, уға рухиәтенең киң офоҡтарын күрһәтә.

Шәйех Мәүләнә, яҡшы ятланған дәрес һымаҡ, күңеленә асылған уйҙы шунда уҡ әйтеп бирә:

«Нисек бөйөк минең даным! Мин солтандарҙың солтаны!» - тип Баязиттың әйтеүе ҡәлбенең бик тиҙ тулыланыуы тураһында һөйләй, йәғни Илаһи Ҡөҙрәттең кескәй генә сағылышы ла уның рухиәтен байытыр, илһамланыр өсөн етерлек булған. Уның рухиәте, әҙгә лә ҡәнәғәт булып, Илаһи һулышты тойған. Йәшерен ғилем океанының иге-сиге юҡ, уның әхүәле рухиәһе күләме лә күпте һыйҙыра алған.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) түбәндәге аят серен яҡшы төшөнгән:



اَلَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَ

**«Әллә, Мөхәммәт, һинең күкрәгеңде асманыҡмы һәм иман, хикмәт менән күңелеңде йомшаҡ ҡылманыҡмы?»** *(Инширах (Асылыу), 1)*.

Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәр яҡлап Илаһи Ҡөҙрәт сағылышын тойоп йәшәй. Ғаләм кеүек киң күңеле һис ҡасан булғаны менән хушһынмай: рухиәте байыған һайын, сарсауы арта, күҙ асып йомған арала яңы рухи кимәлгә күтәреләһәм ошоғаса түбән булған рухиәте өсөн ғәфү үтенә. Ул былай ти:

*«Мин көн һайын етмеш тапҡыр (икенсе хәҙистә – йөҙ) тапҡыр ғәфү үтенәм!..»*

Ул һәр ваҡыт Раббыһына яҡыныраҡ булырға теләй, әйтеп бөтөргөһөҙ ҙур теләк менән Уның менән осрашыуҙы көтә, ә ҡол һәм Раббыһы араһындағы ара сикһеҙ, һәм ул Хаҡ Тәғәләбеҙгә ҡатҡат мөрәжәғәт итә:

*«Әй Раббым! Мин Һине Һин лайыҡ булғанса танып белә алманым».*

Шәмстең роле шунда: ул, ябай белем ярҙамында төшөнөү мөмкин булмағандың асылын аңларлыҡ кимәлгә күтәреү өсөн, әңгәмәсеһенең күңел күҙен үҫтерә һәм хис-тойғоларын тәрәнәйтә. Шәмс, өмөтләнгән яуабын алғас, шатлығынан һәм һоҡланыуынан иҫен юғалта. Рухи донъяның ике йондоҙон Күктәр ебе берләштерә һәм инде һис ҡасан айырмай.

Ошоғаса Шәйех Мәүләнә күңелендә йәшенеп ятҡан рухиәт океаны, Шәмс Тәбризи ут һалғас, дөрләп тоҡанып китә. Мәүләнә йөрәгендә Шәмс яҡҡан Илаһи һөйөү уты Шәмстең үҙенә лә ҡаба. Бынан ары уларҙың тормоштары ла, әхүәле рухиәләре лә бер ишкә әйләнә.

Мәҙрәсәлә уҡытып, аскеттарса тыныс ҡына йәшәгән, гел Аллаһҡа ғибәҙәттә булған Шәйех Мәүләнә гөрләп торған ихлас Илаһи һөйөү халәтендә йәшәй башлай - уның рухиәт океанына Шәмс Тәбризиҙең ут һалыуы ғына кәрәк була.



## ШӘМС МӘҮЛӘНӘНЕ НИМӘГӘ ӨЙРӘТӘ?

Беҙҙе ябай һорауҙар ҡыҙыҡһындыра: «Шәмс Мәүләнәгә нимә бирә? Нимәгә өйрәтә?» Ябай һорауҙың яуабы шундай: Шәмс уны аҡыл әсирлегенән ҡотолоу сараларына өйрәтә, сөнки аҡылдың ныҡлы сиктәре бар. Аҡыл сигенә сыҡҡан бөтә нимә – диуаналыҡ кеүек. Ә йәндең сиге юҡ. Йән тыныслығын биргән нимә - «фәнә-филләһ» - физик есемеңдән ситләшеү ул.

Мәүләнә осошҡа әҙер торған бөркөт була. Йәләлетдин Румиға үҙ асылын, йәшеренеп ятҡан гүзәл сифаттарын Шәмс күрһәтә һәм күккә үрләргә ирек бирмәгән тышауҙарын йолҡоп ырғыта, аҡыл сиктәренән һуң асылған киңлектәрҙе күрһәтә.

Шәмс йөрәгенән сыҡҡан Илаһи һөйөү менән ҡабынып, Мәүләнә, яҡтылыҡ сығанағына ашыҡҡан күбәләк шикелле, уға уҡтала. Ике аралағы юғары хеҙмәттәшлекте Мәүләнә «Диван Кәбир»ҙә шулай тасуирлай:

Шәмс Мәүләнәгә әйтте: *«Һин – ғалим, һин – баш, һин – башлыҡ, һин – хаким!»* Мәүләнә яуабы былай булды: **«Мин инде был донъяла ғалим да, башлыҡ һәм юлбашсы ла түгел... Мин – аҡыл менән танып белеү мөмкин булмаған донъя буйлап һин ҡабыҙған сыраҡ яҡтыһында атлаусы зәғиф яңғыҙ юлсы!»**

Шәмс йәнә ҡабатланы: *«Һаман аҡылың һөйләй әле! Уны юғалтмай тороп, һин теге йортҡа инә алмаясаҡһың!»*

Мәүләнә: **«Рухым инде аҡылды ишетмәй... Мин – диуана. Һинең ярҙамың менән мин аҡыл сигенә сыҡтым.!..»**

Шәмс: *«Иҫәп-хисап һиҙелә телеңдә. Һин һаман да был ерҙә! Ғашик булмай тороп, ер донъяһын ташлай алмаҫһың! Әлегә танау төбөңдән артыҡты күрмәйһең!»*

Мәүләнә: **«Һин тапшырған ут һәм һөйөү ҡапты миңә!..»**

Шәмс: *«Һин – һайлам өммәт сырағы, әйҙә үргә үрлә!..»*



Мәүләнә шулай тип шыбырлыны: **«Сырағым һүнде. Уның нуры баҙлауыҡтыҡынан артыҡ түгел. Мин инде башҡа сыраҡтар яҡтыһын күрәм!»**

Шәмс: *«Һин һаман да тәнең менән йәшәйһең. Ялтырауыҡлы, зиннәтле фани донъянан баш тартмай тороп, ул ҡапҡаларҙан үтә алмаясаҡһың!»*

Мәүләнә: **«Былар һәммәһе лә элек ине. Һине белгәс, элекке Мәүләнә үлде. Мин үлдем һәм икенсе үлсәмдәр донъяһында терелдем!...»**

Шәмс: *«Һин һаман да тәнеңә, элекке баһалы хеҙмәттәреңә таянаһың! Азат ит үҙеңде шуларҙан!»*

Мәүләнә: **«Хәҙер мин һин алып килгән серҙәр донъяһындағы урынымды эҙләйем... Үткәндәрҙе йырып үтеп, уларҙы ҡалдырғанмын!..»**

Шәмс: *«Һин ҡанаттарыңды һалмағанһың! Мин уларҙы һиңә бирә алмайым!»*

Мәүләнә: **«Һинең ҡанатың булыр өсөн, ҡанаттарымды алып ташлағанмын...»**

Мәүләнәнең был һүҙҙәрен ишеткәс, Шәмс, мөһим эше тамамланыуын аңлап, мәңгелек донъяның бихисап Илаһи Ҡөҙрәт менән тулы иң алыҫ офоҡтарына үҙ аллы күтәрелеү өсөн, Мәүләнәгә ҡанаттар бирә. Йомшартып, үткәндәрҙе көҫәтеп, һағыш баҫмаһын өсөн, Шәмс уның яңғыҙын ҡалдырмай.

Ошо мәлдән һуң, Йәләлетдин Руми Шәйех Мәүләнәгә әйләнә һәм уның төп миссияһы башлана: кешеләрҙе һөйөргә өйрәтеү... Мөхәббәткә ҡуҙ һалып, йөрәктәрҙе һауыҡтырыу... Йәндәр шәм тирәләй өйөрөлгән күбәләктәр кеүек булһын өсөн...

Мәүләнәгә оло хөрмәт менән ҡараған Мөхәммәт Иҡбал былай тип яҙа:

«Бер төндә китапханамда көйәнең янып торған лампа тирәләй өйөрөлгән күбәләккә зарланыуын ишеттем: «Мин Ибн Сина ки-



таптары араһында ла йәшәнем, Фараби әҫәрҙәре араһында ла шыуышып йөрөнөм, әммә был тормоштоң фәлсәфәһен бер нисек тә аңлай алманым. Күндәремде яҡтыртыр ҡояшым юҡ минең...»

Ҡанаттары көйгән күбәләк шыбырлаған хикмәтле һәм тәьҫирле һүҙҙәрҙе бер китапта ла табыу мөмкин түгел: *«Артылыштар менән тормош гүзәл! Яныу-тетрәнеүҙәр ҡанат ҡуя!»*

## МИН СЕЙ ИНЕМ, БЕШТЕМ, ЯНДЫМ!..

Шәмс менән осрашыуҙан һуң ялҡынлы һөйөү менән тулған тормошон Шәйех Мәүләнә өс өлөшкә бүлә һәм уларҙы шулай тасуирлай: **«Мин сей инем, бештем, яндым!..»**

Был мәл уның бөтә ғәме - Ғаләм биттәрен аса, уҡый, аңлай алғандар кимәленә күтәрелеү, «Мин сей инем, бештем, яндым!..» әйтеме серенең асылына төшөнөү аша камиллыҡҡа ирешкән кеше булыу.

Бешкән, янғандар боҙолоуға дусар түгел. Был хәҡиҡәтте ул шулай аңлата: **«Бер көҙгө лә кире металға әйләнә алмай. Бер икмәк тә яңынан бойҙай була алмай. Бер йөҙөм дә ҡайтанан виноград булмай. Беш, өлгөр, үҙеңде боҙолоуҙан һаҡла!»**

Кешене бешерергә, өлгөртөргә һәләтле ут – яңғыҙлыҡ һәм һағыш уты. Өлгөрөп етеү өсөн, Әҙәм пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) йәннәттән сығарыла һәм сит-ят яҡтарға ебәрелә. Ерҙә йәшәгән кеше һөйә белергә өйрәнергә тейеш.

Нимә һуң ул мөхәббәт?

Был һорауға Шәйех Мәүләнә шулай яуап бирә: **«Мөхәббәттең ниндәй икәнен белгең килһә, минең кеүек бул!»**

Мөхәббәт – һүҙ менән аңлатыу мөмкин булмаған хәҡиҡәт, уны булмышыңа һеңдереп, уның менән йәшәп кенә таныу мөмкин. «Тәҡүә» нормалары үтәлгән сүрәттә генә һөйөү сере асыла. Хаҡ Тәғәләбеҙ әйтә:

وَاتَّقُوا اللّٰهَ وَيُعَلِّمُكُمُ اللّٰهُ



**«Аллаһтың нәфрәтенән ҡурҡығыҙ** (тәҡүәле булығыҙ)**! Аллаһ һеҙҙе өйрәтеп тора»** *(аль-Баҡара, 282).*

## КЕШЕНЕ ТӘРБИЛӘҮ

Тәрән һәм сикһеҙ донъя йәшеренгән кешене Шәйех Мәүләнә төрлө яҡлап танып белгән: ыңғай яҡтарын да, кире яҡтарын да. Уның «Мәснәүиҙәр»ендә һәр кем үҙен табасаҡ. Хатта мосолман булмаған кешеләр ҙә, «Мәснәүиҙәр»ҙе уҡығас, Шәйех Мәүләнәгә оло һоҡланыу менән ҡарай башлай. Ә ҡайһы берәүҙәр иманға килә. «Мәснәүиҙәр»ҙе уҡып, шундай бәхеткә ирешеүселәрҙең береһе Яман Дәдә.

«Ни өсөн һеҙ һәр ваҡыт Мәүләнәнән миҫалдар килтерәһегеҙ, ни өсөн һеҙ гел «Мәснәүиҙәр»ҙе яттан һөйләйһегеҙ?»-тигән һорауға Яман Деде былай тип яуап бирә: «Шәйех Мәүләнә, мине ҡулымдан тотоп, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡапҡалары төбөнә алып килде...»

Быңдай кешеләр өсөн Шәйех Мәүләнә – әхүәле рухиәләрен тәртипкә килтереүсе рухи остаз. Уныңса, кеше был донъяға үҙенең йәшәйеш серен асыр өсөн килә. Хайуандар, тәбиғәттән бирелгән көс һәм инстинкттарын файҙаланып, үҙҙәренә тейешле нишаны алған кеүек, кеше лә, аҡыл һәм рухиәтен файҙаланып, тейешле баһаһын ала.

«Әҙәмдең әхүәле рухиәһе урманға оҡшаш. Урманда гүзәл һәм яман ҡылыҡлы ҡабандар, бүреләр һәм башҡа хайуандар йәшәгән кеүек, әҙәмдең әхүәле рухиәһендә лә яман һәм гүзәл сифаттар урын алған».

Ниндәй генә гүзәл һәм яман йән эйәләре булмаһын, уларға хас үҙенсәлектәр асыҡ йәки йәшерен рәүештә кешенең холҡонда һәм әхлағында сағыла. Әҙәмдең әхүәле рухиәһе – арена, бөтә ғүмере буйы унда яҡшылыҡ менән яманлыҡ көрәшә. Әҙәмдең ҡиммәте Аллаһтың Гүзәл Исемдәрен танып белеү аша үҙенә бирелгән яҡшы сифаттарҙы ни кимәлдә үҫтерә алыуына бәйләнгән.



Изге Ҡөрьән – Аллаһ һүҙе. Шәйех Мәүләнә кешеләрҙе Изге Ҡөрьән яҡтылығынан сығып баһалаған. Шундай хәл тураһында бәйән итәләр:

«Бер заман заманының бөйөк хафизы – Хафиз Исхаҡ Мәүләнәгә килә. Шәйех Мәүләнә уны хөрмәт менән ҡаршы ала, түрҙәге их яҡшы урынға ултырта һәм былай ти:

**«Изге Ҡөрьәнде юғары, хөрмәтле урында һаҡлаған кеүек, йөрәгендә Изге Ҡөрьәнде йөрөткән оло йөрәкле хафиздарҙы ла иң маҡтаулы урынға ултыртырға кәрәк. Ҡөрьән яҡтылығы менән тулы йән йәһәннәмде күрмәҫ. Бөтә Ҡөрьән яҙылған йөрәк йәһәннәмгә эләгеүе мөмкинме ни?»**

Шәйех Мәүләнәнең Хафиз Исхаҡ менән шундай мөғәмәләһе бәрәкәтендә ҡаланың бөтә хафиздары ла уның шәкерттәре булып китә.

## ТӘРБИӘСЕЛӘРҘЕ ТӘРБИӘҺЕНДӘГЕЛӘРГӘ ҠАРАП БАҺАЛАЙҘАР

Үҙ ҡарамағында шәкерттәре булһа ғына остаздарҙың баһаһы арта. Тәрбиә эше Шәйех Мәүләнәне һис ялҡытмай, шәкерттәренең етешһеҙлектәрен ул кәметеп күрһәтергә лә тырышмай, шул уҡ ваҡытта артыҡ иғтибар ҙа бирмәй. Ул былай ти:

*«Быуын ултыртыусы аяғы һынған кеше ятҡан йортҡа бара. Ауырыуҙар һәм хәлһеҙҙәр булмаһа, дауалау файҙаһын һәм бәрәкәтен кешеләр ҡайҙан белер ине?»*

*«Әгәр еҙ һауыт бик үк яраҡлы булмаһа, химияға шул кәҙәр һорау булыр инеме икән?»*

*«Шуны белеү кәрәк: етешһеҙлектәр – камиллыҡ өсөн көҙгө. Түбәнлек – юғарылыҡтың көҙгөһө. Ҡапма-ҡаршы сифаты булғанды ғына күрергә мөмкин. Һеркә тәмен белгән сүрәттә, бал тәмен нығыраҡ тояһың».*



Был тормош асылы - яҡшы уҡыусы һәм һәм яҡшы остаз була алыуында... Әммә быныӊ өсөн үҙеңде һәм тирә-йүнде дөрөҫ баһаларға кәрәк...

## НИМӘ УЛ ЕР ТОРМОШО?

*«Нимә ул ер тормошо?»* - тигән һорауға Шәйех Мәүләнә шундай яуап бирә: **«Ул йәндәр өсөн зиндан!..»**

Шәйех Мәүләнә бер әҫәрендә былай ти:

*«Кешеләргә рухи нәсихәт биреү йөкмәтелгәнгә, мин ер зинданында. Өҫтөмдә ошо йөк булмаһа, мин был зинданда булмаҫ инем. Зинданда тороу өсөн мин бурмы ни?!»*

Ер тормошонда һәр аҙымыбыҙ маҡсатҡа яҡынайта. Һәр һулышыбыҙ ер тормошо менән хушлашыуҙы яҡынайта. Йәндәребеҙ йәндәр донъяһынан килгән. Һәр һулышыбыҙ менән улар ватандарына яҡыная. Парға әйләнеп, һыу ятҡылыҡтары кәмей барған кеүек, һәр һулышыбыҙ менән һиҙелмәйенсә генә ер тормошобоҙ ҡыҫҡара.

Кешеме, хайуанмы – һәр йән эйәһе ерҙән барлыҡҡа килгән һәм, ерҙең бер өлөшө булып, ерҙә серей һәм ерҙә юҡҡа сыға. Материаль донъяла ла, рухи донъяла ла һәр нәмә үҙ стихияһына кире әйләнеп ҡайта. Тәбиғәтенә йәннәт һалынғандар йәннәткә ҡайта, тәбиғәтенә йәһәннәм һалынғандар йәһәннәмгә ҡайта. Хәҡиҡәттә үҙгәреш юҡ. Аллаһтан да, был ғаләмдән дә, үҙеңдән дә ҡасыу мөмкин түгел.

Шәйех Мәүләнә әйтә: **«Беҙ кемдән ҡасабыҙ? Үҙебеҙҙәнме әллә? Буш хыялдар ғына был... Беҙ кемдән ҡотолорға, ҡасырға теләйбеҙ?.. Аллаһтанмы әллә? Ниндәй буш өмөттәр! Ниндәй тәрән яңылышыу!..»**

**«Һин белергә тейеш: ер тормошо асылы аҡса ла, байлыҡ та, матур ҡатындар ҙа, зиннәтле кейемдәр һәм килемле сауҙа ла түгел, ер тормошо – Аллаһҡа ҡарата ғәмһеҙлек...»**



## СӘЛӘМӘТ ҠӘЛБ: ХАҠ ТӘҒӘЛӘБЕҘГӘ ТУЛЫ КҮНДӘМЛЕК

Күҙен ер тормошо томалаған рухи ғәмһеҙлектән, нәфсеһен ауыҙлыҡлап, йөрәген сафландырып, үҙен гонаһтарҙан әрсәләп кенә ҡотола ала әҙәм балаһы. Был кимәлгә еткән йөрәк бөтә ғаләмде тултырған Илаһи нурҙы бер фокусҡа туплаған линзаға әүерелә һәм әхүәле рухиәтендәге бөтә фани, осраҡлы нимәләрҙе яндырып юҡ итә. Был халәт - «ҡәлб-и сәлим» - сәләмәт йөрәк. Мәңгелек тормошта шундай йөрәккә эйә булғандар ғына Аллаһу Тәғәләнең бүләгенә лайыҡ була. Изге аятта әйтелә:

**«Ул Көндө мал да, улдар ҙа файҙа килтермәҫ. Әммә ләкин Аллаһҡа саф күңел менән инанғандар (ул Көндө) бәхетле булыр»** *(Шүғәрә (Шағирҙар), 88-89).*

Шәйех Мәүләнә «ҡәлб-и сәлим»гә ирешеүҙең шарты булған Аллаһҡа тулы күндәмлек халәтен шулай тасуирлай:

*«Диңгеҙ тулҡындары өҫтөндә батып үлгән кеше кәүҙәһе сайҡала. Тамсы ғына булһа ла баҙнатһыҙлығы булған кешегә стихиянан нисек ҡотолорға? Әгәр һин,* ***«үлгәнгә ҡәҙәр үлегеҙ»*** *серенә төшөнөп, кешегә хас сифаттарыңдан ҡотолһаң, рухи серҙәр океаны һине үҙе тулҡындарында йөрөтәсәк».*

Кешенең бар ҡылыныу маҡсаты – Раббыһына буйһоноу һәм Уны танып белеү. Мәғрифәт океанында тамсы ғына булыу ҙа хәҡиҡәт серен һәм һәр нәмәнең асылын танып белеү һәләтен бирер.

**Шәйех Мәүләнәнең Раббыһына иге-сиге булмаған һөйөүенең бер өлөшөн Аллаһ беҙгә лә насип итһен. Шул һөйөү арҡылы беҙҙе «инсан камил» дәрәжәһенә лайыҡлы итһен!**

**Әмин!..**







# Илаһи Мөхәббәт һәм Рухи Мәғрифәт



*Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт кешенең әхүәле рухиәһен камиллыкҡа һәм ер ғилемдәренән юғарыға алып осоусы ике ҡанат кеүек. Ошо ике ҡанаты булған кеше, ете Күкте үтеп, миғражға олғашырға һәләтле.*



# Илаһи Мөхәббәт һәм Рухи Мәғрифәт

## ҒАЛӘМ БАРЛЫҠҠА КИЛЕҮЕНЕҢ ИКЕ СЕРЕ

Ике Илаһи сер  ғаләм һәм бөтә барлыҡтың яралыуын үҙенә йәшергән:

1. Илаһи мөхәббәт,
2. Рухи мәғрифәт.

Бөтә барлыҡ: йәнлеме, йәнһеҙме – ошо Илаһи серҙәр кәүҙәләнеше. Хәҙис-ҡудсиҙа әйтелә:

كُنْتُ كَنْزاً مَخْفِياً فَاَحْبَبْتُ اَنْ اُعْرَفَ فَخَلَقْتُ الْخَلْقَ لِاُعْرَفَ

*«Мин йәшерен хазина инем, һәм Мине танып белеүҙәрен теләнем, һәм ғаләмде барлыҡҡа килтерҙем»* (Исмәғил Хәҡҡы Бурсави, «Канз Махфи»).

Аллаһу Тәғәлә бөтә барлыҡты Үҙенең камиллығы һәм Ижад итеү һәләте дәлиле булараҡ барлыҡҡа килтергән. Иң күркәм ижад емеше булған кеше – Илаһи һөйөүҙең юғары сағылышы.

Кешене барлыҡҡа килтереүҙең маҡсаты – Аллаһҡа күндәмлек һәм Уны таныу. Һәр нәмәнең һәм ваҡиғаларҙың йәшерен асылын таный башлар өсөн, Рухи мәғрифәт океанының бер тамсыһы ғына булыу ҙа етә.

Аллаһҡа хеҙмәт итеүҙең юғары дәрәжәһе – күңелеңдә Аллаһҡа оло һөйөү йөрөткән һәм Уны танып белгән ҡол булыу. Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт кешенең әхүәле рухиәһен камиллыҡҡа һәм ер ғилемдәренән юғарыға алып осоусы ике ҡанат кеүек. Ошо ике ҡанаты булған кеше, ете Күкте үтеп, миғражға олғашырға һәләтле.



Шәйех Мәүләнә Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәткә эйә булыуҙың оло ҡиммәтен асып һала:

*«Фани донъя ғилемдәренә эйә ғалимдар геометрия, астрономия, юриспруденция һәм философия ише фәндәргә ҡағылғанды белә. Улар белә, әммә уларҙың белеме күҙ асып йомған арала үтә торған ошо донъяға ғына ҡағыла. Был белемдәр миғражға юл асмай, ете Күк аша артылырға өйрәтмәй»;*

*«Нәфсеһе әсирлегендәге ғәмһеҙ кешеләр Аллаһҡа табан юлды һәм юлдағы туҡталыштарҙы танып белә алмай. Аллаһҡа табан юлды аҡылдары аша түгел, йәндәре аша тойғандар таба!»*

Аллаһҡа илтеүсе берҙән-бер юл – Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт юлы. Раббыһына шул юлдан уҡталыусылар бик тиҙ маҡсаттарына ирешер. Раббыбыҙ әйтмәнеме ни:

فَفِرُّٓوا اِلَى اللّٰهِ

**«Аллаһуға ғибәҙәткә ҡасығыҙ...»** *(Ҙәрийәт (Таратыусылар), 50).*

## ИЛАҺИ МӨХӘББӘТ ҺӘМ РУХИ МӘҒРИФӘТ ЮЛЫ

Аллаһ ризалығына ирешеүҙе һәм Уға яҡынайыуҙы маҡсат итеп ҡуйған Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт юлы тап-таҙа ҡағыҙ битен хәтерләтә. Ул шул ҡәҙәр таҙа, хатта унда яҙылғандарҙы ябай күҙ менән күреп тә булмай, ул яҙмаларҙы Аллаһу Тәғәлә генә уҡый ала. Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары бөтә ғүмерҙәре буйы ул ҡағыҙға остоҡ ҡына бысраҡ төшөрөргә, кескәй генә ҡырмысҡаға зыян һалырға ла ҡурҡа.

Аллаһтан ҡурҡып, «тәҡүә» халәтендә ғибәҙәт ҡылған ҡолдарҙың, Аллаһты танып белгәндәрҙең генә әхүәле рухиәләре был кимәлгә күтәрелә ала. Мөьминдең Аллаһ тураһындағы ғилеме арттан һайын, Уға мөхәббәте лә, ҡурҡыуы ла арта. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән: *«Мин Аллаһты барығыҙҙан да яҡшыраҡ беләм һәм Унан һеҙгә ҡарағанда ла нығыраҡ ҡурҡам»* *(Бухари, Әҙәп, 72; Мөслим, Фадаил, 127).*



«Тәҡүә» халәтен аҡыл менән танып белеү мөмкин түгел, шул кимәлдә йәшәп, йәнең менән генә уны тойорға мөмкин. Аллаһу Тәғәлә Изге Ҡөрьәндә был турала әйтә:

**«Әхирәт көнөнән ҡурҡҡан, Раббының рәхмәтен өмөт итеүсе, төнгө сәғәттәрҙә сәждәгә киткән, аяҡ үрә баҫып намаҙ уҡыған, ғибәҙәт ҡылған кеше (инҡарсы) менән бер түгелдер бит? Әйт һин уларға: «Белгән менән белмәгән бер булырмы?» Бары тик саф аҡыл эйәләре генә был Хәҡиҡәткә төшөнөр, - тип»** *(Зүмәр (Халыҡ өйөрө), 9).*

Аллаһ алдында ҡиммәте булған хәҡиҡи ғилем, әҙәмдә, Раббыһынан ҡурҡыу тыуҙырып, уны «тәҡүәләр» һәм «ғирфандар» (мәғрифәтуллаһ) кимәленә күтәрә. Быға лайыҡ булыу өсөн, түбәндәгеләр талап ителә:

1. Йәнең Раббың янында булһын өсөн, төндәрҙе намаҙ уҡып үткәреү;
2. Һәр халәттә, һәр эштә ер тормошоноң фанилығын һәм мәңгелек тормошта Яуап тоторға тейешлегеңде иҫтә тотоу;
3. Мәрхәмәтенә өмөт бағлап, Раббыңа даимән ялыныу халәтендә булыу. Салих заттар һәр саҡ шулай доға халәтендә.

Ислам ғалимдары әйтеүенсә, Изге Ҡөрьән төп өс өлөштән тора:

1. Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт;
2. Хисап көнө хаҡында аныҡ мәғлүмәттәр;
3. Сырату-мустаҡим буйынса йәшәү – тайпылмай тура юлдан атлау.

Был өс өлөш - Изге Ҡөрьәндең төп һәм иң мөһим темалары. Ҡалған темалар ошо өсәүҙән барлыҡҡа килә.

## ИЛАҺИ МӨХӘББӘТ ҺӘМ РУХИ МӘҒРИФӘТ ЮЛЫНА БАҪЫУ

Әхүәле рухиәтеңде камиллаштырып һәм Илаһи мөхәббәткә эйә булып ҡына рухи мәғрифәт юлын табып була.



Бөйөк изге заттар әйткән:

*«Эй, рухи мәғрифәт юламсыһы! Был юлдан атлар өсөн, һиңә түҙемһеҙлекте – сабырлыҡ, ғафиллыҡты – зекер, шөкөрһөҙлөктө – рәхмәттәр, ғауғасыллыҡты – ҡындәмлек, һаранлыҡты – йомартлыҡ, шик-шөбһәләрҙе – анығ ғилем, ике йөҙлөлөктө – ихласлыҡ, кирелекте – тәүбәләр, ялғанды – дөрөҫлөк, ғәмһеҙлекте тәрән фекерләү менән алмаштырырға кәрәк!..»*

Был талаптарҙы үтәүҙең төп шарты – хәләл ризыҡ ейеү. Хәләл ризыҡ әҙәм балаһында хикмәт, ғилем, мәғрифәт уяныуҙың төп шарты булып тора, йөрәктә Аллаһҡа һөйөү утын ҡабыҙа. Үҙ сиратында, ҡәлбе Аллаһҡа мөхәббәт менән тулған кешелә рухи мәғрифәт көсәйә. Харам менән туҡланғандарҙың күңеле Илаһи нурҙы ҡабул итә алмай.

Имам Ғазали (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) әйткән: *«Ер тормошонда рухи мәғрифәткә лайыҡ булмағандар, мәңгелек тормошта Раббыбыҙҙы күреүҙән мәхрүм булыр. Фани донъяла түләмәгән нәмәһенә әхирәттә әҙәм нисек эйә була алһын?!* ***Әхирәттә һәр кем фани донъяла сәскәнен урыр. Һәр кем нисек йәшәһә, шулай үлер, нисек үлһә, шулай тергеҙелер.*** *Ҡыҫҡа ваҡытлы ер тормошонда әҙәм Аллаһты ни ҡәҙәр таныған белгән һәм алған ғилеменә ярашлы ғәмәл ҡылған, әхирәттә шул кимәлдә әжерен алыр».*

## ИЛАҺИ МӨХӘББӘТ ҺӘМ РУХИ МӘҒРИФӘТ ТӘМЕ

Риүәйәттәр буйынса, Ғайса пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) тәнендә эренле тәрән яралар булған кешене осратҡан. Ғазапланыуына ҡарамаҫтан, был әҙәм һәр даим ҡабатлап торған: «Әй Раббым! Күпселек кешеләр татыған бәхетһеҙлектәрҙән мине әрсәләүең өсөн сикһеҙ маҡтауҙарым һәм рәхмәтем һиңә!..»

Ғайса пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) кешенең нимә хаҡында һүҙ алып барыуын аңлар өсөн, былай тип һораған:

«О әҙәм, Аллаһу Тәғәлә ниндәй бәләләрҙән йолоп ҡалды һине?»



Ауырыу шулай яуап биргән:

«Әй изге күңелле Аллаһ Илсеһе! Иң ҡаты ауырыу һәм бәхетһеҙлек - Раббыһын белмәгән йән. Бөтә маҡтауҙарым Аллаһу Тәғәләгә. Ул мине бынан һаҡланы. Аллаһ бүләк иткән Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт тәмен татып, мин һәр саҡ ләззәтләнәм, шуға күрә ер ыҙаларын күрмәйем дә, тоймайым да».

Аллаһтың тәҡүәле ҡолдарының йәне - Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт менән биҙәлгән һоҡланғыс һарай, шуға камил инсандарҙың йөрәген «Бәйтуллаһ» (Аллаһ йорто) тип йөрөтәләр. Ике донъяны ла йәннәткә әйләндергән Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт – Аллаһу Тәғәләнең бөйөк бүләге һәм сере.

## ИЛАҺИ МӨХӘББӘТ ҮҪЕНТЕҺЕ ҺӘМ РУХИ МӘҒРИФӘТ ҠОЯШЫ

Шәйех Шаһ Нәҡшибәнд, тасаввуфтағы тәрбиә мәсьәләләре тураһында һөйләгәндә, Илаһи Мөхәббәтте үҫенте менән сағыштыра, ә рухи мәғрифәтте ҡояшҡа оҡшата:

*«Әҙәмдә Илаһи Мөхәббәт үҫентеһен үҫтереү маҡсатында, беҙҙең бурыс уның эске донъяһын ер бәйҙәренән таҙартыу, ә аҙаҡ уға, хәҡиҡәт Зәм-зәмен һибеп, рухи Мәғрифәт ҡояшы менән йылытып, үҫентенән ихласлыҡ ағасы үҫтереү».*

Аллаһҡа Мөхәббәтен башҡа төр һөйөү, эҫенеүҙәр кимәленән юғары күтәрмәй тороп, кеше тура юлдан тайпылышһыҙ атлай алмаясаҡ. Бынан тыш Аллаһтың Гүзәл исемдәрен дә танып белергә, рухи Мәғрифәт юғарылығына ла күтәрелергә кәрәк. Тура юлдан барыу – Аллаһты танып белеү ул. Изге Ҡөрьәндә лә Аллаһ әйтә:

فَاسْتَقِمْ كَمَا أُمِرْتَ

**«... һеҙгә бойоролғанса, тура юлда ҡалығыҙ…»** *(Һуд, 112).*

«Йә-Син» сүрәһендә Аллаһу Тәғәлә Аллаһ Илсеһенең иң хаҡ юлда булыуы хаҡында әйтә. Был аят төшөрөлгәс, пәйғәмбәребеҙ Мөхәмməттең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәстәре, һаҡалы



саллана, сөнки ул, өммәтем тура юлда ҡала алырмы икән, тип бик борсола.

Изге Ҡөрьәндә Сырат-мөстәҡим буйынса йәшәгәндәргә биреләсәк бүләк хаҡында әйтелә: **«Хаҡтыр, Раббыбыҙ – Аллаһ, тип тура юлға баҫҡандар янына фәрештәләр иңер. «(Ахырзамандан ҡурҡмағыҙ) ҡурмағыҙ, (туғандарығыҙ өсөн) хафаланмағыҙ, ҡыуанығыҙ: һеҙ алдан уҡ вәғәҙә ителгән йәннәткә керәсәкһегеҙ, - тип һөйөнсө алырҙар»** *(Фуссиләт (Аңлатылды), 30).*

Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт ҡосағында йәшәүсе мөьминдәр нәфселәрҙән һәм иблис ҡотҡоһонан азат. Улар, Аллаһтың ризалығына ирешергә тырышып, Илаһи Ҡөҙрәт күренештәре менән тулы донъяла йәшәй. Күрер өсөн күҙ, ишетер өсөн ҡолаҡ кәрәк булған фани донъя өҫтөнән юғары осор өсөн, уларға рухиәт ҡапҡалары асыҡ. Ә рухи мәғрифәткә эйә тәҡүәләр бөтә ғаләмде, ике донъяны хикмәт һәм гүзәллек тулы китап рәүешендә күрә.

Бер заман Әбү Сәит әл-Харраз төшөндә иблисте күрә һәм таяғы менән уға һуғырға теләй. Әммә иблис уны туҡтата:

*«Эй, Әбү Сәит! Мин таяҡтан ҡурҡмайым, сөнки ул матди нәмә. Тәҡүәләр йөрәгендәге нурҙары йөрәктәрҙәге бөтә матди нәмәне яндырған рухи мәғрифәттән ҡурҡам мин».*

Рухи мәғрифәткә эйә кеше шул ҡәҙәр Илаһи мөхәббәт нурына ҡойона: ергә хас бәйлелектәр, линза фокусы аша үткән ҡояш нурҙары ҡағыҙҙы яндырып көлгә әйләндергән һымаҡ, юғала башлай. Ундай ихлас кешенең әхүәле рухиәһе Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт менән тула, кешеләрҙе һөйөү һәм хөрмәт менән үҙенә тартып тороусы нурлы үҙәккә әйләнә. Аллаһ ундай кешеләрҙең тормошона рухи бәрәкәт бирә, һәм улар был донъянан киткәс тә кешеләр йөрәгендә йәшәүҙе дауам итә.

Бындай камиллеккә еткән салих заттар ябай кешеләрҙең хөрмәтен һәм һоҡланыуын тыуҙырырҙай мин-минлектән бөтә тырышлығын һалып ҡаса, остоҡ ҡына һауаланыу, эрелек, мин-минлекте лә яҡын ебәрмәҫкә тырыша. Улар кешеләр араһында йәшәй, ә йәндәре – Раббыһы янында, **улар Аллаһ әмерҙәрен еренә еткереп үтәй, Ал-**



**лаһ яралткан бөтә барлыҡҡа шәфҡәт һәм хәстәрлек күҙе менән ҡарай**. Улар яуыздарға, Аллаһҡа рәхмәтһеҙҙәргә күңел бағламай, һөйөү күҙе менән баҡмай, әммә, миһырбанлыҡтары сәбәпле, был аҙашҡандарҙы тура юлға баҫтырыуҙы һорап, Аллаһҡа доға ҡыла. Рухи мәғрифәткә эйә булыуҙы маҡсат итеп ҡуйған тәҡүәләр тапҡан-таянғанын хәйриә эштәренә тотона, фани донъя ауырлыҡтарын иғтибарға ла алмай. Был донъянан улар башҡа донъяны тамаша ҡыла һәм уның хикмәттәрен өйрәнә.

## ХИКМӘТ КӨҘГӨҺӨ

Кешенең ҡиммәте физик тәнендә түгел, йәнендә, һәм Раббыбыҙға камил ғибәҙәттә булыр өсөн, кеше рухи донъяһын юғары күтәрергә тейеш. Әхүәле рухиәләре Илаһи һөйөү менән тулған кешеләр өсөн беҙ көн һайын күргән ер һәм күк бихисап сер һәм хикмәттәр сағылған көҙгөләр ише. Нимәләр генә күренмәй ул көҙгөләрҙә! Һәр хәҡиҡәт анығ һәм асыҡ сағыла уларҙа. Был көҙгөләр шуны күрһәтә:

«Ер тормоштары Илаһи һөйөү, рухи мәғрифәттән мәхрүм булғандарҙың, мәңгелек тормошобоҙ хаҡында уйланыуҙарһыҙ, донъя ығы-зығыһына батып, уйын-көлкө менән үткәндәрҙең яҙмышы күңелһеҙ тамамлана. Ғүмер байыштары ҡара төнгә әйләнә, ә уның артынан яңы таң ҡалҡмай. Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, күптәрҙең ерҙәге юлы шулай үтә. Ер ләззәттәрен көҫәп, нәфсеһен ҡәнәғәтләндереүгә сарыф ителгән ғүмерҙәр мәңгелек тормоштағы йәһәннәм утындағы йәнде өҙгөс ыңғырашыуҙар менән алмашына».

Йәннәткә табан юлды уңышлы үтеү өсөн, рухи мәғрифәт ҡояшы менән йылытып, әхүәле рухиәңдә Илаһи һөйөү үҫентеләрен үҫтереү лазым. Ә бының өсөн йөрәгеңде үтә торған ер бәйҙәренән һәм ләззәттәренән әрсәләү кәрәк. Ошо хикмәт көҙгөһөндә сағылып, **Шәйех Ибраһим бин Әҙһәмдең** тормошо үҙенең йүнәлешен Илаһи һөйөү һәм рухи мәғрифәткә бора.

«Төн уртаһы була. Солтан Ибраһим бин Әҙһәм тәхетендә ултырған килеш йоҡлап китә. Бер заман һарай ҡыйығында ғәләмәт көслө шау-шыу башалана: аяҡ тауыштары, ҡысҡырыштар көсәйә



барып, солтанды уята. Ибраһим бин Әҙһәм, урынынан һикереп тороп, түбәгә ҡарап ҡысҡырып ебәрә:

«Эй, кем бар унда? Төн уртаһында өй башында ни эшләмәк кәрәк?»

Түбәнән яуап килә: «О солтаныбыҙ! Беҙ ҡасҡан дөйәбеҙҙе эҙләйбеҙ!»

Ибраһим бин Әҙһәм асыуланып ҡысҡырып ебәрә: «Эй, иҫәрҙәр, төн уртаһында һарай ҡыйығында нисек дөйә эҙләмәк кәрәк?»

Түбәнән бик нәсихәтле яуап килә: «О Ибраһим бин Әҙһәм! Һин ҡыйыҡ башынан дөйә эҙләмәгәнде беләһең, ә тәхеттә ҡулыңа сыбыртҡы тотҡан килеш, башыңдағы таж, ебәк кейемдәр менән Раббыңды табыу мөмкин булмағанын белмәйһеңме?!»

Ошо һәм уның артынса килгән ошоға оҡшаш ваҡиғаларҙан һуң, Ибраһим бин Әҙһәм шул ҡәҙәр тетрәнә – Аллаһтың ихлас ҡоло, тәхетенән баш тартып, Илаһи һөйөү һәм рухи мәғрифәт юлын таба, Шәйех Ибраһим бин Әҙһәм бөйөк салих заттарҙың береһенә әүерелә.

## АҠЫЛДЫ УҘЫП

Аллаһтың Ибраһим бин Әҙһәм кеүек тәҡүәле ҡолдары, Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт океанына сумып, имандан ихсан дәрәжәһенә күтәрелә, ғаләмдең тартыу көсө үҙәгенә әүерелә. Улар – Аллаһҡа ғибәҙәттә «камил инсан» дәрәжәһенә етеүселәр.

Юныс Эмре әҙәмдең Раббыһына табан юлын шулай тасуирлай: «Шәриғәт, тәриҡәт, хәҡиҡәт һәм мәғрифәт - ошо юлдағы баҫҡыстар».

Рухи мәғрифәт юлына еткәс, тәҡүәләр ике донъя серҙәрен аңлау кимәленә лайыҡ була. Мөьмин һәр нимәлә Илаһи ҡөҙрәт сағылышын күрә. Был һәләт кәрәмәт (мөғжизә) түгел, ә йәшерен ғилемдәрҙе аңлау дәрәжәһенә еткән һәм Илаһи һөйөү менән тулы ҡәлб халәте. Хәҡиҡәт юлынан, йәғни тасаввуф юлынан барыусы-



ларҙың бөтә ғүмере ҡәлбеләрен шул кимәлгә еткереү ынтылышы менән үтә.

## ХӘҠИҠӘТ ЮЛЫНЫҢ, ЙӘҒНИ ТАСАВВУФТЫҢ МАҠСАТЫ

Тасаввуфтың төп маҡсаты – кешенең рухи донъяһын төҙәтеү, ул шулай уҡ Илаһи һөйөүгә һәм рухи мәғрифәткә лә юл аса. Аллаһ ҡоло ошо юл менән генә Раббыһына яҡыная ала.

Илаһи һөйөүҙең тамыр йәйеүе рухи өлгөргәнлек хаҡында һөйләй, шунан һуң ғына әҙәм, Раббыбыҙҙы йөрәге менән тойоп, аңлап, рухи мәғрифәткә эйә була.

Рухиәтте тәрбиә ҡылыу мәктәбе булған тасаввуф, йөрәкте Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт менән тултырып, йәндәрҙе миғражға алып барыусы ҡапҡа ла булып тора. Бөтә барлыҡ үҙенең тәбиғи асылына тартыла: ерҙән яратылған тән ергә тартыла, Аллаһу Тәғәлә сағылышы булған йән рухи тормошҡа ынтыла.

Шәйех Мәүләнә Руми был турала шулай ти:

«Тән яландарға, баҫыуҙарға, йөҙөм баҡсаларына тартыла. Йән хикмәткә һәм рухи мәғрифәткә йөҙ тота, йәғни рух даимән рухи тормошҡа ынтыла. Ул бөтә ғаләмде бар ҡылған Даими тере (әл-Хәйй) һәм Мәңгелек (әс-Самәд) булған Аллаһты юҡһына».

Йәндәрҙең ошо ихтыяжын ҡәнәғәтләндереү өсөн, Аллаһ пәйғәмбәрҙәренә өс бурыс йөкмәткән:

А. Халыҡты Аллаһ диненә саҡырыу;

Б. Кешеләрҙең әхүәле рухиәһен таҙартыу;

В. Кешеләрҙе Ҡөрьәндең тәрән мәғәнәһен аңларға, ғаләмдәге йәшерен хикмәттәрҙе күрергә өйрәтеү.



## ТАНЫП БЕЛЕҮҘЕҢ АСЫЛЫ – ҮҘЕҢДЕҢ ЯРҘАМҒА МОХТАЖ БУЛЫУЫҢДЫ ТӨШӨНӨҮ

Ғилем хаҡында бөйөк салих заттар былай тигән: *«Ғилем төшөнөүҙе аңлата. Төшөнөүһеҙ ғилем хәҡиҡи була алмай. Төшөнөүҙең юғары кимәле – Аллаһты таныу – мәғрифәтуллаһ. Һәр фәнде танып белеүҙең нигеҙендә мәғрифәтуллаһ ята. Һәр ғилем һәм фәндең ҡиммәте уның мәғрифәтуллаһҡа яҡынлығына бәйләнгән»*.

Изге Ҡөрьәндә «ғалимдар» тип мәғрифәтуллаһҡа эйә булғандар, йәғни Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләне танып белгәндәр атала, ә тәҡүәлек (Аллаһтан ҡурҡыусанлыҡ) – уларҙы айырып торған иң төп сифат. Изге аятта әйтелә:

إِنَّمَا يَخْشَى اللّٰهَ مِنْ عِبَادِهِ الْعُلَمٰٓؤُا

**«Ғалим кеше Аллаһтың яҙаһынан ҡурҡа»** *(Фәтыр (Яралтыусы), 28).*

Бында телгә алынған ҡурҡыу, ҡот алынып, паникаға бирелеп ҡурҡыу түгел, ул – мөхәббәттән тыуған борсолоу. Ул – Һөйгәнеңде хафаға һалыуҙан ҡурҡыу, Уның ризалығына һәм хуплауына лайыҡ булмауҙан ҡурҡыу. Был ҡурҡыу аңдан бигерәк йөрәктә ныҒыраҡ һиҙелә, шуға күрә тәүге нәүбәттә ғилемең рухи һиҙгерлек дәрәжәһенә етеүе мөһим. Аллаһ Тәғәлә «Йома» сүрәһендә ғилемдәре аҡылдан йыраҡ китмәгәндәрҙең, һиҙгерлек дәрәжәһенә күтәрелмәгәндәрҙең һәм, ер нәфселәренә бирелеп, әхүәле рухиәһен һайығайтҡандарҙың хәлен **тау-тау китап тейәгән ишәккә** оҡшата.

Шағир Юныс Эмре хәҡиҡәтте танып белеү тураһында былай тип яҙа:

Эйә булған ғилем генә ғилем,
Фән – иң тәүҙә үҙеңде таныу.
Үҙ-үҙеңде танып белмәниһәң,
Ниңә хәжәт һинең ул ғилем!..



Ни мәғәнә һинең ғилемеңдән?
Хаҡты таныу уның маҡсаты.
Ғилем асылына төшә алмаһаң,
Бушҡа ғына һинең хеҙмәтең!..

Ғилем алдым тиеп һөйләмә һин,
Ҡылдым ғибәҙәт тип Раббыма.
Раббыңды таныуҙан йыраҡ булһаң,
Һүҙҙәрең дә ҡоро һүҙ генә!..

Ошо ябай дүрт юллыҡтарҙа асып һалынған ғилем асылы – кеше һәм бөтә ғаләмдәге сер, йәшерен хикмәтте үҙ эсенә алған Хаҡ Тәғәләбеҙ хаҡындағы ғилем. Ул ғилемгә һүҙ менән билдәләмә биреү еңел, әммә уның хәҡиҡи асылы кеше аҡылы сиктәрендә түгел. Шулай ҙа һәр мөьмин, мөмкинлектәренә һәм тырышлығына ҡарап, ул ғилемдән үҙ өлөшөн алыуға лайыҡ була ала, рухи ҡәнәғәтлек таба ала.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләгә шулай мөрәжәғәт иткән:

لاَ اُحْصِى ثَنَاءً عَلَيْكَ اَنْتَ كَمَا اَثْنَيْتَ عَلَى نَفْسِكَ

*«(Әй Аллаһым!) Мин Һине Һин лайыҡлы булғанса маҡтай алмайым. Һин Үҙеңде нисек маҡтаһаң, Һин шундай!» (Мөслим «Саләт», 222).*

Танып белеүҙең асылы ла шунда. Мөьминдең маҡсаты шундай: рухи мәғрифәткә эйә булыу һәм бөтә күңеле менән Аллаһты яратыу.

## АЛЛАҺТЫ ҺӨЙГӘНДӘРҘЕҢ ҺӘМ УНЫ ТАНЫП БЕЛГӘНДӘРҘЕҢ РУХИ ҺЫҘАТТАРЫ

Илаһи һөйөү һәм рухи мәғрифәт Аллаһтың тәҡүәле ҡолдарына фәрештәләрҙе, ер һәм ете күкте төйәк итеүселәрҙе көнләштерерлек рухи сифаттар бирә. Илаһи мөхәббәткә һәм рухи мәғрифәткә лайыҡ булыу – Аллаһтың иң яҡшы бүләге. Илаһи мөхәббәткә һәм рухи мәғрифәткә эйә булған Аллаһтың һайлам ҡолдарынан Хисап



көнөндә «Нимә алып килдең?» - тип һорамаясаҡтар, «Нимә теләйһең?» - тип һораясаҡтар.

Шәйех Баязит Бистами вафат булғас, дуҫтарының береһе уны төшөндә күрә һәм былай тип һорай: «О Баязит! Хәлең нисек?» Баязит Бистами былай яуап бирә: «Фәрештәләр миңә тәүҙә шундай һорау бирҙе: «О Шәйех! Үҙең менән нимә алып килдең? Нимә менән килдең?» Мин уларға былай тип яуап бирҙем: «Хаким ҡапҡаһы янына килгәндәрҙән нимә алып килеүе тураһында һорамайҙар, ә шулай тиҙәр: «Ни теләйһең? Нимә кәрәк?» Шул саҡта фәрештәләр әйтте: «Улайһа, нимә теләйһең?»

Баязитҡа хас салих заттарҙың әһәмиәтен, дәрәжәһен Шәйех Мәүләнә Руми шулай тасуирлай:

*«Аллаһты танығандар хәкиҡи иман һәм рухи мәғрифәт һөрмәһенә эйә; әгәр һин шул һөрмәне тапһаң һәм күҙеңә һөртһәң, улар йылға рәүешенән икһеҙ-сикһеҙ океанға әүереләсәк»;*

*«Аллаһты танығандар күҙ асып йомғансы Хаким тәхете янына барып етә ала, ә дәрүишлек юлына баҫҡандар ай буйы бер көнлөк юлды ғына үтә ала».*

Аллаһты танығандар мөхәббәт солғанышында. Улар, һәр даим Хаҡ Тәғәләгә күндәмлекте иҫбатлап, сикһеҙ һөйөү тартыу көсө менән Раббыһына уҡтала. Тап улар Раббыһына барып етә. Дини ҡанундарҙы аҡылы менән генә ҡабул иткәндәрҙе Аллаһҡа ҡурҡыу тойғоһо илтә. Уларҙы мөхәббәт түгел, ҡурҡыу йөрөтә. Ҡурҡыу юлды оҙонайта: бер көнлөк юлды улар бер ай буйы үтә. Был йәһәттән Мәүләнә (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) ғарифтарҙы шулай тасуирлай:

*«Тап Аллаһты танып белгәндәр тура юлдан бара, тап уларға тәҡүәлек (Аллаһтан ҡурҡыу) хас. Аллаһты таныу – фанилыҡтан ситләшеү емеше. Аскетлыҡ – баҫыуға иген сәсергә ынтылыу. Аллаһты таныу – шул баҫыуҙың өлгөргән уңышын йыйыу»;*

*«Аллаһты танығандар – бөгөнгө һәм иртәгәһе көндөң хакимдары. Һәр емештең ҡабығы – татлы һәм тәмле емештең тоғро ҡоло һәм ялсыһы»;*



*«Бел, салих заттың ҡарашы – кешенең ике донъяла ла ҡотолоу сәбәбе. Бөтәһе лә уға мохтаж, бөтәһе лә унан ярҙам ала, хатта ҡеүәтле хакимдар ҙа! Аллаһтың Гүзәл исемдәре сағылыш тапҡан салих заттың ҡарашы Хаҡ Тәғәләбеҙ Ҡарашына әүерелә!»;*

*«Хаҡ Тәғәләбеҙҙән күҙен алмаған, Унан башҡа берәүгә лә ҡарамаған, һис ҡасан хаталанмаған оло йөрәкле пәйғәмбәребеҙ Мөхәммәт (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шул сәбәпле бәләгә ҡалғандарҙың, бәхетһеҙҙәрҙең яҡлаусыһы һәм йыуатыусыһы булып китә»;*

*«Аллаһты таныған тәҡүә, ҡол, бер урынға уңайлап ултырып, серле юлдар менән, Раббыһын ғына күҙәтеп, йөҙҙәрсә донъяны гиҙә»;*

*«Ғарифтар йөрәгенә йәшеренгән күпме сер бар».*

Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт менән бүләкләнгән Аллаһтың һайлам ҡолдары – бөтә яман сифаттарҙан ҡотолған, юғары әхлаҡҡа эйә булған бәхетлеләр. Улар Раббыһына ғашиҡ, һәм Ул да уларҙы ярата.

## МӘҢГЕЛЕК БАЙРАМ ТАҢЫ

Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары тормошо, Рамаҙан айындағы һымаҡ, шәфҡәт, игелектәр, ғибәҙәттәргә күмелеп, йәннәткә әҙерлек менән үтә. Уларҙың һуңғы һулышы мәңгелек байрам таңына әүерелә. Беҙ Рамаҙан айын Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәткә эйә булыу өсөн файҙаланырға тейешбеҙ, быға ирешеү өсөн бөтә көстө һалыу лазым.

Шуны белергә тейешбеҙ: ғибәҙәттәребеҙ, ураҙа ваҡытында ас тороуыбыҙ Илаһи һөйөүгә лайыҡ булыуҙың шарты.

Ҡанаты һынғандарға ҡанат, яңғыҙҙарға юлдаш булыу, яфа сиккәндәрҙе тыңлай белеү, йығылғандарға ҡул һуҙыу, илағанды йылмайып йыуатыу, ҡыйын хәлгә ҡалғанға ярҙам итеү – Илаһи һөйөү һәм рухи мәғрифәткә лайыҡ булыуҙың шарты. Саҙаҡалар биреп,



Ҡөрьән уҡып, арабыҙҙан киткәндәрҙе лә иҫкә алырға тейешбеҙ. Был да Илаһи һөйөү һәм рухи мәғрифәткә лайыҡ булыуҙың шарты.

Кемдеңдер йөрәген яулау, яралы йөрәкте дауалау, Ҡәғбә хәленә килтереү, кемдеңдер әхүәле рухиәһен ҡаҙалған шырауҙарҙан азат итеү, берәүҙе лә рәнйетмәү һәм берәүгә лә рәнйемәү – былар ҙа Илаһи һөйөү һәм рухи мәғрифәткә лайыҡ булыуҙың шарты.

Үҙеңде, хәләл ефетеңде, балаларыңды йәһәннәмгә әләгеүҙән ҡурсалау, йөрәгеңде һәм уларҙың йөрәген йәннәт һандуғастары һәм Фирҙәүес раузалары халәтенә килтереү. Изге Ҡөрьәнде уҡырға өйрәтеү, Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйөү, хөрмәт тәрбиәләү. Иманыбыҙҙың изге нәмәләрен һаҡлау. Ватаныбыҙҙы һәм халҡыбыҙҙы лайыҡлы һаҡлау. Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләбеҙҙең ризалығын алырға тырышып, Уның бөтә әмерҙәрен үтәү, һәм тирә-йүндәге барса барлыҡҡа хәстәрлекле, миһырбанлы булыу. Ошо шарттарҙы үтәгән хәлдә, Аллаһ бирһа, Илаһи нур һәр мәлебеҙҙе яҡтыртып торасаҡ, һуңғы аҙымыбыҙ йәннәт юлының башы буласаҡ, ҡурҡыныслы Хисап көнө лә мәңгелек байрам таңы булып әүереләсәк.

**Эй Раббыбыҙ! Беҙҙе Үҙеңдең шул Шәфҡәттәреңдән айырма! Яфа-һынауҙар тулы был донъяла беҙгә түҙемлек, ҡеүәт бир! Ауырыуҙарға - шифа, бәхетһеҙҙәргә – бәхет, бурыслыларға бурыстарынан ҡотолоуҙы бир! Быуаттар буйы иҙелеп йәшәгән мосолмандарға һөйөүеңде һәм ярҙамыңды бир!**

**Эй Раббыбыҙ! Һинең бәрәкәттәреңә, Илаһи һөйөүгә лайыҡ булырҙай ғүмер бир!**

**Әмин!**





**2-СЕ БҮЛЕК**

Аллаһ Илсеһенә мөхәббәт



# Аллаһ Илсеһенә ﷺ ялҡынлы мөхәббәт



*Иң уңышлы мөхәббәт – ҡәлбте йәнләндергән мөхәббәт. Ундай мөхәббәт һүнмәҫ ҡояш кеүек.*



# Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ялҡынлы мөхәббәт

## ҺҮНМӘҪ МӨХӘББӘТ СЕРЕ

Кешеләрҙең рухи халәтенә ҡарап, һөйөү төрҙәре лә айырыла. Ҡәлбе үлгән йәндәр бар, ялҡынлы йәндәр бар. Ҡәлбе үлгән күңелдәр Һөйгәненә барып етә алмай, сөнки улар һөйөү юлындағы ауырлыҡтарға, мохтажлыҡтарға әҙер түгел. Ялҡынланып янған йәндәр генә, тулы һыулы йылғалар һымаҡ, һикәлтәләрҙе үтеп, танһыҡ күргән диңгеҙ менән ҡушылыу өсөн, алыҫ-алыҫтарға китә ала.

Иң уңышлы мөхәббәт – ҡәлбте йәнләндергән мөхәббәт. Ундай мөхәббәт ялҡынланып янған ҡояш кеүек. Аллаһу Тәғәлә Изге аятта ундай мөхәббәтте ялҡынлы мөхәббәт тип атай. Мөхәббәт оҙайы унының көсөнә бәйле.

Аллаһу Тәғәлә бөтә барлыҡты Үҙенең Мөхәббәте сәбәпле яралтҡан. Билдәле хәҙис-ҡудсиҙа әйтелә: *«Мин йәшерен хазина инем һәм Мине танып белеүҙәрен теләнем һәм ғаләмде бар ҡылдым»* (Исмәғил Хаҡҡы Бурсави, «Канз Махфи»).

Аллаһу Тәғәлә Раббыһын һөйөү арҡаһында рухи мәғрифәткә эйә булған һәм шул һөйөүҙе башҡа кешеләрҙең йөрәгенә лә һалған ҡолдарын ярата. Пәйғәмбәрҙәр, әүлиәләр, шәһиттәр һәм ихлас мөьминдәр шундай бәхетле һайлам ҡолдар иҫәбендә.

## ҒАЛӘМ – МӨХӘББӘТ МӘКТӘБЕ

Аллаһу Тәғәлә бөтә барлыҡҡа һәм һайлам ҡолдарына һөйөүен бүләк иткән. Бөтә ғаләм кеше өсөн бар ҡылынған һөйөү мәктәбе. Был мәктәптә мөхәббәттең гүзәл һәм юғары төрҙәренә өйрәтәләр: Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләне һөйөргә, пәйғәмбәрҙәрҙе һөйөргә,



рухи остаздарҙы һөйөргә, туғандарыңды һәм яҡындарыңды һөйөргә, бөтә барлыҡты һөйөргә...

Аллаһ Илсеһен (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйгәндәрҙең ғәмәлдәрен иҫкә алып, беҙ бөйөк мөхәббәт һабаҡтары алабыҙ. Иң хәләл һөйөүҙең береһе - Аллаһ Илсеһен (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйөү.

Беҙгә йәнһеҙ булып тойолған нәмәләрҙең Пәйғәмбәребеҙгә оло һөйөүе – Илаһи мөғжизәләрҙең береһе.

Шундай мөғжизәләрҙең береһе

## ПАЛЬМА БҮРӘНӘҺЕНЕҢ ИЛАУЫ

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), сохбеттар (әңгәмәләр) үткәргәндә һәм сәхәбәләргә вәғәздәр һөйләгәндә, мәсет бинаһының терәүе булып хеҙмәт иткән финик пальмаһына таяныр булған. Тора-бара сохбеттағы сәхәбәләр шул ҡәҙәр күбәйгән, бөтәһе лә Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йөҙөн күрә алмаған, шуға күрә мәсет эсенә минбәр эшләп ҡуйғандар. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тәүге тапҡыр минбәргә күтәрелгәс, мөғжизә була – вәғәздәр ваҡытында Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) таянған пальма бүрәнәһе, ыңғырашып, ҡысҡырып илап ебәрә *(Бохари, Мәнакиб 25, Буйу 32)*. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), минбәрҙән төшөп, уны һыйпап йыуата.

Шәйех Мәүләнә Руми был ваҡиғаны шулай тасуирлай:

«Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) минбәрҙән төшә һәм фатихалы ҡулдары менән пальма бүрәнәһен һыйпай һәм әйтә:

*«Әй пальма бүрәнәһе! Һин нимә теләйһең? Нимә булды? Һин ниңә илайһың?»*

Әсе йәштәр түгеп, бүрәнә үҙ телендә һөйләй башлай:



«Әй Аллаh Илсеhe! Мине hағыш баҫты, сөнки hин мине ҡалдырып киттең. Бошонҡолоҡ ялмап алды мине. Вәғәздәрең ваҡытында hин миңә таянғанда, донъяла иң бәхетлеhe инем. Хәҙер hин мине ҡалдырҙың hәм минбәргә мендең. Хәҙер hинең таянысың – минбәр. Әй Аллаh Илсеhe! Шәфҡәтле бул миңә hәм әйт: был донъяла кем hинең менән айырылышыуҙы күтәрә алhын?»

Аллаh Илсеhe (салләллаhу ғәләйhи үә сәлләм), унық рухи ғазаптарын тойоп, былай ти:

*«Әй пальма бүрәнәhe! Айырылышыу hағышың шул ҡәҙәр көслө икән, нимә теләйhең шуны hора минән!*

*Әгәр теләhәң, Аллаhтан hорармын, ул hине көнбайыштан алып көнсығышҡа ҡәҙәр йәшәүсе бөтә барлыҡҡа емештәрен бүләк итеүсе ағасҡа әйләндерер! Йәки Ул hине Йәннәттәге йәш ағас итhен, hәм hин мәңге йәш hәм зифа булырhың!»*

Аллаh Илсеhенең (салләллаhу ғәләйhи үә сәлләм) яғымлы hүҙенә лайыҡ булған пальма бүрәнәhe былай тип hорай:

«Әй Аллаh Илсеhe! Мин hинән быларҙың береhен дә hорамайым. Мин hиндә ирep юғалырға теләйем, шуға күрә, фани тәнемдән ҡотолор өсөн, мине ерләүҙәрен теләйем. Ағас ни ҡәҙәр генә йәш hәм күркәм булмаhын, ул hыу hәм ҡояш энергияhы менән туҡлана. Ә мин, hин миңә таянғанда, hинең яҡтылығың менән туҡланып, hинең йылылығың менән йылынып йәшәнем, hиңә hөйөүем менән hулыш алдым. Артабан, был ләззәттәрҙән мәхрүм ҡалып, мин йәшәй алмайым, мәңгелектә булырға теләйем. Сәхәбәләреңә мине ерләргә ҡуш, юҡҡа сығырға hәм hинең нурыңда мәңге ҡалырға теләйем».

Аллаh Илсеhe (салләллаhу ғәләйhи үә сәлләм), мәңгелек тормошта кеше ҡиәфәтен алhын өсөн, пальма бүрәнәhен ерләргә бойорған!



## МӨХӘББӘТ ХӘҠИҠӘТЕ

Был ваҡиғанан сығып, Шәйех Мәүләнә түбәндәге нәсихәттәрен бирә:

*«Бер нимәне якшы төшөн: Аллаһу Тәғәләнең Шәфҡәтенә лайыҡ булған әҙәм был донъяның үтә торған бәйҙәренән ҡотола һәм Раббыһына ғына йөҙ тота».*

*«Эй, ғәмһеҙ әҙәм! Муса һәм Әхмәттең мөғжизәләренә иғтибар менән баҡ! Таяҡ нисек йыланға әүерелгән һәм, Илаһи нурға ҡойоноп, пальма бүрәнәһе нисек илаған?!»*

*«Ағас киҫәгенән хәҡиҡи һөйөү үрнәген ал! Тәнеңдең һәм ер бәйҙәренең әсире булма!»*

*«Шуны бел: хәҡики мөхәббәт һәм юғары үрҙәр матди донъя һәм физик тән бөткән ерҙә башлана!»*

*«Бел: хәҡиҡи бәхет – тәнеңдең теләктәренән азат булыу һәм Хаҡ Тәғәләбеҙгә йөҙ тотоу».*

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) пальма бүрәнәһен, физик ҡабырсағынан ҡотолһон һәм Әхирәттә Аллаһын таныған кеше ҡиәфәтендә тергеҙелһен өсөн, ерләргә әмер бирә.

Шул ғәжәпкә ҡалдыра һәм һоҡландыра: бүрәнә лә хатта үтә торған ер матурлыҡтарына алданмай, шуның сәбәбендә, Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) күңелендә урын биләп, камил инсан һымаҡ, Уның яҡлауына лайыҡ була. Пальма бүрәнәһенең үтенесе ҡабул ҡылына. Үҫемлектәр донъяһының вәкиле генә булған пальма бүрәнәһе күп кешеләр күтәрелә алмаған рухи үрҙәргә үрләй.

## ӨХӨТ ТАУЫ

Бер заман Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), Әбү Бәкер, Ғүмәр һәм Али (разыйаллаһу ғәнһүм) Өхөт тауына күтәрелә. Бөйөк кешеләр аҫтындағы Өхөт ҡалтыранып ҡуя.



Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) уға былай тип мөрәжәғәт итә:

*«Тыныслан, Өхөт! Һинең өҫтөңдә бит бер пәйғәмбәр, бер ғәҙел һәм ике шәһит тора!»* *(Тирмиҙи, 3703; Нәсаи, Ахбас 4/5, 6, 235).*

Был һүҙҙәрҙән һуң, оло-ғара тау тыныслана.

## ҠАРЫШМАЛ ДӨЙӘ

Үҫемлектәр генә түгел, хайуандар ҙа Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйөү бағлай һәм һис ҡаршылыҡһыҙ Уға буйһона.

Абдуллаһ бин Йәбир (раҙыйаллаһу ғәнһү) былай тип һөйләй: «Бер заман Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) менән походтан ҡайтып килә инек. Беҙ Мәҙинәгә еттек һәм Бәни Нәжәр ҡәбиләһе баҡсалары тапҡырында бер дөйәнең баҡсаға берәүҙе лә үткәрмәүе тураһында белеп ҡалдыҡ.

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), был турала ишеткәс, баҡсаға инде һәм берәүҙе лә яҡын ебәрмәгән ҡарышмал дөйәне саҡырҙы. Дөйә, Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тауышын ишетеү менән, башын эйеп, Уның янына килде һәм ергә ятты.

*«Йүгән килтерегеҙ!»* - тип бойорҙо Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм). Ул дөйәгә йүгән кейҙерҙе лә уны хужаһына тотторҙо. Шунан тирә-янындағыларға былай тине: *«Ерҙәге һәм күктәге бөтә йән эйәләре, боласыл ендәр һәм кешеләрҙән башҡа, минең Аллаһ Илсеһе икәнлегемде белә»* *(Әхмәт бин Хәнбәл, «Мүснәд»).*

Был бәйән шуға дәлил: үҫемлектәр, хайуандар һәм йәнһеҙ предметтар менән булған ваҡиғалар пальма бүрәнәһе менән булған ваҡиғаның дөрөҫлөгөн раҫлай.



## САЛАУАТ

Шағир Сөләймән Челәби йәнһеҙ тип иҫәпләнгән тәбиғәттең Пәйғәмбәребеҙҙе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) яртатыуы хаҡында бик матур итеп әйтә:

*«Хатта Ҡояш бер күбәләк ише Уның фатихалы нуры тирәләй өйөрөлә».*

Оло йөрәкле Али (разыйаллаһу ғәнһү) былай тип һөйләй:

«Мин Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) менән йыш ҡына Мәккә буйлап йөрөй торғайным. Бер көндө беҙ бергәләп ҡала ситенә сыҡтыҡ. Юлыбыҙҙа осраған һәр ағас, һәр таш *Уны сәләмләй һәм салауаттар әйтә ине*».

## КҮНДӘМ АҒАС

Түбәндәге ваҡиға Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡарата булған ялҡынлы һөйөү миҫалы:

«Походтарҙың береһендә Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) юлда осраған бәҙәүигә Ислам бағаналарын аңлата башлай. Бәҙәүи үҙ сиратында Аллаһ Илсеһенән (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) үҙенең пәйғәмбәрлеген иҫбатлауҙы һорай.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) яҡындағы ағасты күрһәтә һәм уны үҙенә саҡыра. Ағас, Уның әмеренә буйһоноп, тамырҙары менән ерҙе йырта-йырта, Уға яҡыная һәм өс тапҡыр Аллаһтың барлығы һәм берлеге хаҡындағы шәһәҙәт һүҙҙәрен әйтә. Аҙаҡ Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әмеренә буйһоноп, йәнә урынына ҡайта.

Күргән мөғжизәһенә хайран булып, бәҙәүи Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) алдына барып тубыҡлана һәм әйтә: «Алдыңда йөҙ түбән йығылырға рөхсәт ит!»

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡәтғи ҡаршы килә: *«Һис тә ризалығым юҡ! Аллаһ ҡоло икенсе бер Аллаһ ҡоло алдында сәждә ҡылырға тейеш түгел»*.



## ФЕКЕРЛӘҮ

Үҫемлектәр һәм хайуандарҙың Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) булған шул ҡәҙәр оло һөйөүен күреп, фекерләп ҡарарға кәрәк: тоғробоҙмо Уның юлына, фиҙакәрлеккә әҙербеҙме?!

Хәҙерге заманда Уның юғары рухиәтенә айырыуса мохтажбыҙ... Шағир әйткәнсә, ябай булмаған заманда йәшәйбеҙ: **«Күтәрелсе, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), Хисап көнө етте тиерлек!..»**

**Эй Раббым! Ҡәлбебеҙҙе Үҙеңә һәм оло йөрәкле Илсеңә ялҡынлы мөхәббәт менән сорна. Пәйғәмбәребеҙ Мөхәммәтте (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ихлас һөйгәндәрҙең рухиәтенән беҙгә лә гүзәл өлөш бүләк ит!**

**Әмин!**







# Мөхәббәтебеҙ Уға көслөмө?



*Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хөрмәтебеҙ, ихтирамыбыҙ, Уның Сөннәһенә эйәреп, Уны яҡшыраҡ белергә тырышыуыбыҙ – Аллаһтан ҡурҡыуыбыҙға тест. Ғүмерен бөтә кешелектең ҡотолоуына һәм Уның хәҡиҡи юлды табыуына арнауыһына рәхмәтле була белмәгән йөрәк йөрәк тип атала алмай.*

**«Шуны белеп тороғоҙ: һеҙҙең арала Аллаһтың Илсеһе бар…»** *(Хужжурәт (Бүлмәләр), 7)*



# Мөхәббәтебеҙ Уға көслөмө?

## РУХЫБЫҘҘЫ ҺӘМ АҠЫЛЫБЫҘҘЫ НИСЕК ФАЙҘАЛАНЫРҒА ТЕЙЕШБЕҘ

Әҙәмдең төп бурысы – Аллаһу Тәғәлә биргән бәрәкәттәр тураһында уйланыу һәм ул бәрәкәттәрҙе тейешенсә файҙаланыу. Тәүге нәүбәттә беҙ рухыбыҙҙы һәм аҡылыбыҙҙы дөрөҫ итеп эшкә ҡушыу хаҡында уйланырға тейешбеҙ.

Аҡылыбыҙҙы нисек эшләтергә тейешбеҙ?

Аҡылыбыҙ нәфсебеҙ теләктәренә хеҙмәт итеүҙән аслан һаҡланырға тейеш, уны Илаһи хәҡиҡәттәргә төшөнөү, ер донъяһына һынауҙар өсөн ебәрелеүебеҙҙе аңлау өсөн файҙаланыу лазым.

Рухыбыҙҙы нисек файҙаланырға тейешбеҙ?

Ҡәлбебеҙ Хаҡ Тәғәләбеҙ ҡарашы төбәлгән хәҡиҡи мөхәббәт үҙәге. Мөьминдең йөрәге, Әхирәттә Аллаһ алдына сәләмәт ҡәлб менән барып баҫыр өсөн, бөтә осраҡлы, гонаһлы, тәбиғи булмаған нәмәләрҙән әрсәләнергә, зекер һәм тәүхид менән тулырға тейеш. Ә ундай дәрәжәгә етер өсөн

## БЕРҘӘН-БЕР ҮРНӘК – АЛЛАҺ ИЛСЕҺЕ

Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә Үҙенең Йомартлығы һәм Мәрхәмәте менән, кешеләрҙе тәрбиәләү һәм нәсихәт биреү өсөн, хәҡиҡәттәре менән пәйғәмбәрҙәрен ебәргән. Аллаһ Илсеһенең пәйғәмбәрлек миссияһы башланғанға ҡәҙәр, был донъяға 124 меңдән ашыу пәйғәмбәр килгән. Аллаһ Тәғәлә иң яратҡан һәм иң камил пәйғәмбәрен һуңғыһы итеп ебәргән. Бөтә алдағы пәйғәмбәрҙәр айырым халыҡтарға ебәрелгән, улар шул халыҡтарҙың үҙенсәлектәренә, йолаларына ярашлы нәсихәт биргән. Аллаһ Илсеһе (сал-



ләллаһу ғәләйһи үә сәллим) бөтә кешелеккә ебәрелгән. Ҡиәмәткә ҡәҙәр бөтә кешелек Уның Илаһи саҡырыуына тапшырылған. Аллаһ Тәғәлә, Уны наҙанлыҡ, ҡараңғылыҡ хөкөм һөргәндә Илсе итеп ебәреп, хәҡиҡәт юлын яҡтыртыусы ҡояш кеүек кешелектең бөйөк шәфҡәтсеһе иткән.

## ИҢ БӨЙӨК МӨҒЖИЗӘ

Аллаһ Тәғәлә Үҙенең Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) иң бөйөк мөғжизәне – Ҡиәмәткә ҡәҙәр Аллаһ һүҙе булыуы хаҡында шаһитлыҡ ҡылыусы, ә Мөхәммәт пәйғәмбәр (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Илсеһе булыуын иҫбатлап тороусы Изге Ҡөрьәнде тапшыра. Быуаттар һуңына ҡәҙәр килеп китәсәк быуындар Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бүләк итеп бирелгән был мөғжизәне күрәсәк һәм танып беләсәк. Изге Ҡөрьән мөғжизәһе аша Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) яңы йәмғиәт тәрбиәләй, ошо йәмғиәт йәшәгән осор иһә «сәғәҙәт ғасыры» атамаһын ала. Донъяла башҡа бындай йәмғиәт булғаны юҡ. Был осор халҡы Һинд океанындағы сөңгөлдәр ише наҙанлыҡ ҡараңғылығынан донъялағы иң бейек Гималай тауҙарылай игелек үрҙәренә күтәрелә.

Тереләй ҡыҙ балаларҙы ергә күмеү йолаһы йәшәгән ҡырағай йәмғиәт, Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) рухи тәрбиәһен алып, шундай миһырбанлы һәм шәфҡәтлегә әүерелә, Тигр йылғаһы буйында бүре тамаҡлаған һәр бәрәс өсөн үҙен яуаплы тоя башлай. Ошо бер генә миҫал да Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) камиллығын, тиңе булмаған әхлаҡ өлгөһө булыуын күрһәтә.

## ҺУҠЫРҘАР ҒЫНА, ҠОЯШ ЯҠТЫРТМАЙ, ТИП ӘЙТӘ

Күҙҙәре һуҡыр булмаһа, улар уны мотлаҡ күрәсәк. Күҙҙәре ҡылый булмаһа, улар унда етешһеҙлек күрмәйәсәк. Унан кәмселектәр эҙләүселәр үҙҙәренең көсһөҙлөгөн, гонаһкәр, етлекмәгән



булыуын ғына күрһәтәсәк. Кешелек тарихында нәсихәт биреү өсөн килгән пәйғәмбәрҙәргә әшәке ғәйепләүҙәр ташлауҙар, уларға ҡара-та көс ҡулланыуҙар ҙа булған. Пәйғәмбәрҙәр алып килгән Илаһи хәҡиҡәттәр, кешеләрҙең нәфселәренә ҡаршы килгәнлектән, ри-заһыҙлыҡ тыуҙырған. Әлеге заманда Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡара яғыуға йүнәлтелгән һәм беҙ шаһит булған ҡотһоҙ акциялар – уларҙы ойоштороусыларҙың әхлаҡһыҙлығы, рухи донъяһының түбәнлеге сағылышы.

Шәйех Мәүләнә был турала шулай ти:

*«Донъябыҙҙы яҡтыртҡан ҡояшта таптар табырға ма-ташыу - «күҙҙәрем һуҡыр һәм ҡараңғылыҡтан башҡа бер нәмә лә күрмәй», тип белдереү ул».*

*«Әгәр Аллаһ берәүҙе хурлыҡҡа төшөрөргә һәм әшәке яҡта-рын асып һалырға уйлаһа, Ул был бәндәнең күңеленә саф әҙәмдәрҙе әрләү ниәтен һалыр».*

Кешелек яла яғыу менән түгел, Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) даимән рәхмәттәрен белдереү менән мәшғүл булырға тейеш. Тыуғандан алып һуңғы һулышына ҡәҙәр кешелек-те ҡотҡарыу юлында ижтиһад иткән кешегә рәхмәтле була алмаған йән әҙәмгә хас түгел.

## АЛЛАҺ ИЛСЕҺЕНЕҢ БЕҘҘЕҢ ӨСӨН ЙӨРӘГЕ ӨҘӨЛӘ

Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) беҙҙең ҡотолоуыбыҙ, беҙҙең именлегебеҙ өсөн борсолоуы хаҡында хәбәр итә:

**««(Ий, мосолмандар) хаҡтыр, һеҙгә үҙ арағыҙҙан сыҡҡкан Пәйғәмбәр килде; һеҙ бәләгә тарыһағыҙ, ул хәсрәтләнә. Ул һеҙҙең өсөн йән ата, тәҡүәләргә ул сикһеҙ шәфҡәтле, мәрхәмәт-ле»** *(Тәүбә, 128).*

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) беҙгә мөхәббәте ата-әсәләребеҙ мөхәббәтенән дә көслөрәк. Аллаһ Ил-



сеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән: *«Мин башка пәйғәмбәрҙәргә ҡарағанда ауырыраҡ һынауҙарға һәм ҡыйынлыктарға дусар булдым»*. Был һүҙҙәр - үткәргән һынауҙарға зарланыу түгел, был һүҙҙәр уның өммәте өсөн йөрәге өҙөлөүе. Ул шул ҡәҙәр беҙгә шәфҡәтле, шул ҡәҙәр беҙҙең өсөн борсола, шуға ла Хисап көнөндә Ғәреш күләгәһе аҫтында күҙ йәштәре менән Аллаһ Тәғәләнән беҙҙе ярлыҡауын үтенәсәк, ярлыҡауҙы һорап ҡылған доғаһын Аллаһ ҡабул итмәй тороп, сәждәнән тормаясаҡ (Бухари, Әнбиә, 3, 9; Мөслим, Иман, 327, 328; Тирмиҙи, Ҡиәмәт, 10).

Бөгөн беҙ, Ул күрергә теләгән мөьминдәр булыу маҡсатын ҡуйып, шуға ынтылырға тейеш түгелме ни?! Ул фани донъяла ла, Әхирәттә лә беҙҙең өсөн даимән борсола һәм беҙҙе ҡыҙғана икән, Уны бөтә кешеләрҙән дә артыҡ күреп яратырға тейеш түгелбеҙме ни?!

## ҺӨЙГӘН ҺӨЙГӘНЕНӘ ОҠШАРҒА ТЫРЫША

Әйтәләр бит: *«Һөйгән һөйгәне янында»*. Һис шикһеҙ, беҙ кемделер яратабыҙ икән, беҙ күңелебеҙ менән уның янында. Ғашиҡтарҙың һүҙҙәре лә берегә, асылдары ла, ғәмәлдәре лә, хистәре лә, уйҙары ла һәм йәшәү рәүеше лә бер төрлөгә әйләнә. Әгәр ғашиҡ күңеле менән һөйгәне янында түгел икән, һөйгәненә хас булмаған ҡылыҡтар ҡыла икән, тимәк ул уны яратмай.

Аллаһ Илсеһен (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) беҙ ни кимәлдә яратабыҙ? Тоташҡан һауыттар принцибын хәтергә төшөрһәк, быны аңларға була. Уның Сөннәһен ни кимәлдә үтәйбеҙ, балаларыбыҙға, тирә-йүндәгеләргә Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шәхесенең гүзәллеген, камиллығын ниндәй кимәлдә асып һалырға ынтылабыҙ – былар тураһында һәр саҡ иҫтә тотоу лазым.

## УҒА ОҠШАРҒА ТЫРЫШЫУ РУХИ ТӘРБИӘ ТАЛАП ИТӘ

Фани донъяла имен булыр өсөн һәм гонаһкәрҙәрҙең ауыр тәүбәләре һәм аһтары яңғырап торған мәңгелек донъяла имен бу-



лыр өсөн, беҙ Аллаһ Илсеһенән (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) үрнәк алырға тейешбеҙ. Көндәлек тормошобоҙҙа, рухи тормошобоҙҙа, кешеләргә һәм бөтә барлыҡҡа мөнәсәбәтебеҙҙә ул беҙгә үрнәк булырға тейеш. Ул – һәр социаль кимәл өсөн дә өлгө... Ни рәүешле беҙ унан өлгө алырға тейешбеҙ? Китаптар уҡыпмы? Юҡ. Уның өлгөһөн рухиәтебеҙгә индереп. Аллаһ Тәғәлә «Әхзәб» сүрәһендә быға ирешеү юлдарын өйрәтә.

Быға ирешеүҙең тәүге шарты – ҡәлбебеҙ менән даимән Аллаһҡа яҡын булырға ынтылыу. Раббыбыҙ менән ни рәүешле бергә булырға мөмкин? Яуап киләһе аятта: **«Улар баҫып та, ултырып та һәм ҡырын яткан килеш тә Аллаһты зекер итә»**. Йәғни даимән Аллаһты иҫтә тотоу, «Илаһи видеокамералар» беҙҙе даимән күҙәтеүен тойоу. Раббыбыҙ беҙгә «шаһ тамырынан да яҡыныраҡ». Ә беҙ Уға ни кимәлдә яҡынбыҙ? Аллаһҡа яҡын булыу өсөн, Пәйғәмбәребеҙҙән (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өлгө алыу мөһим.

Быға ирешеүҙең икенсе шарты – фани донъяның ваҡытлы булыуын аңлап, әхирәттәге хозур тормошҡа ынтылыу. Был турала Шәйех Мәүләнә Руми ҙа нәсихәт бирә:

«Фани донъя – төш. Был донъялағы байлығың – төшөңдә хазина табыу менән бер. Матди байлыҡ быуындан-быуынға күсәсәк, әммә барыбер ошо донъяла тороп ҡаласаҡ».

Ваҡытлы донъяла – һынауҙар донъяһында йәшәүебеҙҙе аңларға, мәңгелек юламсылары булыуыбыҙҙы хәтерҙә тотоп, нәфселе теләктәребеҙҙе ауыҙлыҡларға бурыслыбыҙ. Әгәр шуларҙы төшөнөп, рухи юғарылыҡҡа күтәрелә алһаҡ, мәңгелек тормошобоҙ берҙән-бер маҡсатыбыҙға әүереләсәк. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) был юлда иң яҡшы үрнәк. Уның өлгөһөнә эйәреп кенә, Хаҡ Тәғәләбеҙ бүләк иткән йәннәткә лайыҡ була алаҫаҡбыҙ.

## АЛЛАҺ ИЛСЕҺЕНЕҢ ҠИММӘТЕ ҺӘМ БЕҘ

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡиммәтен һәм юғарылығын аңламай тороп, Аллаһу Тәғәләгә яҡынайыу мөм-



кин түгел. Аллаһу Тәғәлә Изге Ҡөрьәндә Аллаһ Илсеһен (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) юғары баһалай:

**«Шик юҡтыр, Аллаһ та, фәрештәләре лә Пәйғәмбәргә күп салауат әйтерҙәр. Эй, мөьминдәр, һеҙ ҙә хәҙрәти Пәйғәмбәргә салауат әйтегеҙ һәм сәләмдәр күндерегеҙ!..»** *(Әхзәб (Төркөмдәр), 56).*

Аллаһу Тәғәлә Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), Үҙенең иң гүзәл ижад емешенә салауаттар ҡыла. Әммә рухыбыҙ, аҡылыбыҙ һәм күҙаллауҙарыбыҙ аша быны тулыһынса ҡабул итергә ҡадир түгелбеҙ. Хаҡ Тәғәләбеҙ Үҙе бар ҡылғанға нисек салауат ҡыла? Ҡайһы бер Ҡөрьән тәфсирҙәрендә быға аңлатма бар, тик Аллаһ салауаттарының хәҡиҡи асылы беҙгә ҡараңғы. Шуныһы мәғлүм: Хаҡ Тәғәләбеҙҙең Үҙенең Илсеһенә мөхәббәте көслө һәм беҙҙән дә ул Илсеһен яратыуҙы, хөрмәт итеүҙе талап итә:

**«Әй, иман килтергән әҙәмдәр! Һеҙ Уға салауат әйтегеҙ һәм һәр саҡ сәләмдәрегеҙҙе күндерегеҙ!..»**

Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) салауаттарыбыҙҙы һәм сәләмдәребеҙҙе телебеҙ менән генә ҡылыу әҙ, шәхси тормошобоҙҙағы һәм йәмғиәттәге һәр халәтебеҙ салауатыбыҙ һәм сәләмебеҙ булырға тейеш. Ғаиләбеҙҙәге, хеҙмәтебеҙҙәге, кешеләр менән аралашыуҙағы мөнәсәбәтебеҙҙе күреп, Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) беҙгә йылмайып ҡарар инеме икән? Ә балаларыбыҙҙы тәрбиәләүебеҙгә, Раббыбыҙға ғибәҙәт ҡылыуыбыҙға ҡарап?

Әгәр бөгөн ҡылған ғәмәлдәребеҙҙе үҙебеҙ үлсәп ҡарамаһаҡ, Хисап майҙанында яуап тотоуыбыҙ ауырға төшәсәк. Һис шикһеҙ, ул Көндө һәммәбеҙ шундай хәбәрҙе ишетәсәк:

اِقْرَأْ كِتَابَكَ كَفٰى بِنَفْسِكَ الْيَوْمَ عَلَيْكَ حَسِيباً

**«Үҙ дәфтәреңде уҡы. Үҙ-үҙеңде хөкөм итергә ошо ғәмәл дәфтәрең етер»** *(Исра (Төнгө йөрөү), 14).*

Ул көн ғәмәл дәфтәребеҙ аша асыҡтан-асыҡ һәм йәшереп ҡылған бөтә эштәребеҙ фаш буласаҡ, һәр кем үҙ тормошо хаҡындағы фильмды күрәсәк. Намаҙҙарыбыҙҙы нисек ҡылғанбыҙ? Ни-



сек ураҙа тотҡанбыҙ? Күндәмлек күрһәтеп, бөтә йөрәк менән ҡылғанбыҙмы уларҙы, әллә форма өсөн генәме? Әхүәле рухиәбеҙ, аҡылыбыҙ, интеллектыбыҙ, аҡсабыҙ, байлығыбыҙ, һәләттәребеҙ нимәгә сарыф ителгән? Шуларҙың ҡайһы өлөшөн буштан-бушҡа елгә осорҙоҡ? Аллаһты һәм Уның Илсеһен (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ни кимәлдә яраттыҡ һәм улар әхлағынан ни кимәлдә үҙ өлөшөбөҙҙө алдыҡ?

Хисап көнөндә быларҙың һәммәһен ғәмәл дәфтәрҙәребеҙҙә һәм Илаһи экрандарҙа күрәсәкбеҙ. Бына ни өсөн фани донъяла уҡ Әхирәттәге тормошобоҙҙо күҙаллау, баһалау лазым.

## МӨХӘББӘТ ҺӘМ ӘҘӘП ИМТИХАНЫ

Беҙ һынауҙар донъяһында йәшәйбеҙ, секунд һайын имтихан бирәбеҙ. Иң ҙур имтихан - Пәйғәмбәребеҙгә (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәт, күндәмлек һәм хөрмәт имтиханы. Аллаһ Тәғәлә әйтә:

**«Әй, иман килтергән әҙәмдәр, Аллаһҡа итәгәт итегеҙ, Пәйғәмбәргә итәғәт итегеҙ. Ҡылған эштәрегеҙ заяға китмәһен»** *(Мөхәммәт, 33)*;

**«Әй, иманлы әҙәмдәр! Пәйғәмбәрегеҙ янында тауыш күтәрмәгеҙ. Бер-берегеҙгә ҡысҡырып баҡырған кеүек, Пәйғәмбәргә ҡаты тауыш менән өндәшмәгеҙ. Юҡһа, һеҙ үҙегеҙ ҙә абайламаҫтан, ғәмәлдәрегеҙҙе юҡҡа сығарырһығыҙ. Аллаһ Илсеһе янында түбән тауыш менән һөйләшеүселәрҙең, һис шикһеҙ, Аллаһ тарафынан саф мосолман булыуы һынала. Уларға ярлыҡау һәм олуғ әжер бар»** *(Хужурәт (Бүлмәләр), 2-4)*.

Аллаһ Илсеһенә (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) беҙҙең хөрмәтебеҙ, Уның Сөннәһенә тоғрологобоҙ, Аллаһ Илсеһен (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) аңлау ҡеүәбеҙ – ҡәлбебеҙҙең Аллаһтан ҡурҡыуға имтиханы, беҙҙең Уға ҡарата булған мөхәббәтебеҙ кимәле. Шул уҡ ваҡытта был – Аллаһҡа яҡынайыу юлы...



Бынан сығып шундай һорау тыуа: Аллаһ Илсеһенән (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) беҙ нисек итеп үрнәк алырға тейешбеҙ? Быға Изге Ҡөрьән аныҡ яуап бирә:

**«Рәсүлгә итәғәт иткән кеше, ысынлыҡта, Аллаһҡа итәғәт иткән булыр. (Ул итәғәттән) йөҙ сөйөргәндәргә килгәндә, һине улар артынан күҙәтеүсе, һағалаусы итеп ебәрмәнек»** *(Нисә (Ҡатындар), 80).*

## УҒА ҺӨЙӨҮ БИЛДӘЛӘРЕ

Абдуллаһ бин Хишам тапшырған хәҙис Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡарата мөхәббәттең ниндәй булырға тейешлеге тураһында бәйән итә:

«Бер заман беҙ Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) менән бергә инек. Уның усында оло йөрәкле Ғүмәрҙең ҡулы ине. Ғүмәр Аллаһ Илсеһен (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) яратыуын шундай һүҙҙәр менән белдерҙе:

- Әй Рәсүлуллаһ! Үҙ йәнемдән ҡала мин иң нығы һине яратам!

Быға Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шулай тип яуап бирҙе:

- *Юҡ, һин мине үҙ йәнеңдән дә артыҡ күреп яратырға тейеш!*

Ғүмәр һүҙен төҙәтте:

- Әй Рәсүлуллаһ! Улайһа, мин һине үҙ йәнемдән дә артыҡ күреп яратам!

Быға Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) яуабы шундай булды:

*«Бына хәҙер дөрөҫ!»* *(Бухари, Айман, 3).*

Тап шундай һөйөү менән беҙ Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) артынан эйәрергә тейешбеҙ. Ул йәнебеҙҙең берҙән-бер хакимына һәм ғүмеребеҙ юлбашсыһына әйләнергә тейеш, сөнки Уға һөйөү бағлау беҙгә фарыз:



اَلنَّبِيُّ اَوْلٰى بِالْمُؤْمِنِينَ مِنْ اَنْفُسِهِمْ

**«Иман килтергәндәргә Пәйғәмбәр үҙ йәндәренән дә яҡыныраҡтыр...»** *(Әхзәб (Төркөмдәр), 6).* Ул беҙгә үҙ йәнебеҙҙән дә яҡын.

Хәҙистә әйтелгәнсә, Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәт – хәҡиҡи имандың бер шарты:

*«Йәнем ҡулында булған Аллаһ менән ант итеп әйтәм: берәү мине үҙенән, ата-әсәһенән, балаларынан һәм бөтә кешеләрҙән нығыраҡ яратмай тороп, ул хәҡиҡи иман эйәһе була алмаясаҡ»* (Бухари, Иман, 8).

Шул сәбәпле юғары выжданлы сәхәбәләр һәр даим әйтә торған булған:

*«О Рәсүлуллаһ! Атам-әсәм һиңә фиҙа булһын!»*

Ул мөхәббәттән мәхрүм булыу – наҙанлыҡ, ә шул мөхәббәт менән яныу – ҡотолоу юлы.

## УҒА ҠАРАТА МӨХӘББӘТ БИЛДӘЛӘРЕ…

Һөйгәне хаҡында кеше күп һөйләй, яйы сыҡҡан һайын, уны телгә ала, уның менән бәйле нимәләрҙе иҫләй. Бизнесына мөкиббән эшҡыуар даимән эше тураһында һөйләй: «Шул ҡәҙәр килем булды, шул ҡәҙәр сығым булды, был сауҙа килешеүенән шул ҡәҙәр табыш киләсәк, килемде шулай алырға мөмкин...» Балаһын өҙөлөп һөйгән әҙәм иһә һәр ҡайҙа һәр саҡ балаһын һөйләй.

Намыҫлы сәхәбәләр һәм бөйөк салих заттар һәр саҡ Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хаҡында һөйләр һәм ул әңгәмәләрҙән әйтеп бөтөргөһөҙ ләззәт алыр булған.

Улар Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йөрөгән урамдарҙан йөрөүҙе, ул яратҡан сәскәләр хуш еҫен еҫкәүҙе хуп күргән. Һөйләүҙәренсә, имам Науави бер ҡасан да ҡарбуз ашамаған, сөнки Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡарбуз телеүе хаҡындағы хәҙисте тапмаған.



Шәйех Әхмәт Йәсәүи әйткән: «Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) 63 йәштә баҡыйлыҡҡа күскән, шуға күрә 63 йәштән һуң минең бында эшем ҡалманы». Аҙаҡ ул үҙенә соҡор ҡаҙыған һәм шунда йәшәгән килеш остазлыҡ эшен алып барған. Ундай сифаттар Аллаһтың һайлам ҡолдарына хас, улар ялҡынлы һөйөү сағылышы булып тора.

Оло йөрәкле Әбү Бәкер һораған:

- Ҡыҙым, Ғәйшә, бөгөн ниндәй көн?

- Атай, бөгөн дүшәмбе.

- Ҡыҙым, әгәр бөгөн үлһәм, оҙаҡҡа һуҙмағыҙ. Кисекмәҫтән мине Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) алып барығыҙ һәм ерләгеҙ!

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) менән бергә булыу теләге ни ҡәҙәр көслө булған! Аллаһ Сүбхәнәһү үә Тәғәлә беҙгә лә Аллаһ Илсеһен (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) яҡындан белеү-тойоу һәм һөйөү һәләтен бирһен инде!

## УЛ ЛАЙЫҠ БУЛҒАНСА, УНЫҢ ТУРАҺЫНДА ҺӨЙЛӘҮ АУЫР

Бер заман Халит бин Вәлиткә Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) вафатынан һуң Ислам ҡабул иткән ҡәбилә башлығы мөрәжәғәт икән:

- Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хаҡында миңә һөйләп бирә алмаҫһыңмы икән?

- Мин аңлатып бирә алмайым.

- Белгәнеңсә аңлат улайһа! Нисек итеп уны күреүеңде һөйлә!

- Шуны ғына аңлата алам: килеүсе үҙен Ебәреүсегә бәрәбәр. Уны ебәреүсебеҙ Хаҡ Тәғәләбеҙ булғас, уның хаҡы хаҡында үҙең фекерләп ҡара инде!

**Хаҡ Тәғәләбеҙ оло йөрәкле сәхәбәләр йөрәгендәге Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡарата булған оло**



**мөхәббәттән беҙгә лә өлөш сығарһын. Ғүмеребеҙҙе Үҙенең Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйөү менән биҙәһен!**

**Әмин!**



Аллаһ Илсеһенә мөхәббәт



# Уны белә, Уны күрә һәм Уны тоя алыу



*Әгәр без Уны таный алһаҡ, Хисап майҙанында Ул беҙҙе таный аласаҡ. Әгәр Уны күрергә өйрәнһәк, Ул беҙгә ҡараясаҡ. Әгәр беҙ Уны ишетә башлаһаҡ һәм тыңлаһаҡ, Ул беҙҙең Үҙенә төбәлгән доғаларын ишетәсәк.* ***«Рәсүлебеҙҙе лә һеҙҙең тура юлдан барыуығыҙға шаһит булһын, тип ебәрҙек»*** *(Баҡара, 143) аятына ярашлы, Уның шәфәғәтенә лайыҡ булыр өсөн, Уның юлынан барырға тейешбеҙ.*



# Уны белә, Уны күрә һәм Уны тоя алыу

## УЛ ШУНДАЙ ҠОЛ ҺӘМ ШУНДАЙ ИЛСЕ

1400 йыл элек Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тыуған көндө кешелектең тыуыуы тип иҫәпләргә мөмкин. Мөхәммәт Нурынан бар ҡылынған Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) донъяға килеүе – рухи һәләкәтте кисергән кешелектең Яңырыу дәүере башланыуы ул.

Аллаһтың Шәфҡәте менән, кешелек барлыҡҡа килеү осоронда уҡ Уның исеме менән нурлана, ә Ул физик тән рәүешендә ерҙә пәйҙә булғас, яңынан тыуа. Уны һөйөү күҙе менән күрә алған теләһә ниндәй кеше, яҡтылыҡ сығанағы тирәләй өйөрөлгән күбәләк кеүек, ғүмере буйы Уның тирәләй өйөрөләсәк.

Ул – Раббыбыҙҙың бөтә барлыҡ көткән һөйгән ҡоло. Ул пәйҙә булғас, һәммәһе, ташҡын йылғалар һәм киҫкен елдәр ише, Уға уҡтала.

Ул – балҡып торған Нурлы тулған ай кеүек Аллаһтың гүзәл ҡоло.

Исеме менән Хаҡ Тәғәләбеҙ ант иткән Илсе ул. Сәғәҙәт быуатында йәшәүгә, Уны күреүгә беҙ лайыҡ була алманыҡ, әммә беҙ Уны күҙебеҙ менән күреп торғандай таный белергә һәм яратырға тейешбеҙ – быға иһә Уға ғашиҡ күҙҙәр һәм йөрәктәр генә лайыҡ була ала. Тимәк, Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәтебеҙҙең төп маҡсаты – Уны аңлау һәм күреү. Аҡылы камил кеше, Уны танып белгәндән һуң, Уны яратмауы, Уның эҙенән атламауы, Уға әсир булмауы мөмкин түгел! Хатта нәфселе теләктәре артынан, шайтан артынан йөрөгән дошмандары ла, Уның менән бик аҙ ғына аралашҡандан һуң, ғәҙел һәм ышаныслы кеше булыуын танырға мәжбүр булған.



Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) нурҙарының тартыу көсөн тойғандарҙың күҙендә шатлыҡ осҡондары балҡый, әлбиттә, әхүәле рухиәләре ҡараңғылыҡ сөңгөлөндә булмаһа инде. Әйтергә кәрәк, мәңгелек язалар упҡынына тәгәрәмәҫ өсөн, гонаһкәрҙәр ҙә Уның шәфҡәтле ҡулына мохтаж.

Бөтә кешелек, хатта ки пәйғәмбәрҙәр ҙә, Уны таныуға, Унан өлгө алыуға һәм Уның артынан барыуға мохтаж. Әҙәмдән (ғәләйһис-сәләм) алып бөтә пәйғәмбәрҙәр Уның килеү хәбәренә ҡыуанған һәм Аллаһтан Уның өммәтенә индереүҙе һораған.

Аллаһ Рәсүлен (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) баһалай алыуыбыҙ, Уның гүзәл сифаттарын таный белеүебеҙ – Раббыбыҙға һәм Уның Илсеһенә һөйөүебеҙ һәм иманыбыҙ билдәһе. Пәйғәмбәребеҙҙең гүзәл сифаттарын тасуирлау өсөн һүҙҙәр етмәҫ. Уның камиллығын, тиңе булмаған күркәм холҡон асып һалыр өсөн, бер нисә генә миҫал килтерәбеҙ.

## ПӘЙҒӘМБӘРҘӘР ПӘЙҒӘМБӘРЕ

Ҡатада бин Ноғман шундай хәҙис тапшырған:

«Муса пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) Аллаһҡа мөрәжәғәт иткән:

- *Әй Раббым! Изге яҙмаларҙан игелекте әмер иткән, ямандан тыйған иманлы өммәт булыуы тураһында белдем. О Аллаһ, ул өммәтте минең өммәтем итсе!*

Хаҡ Тәғәләбеҙ шулай яуап биргән:

**- Ул Әхмәттең өммәте.**

Муса пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) дауам иткән:

– *Әй Раббым! Мин изге яҙмаларҙан был донъяға һуңғы булып киләсәк, ә йәннәткә беренсе булып инәсәк өммәт хаҡында белдем. Уны минең өммәтем итсе!*

Аллаһ былай тигән:

**- Ул Әхмәттең өммәте.**



Пәйғәмбәр Муса (ғәләйһис-сәләм) былай тип һораған:

*- Әй Раббым! Изге яҙмаларҙа элек индерелгән яҙмаларға һәм һуңғы Китапҡа ышанған, бер күҙле һәм ялғансы Дәжжәлгә ҡаршы алышҡан өммәт тураһында әйтелә. Ул өммәтте минең өммәтем итсе!*

Хаҡ Тәғәләбеҙ шулай яуап биргән:

**- Ул Әхмәттең өммәте.**

Пәйғәмбәр Муса (ғәләйһис-сәләм) йәнә былай тип һораған:

*– Әй Раббым! Изге яҙмаларҙа әйтелеүенсә, әгәр берәү изге ғәмәл ҡылырға ниәтләһә, әммә быны ҡыла алмаһа, уға бер сауап яҙыла, әгәр уны ҡылһа, уға 10-дан алып 700-гә ҡәҙәр сауап яҙыласаҡ. Уны минең өммәтем итсе.*

Хаҡ Тәғәләбеҙ шулай яуап биргән:

**- Ул Әхмәттең өммәте.**

Шул саҡ Муса пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм), яҙмаларҙы ситкә ҡуйып, үтенесен белдергән:

***- Әй Аллаһ! Мине лә Әхмәт өммәтенән ит!»*** *(Табари, IX, 8788; Ибн Кәсир, Тәфсир, II, 259; әл-Әғрәф сүрәһенең 154-се аяты тәфсире)*.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) үҙенән алда килеп киткән 124 меңдән ашыу пәйғәмбәрҙең барса билдәле һәм билдәһеҙ гүзәл сифаттарын үҙендә туплаған. Ул Ҡиәмәткә тиклем килеп китәсәк бөтә кешеләр өсөн дә үрнәк булған күркәм шәхес.

Унан һуң Ҡиәмәткә ҡәҙәр башҡа пәйғәмбәрҙәр булмаясаҡ, шуға күрә Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) иң камил шәхес булып тора.

## ГҮЗӘЛДӘРҘЕҢ ДӘ ГҮЗӘЛЕ

Пәйғәмбәребеҙҙең вафаты алдынан уның яратҡан ҡыҙы Фатима (разыйаллаһа ғәнһә), илап, былай ти: «О Рәсүлуллаһ! Мин һинең йөҙөңдө башҡаса күрә алмаясаҡмын!»



Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), Алиҙы (раҙыйаллаһу ғәнһү) саҡырып былай тип ҡуша:

*«О Али! Хилйә эшлә – минең сифаттарымды тасуирла. Минең сифаттарымдың тасуирламаһын уҡыу – мине күреүгә бәрәбәр».*

Төрлө хәҙистәрҙә Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) түбәндәге тасуирламаһы бирелә:

Унының тышҡы ҡиәфәте рухи донъяһы кеүек үк гүзәл була. Унының йөҙө тулған ай һымаҡ нурланып тора. Ғәйшә (раҙыйаллаһу ғәнһә) әйтә: «Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йөҙө шул ҡәҙәр нурланып торҙо, унының яҡтылығынан файҙаланып, ҡараңғы төндә мин энәгә еп һаплай инем хатта».

Унының ҡалаҡ һөйәктәре араһында пәйғәмбәрлегенә дәлил булыусы Илаһи тамға була. Сәхәбәләрҙең күбеһе ул тамғаны бик тә күрергә һәм үбергә теләй. Вафат булыр саҡта был билдәнең юҡҡа сығыуы унының ысынлап та китәсәген раҫлай. *(Тирмиҙи)*

Тәне Илаһи нурҙан торғанлыҡтан, үлеменән һуң бер ниндәй ҙә үҙгәреш булмай. Әбү Бәкер (раҙыйаллаһу ғәнһү) йөрәге һыҡрап һәм йәшле күҙҙәре менән былай ти:

«О Рәсүлуллаһ! Һинең үлемең тормошоң кеүек үк гүзәл!»

Пәйғәмбәрҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) күркәм йөҙөнән Илаһи нур ағыла, тауышы яғымлы, хәрәкәттәре нәзәкәтле, ә телмәре талғын, асыҡ һәм аныҡ була. Ул артыҡ һүҙҙәр ҡулланмай, һәр һүҙе урынлы ҡулланыла, хикмәт һәм нәсихәт менән тулы була. Мәғәнәһеҙ, буш һүҙҙәрҙе Ул телмәренә бөтөнләй индермәй. Ғәйбәт, юҡ-бар хәбәрҙәр Уны ҡыҙыҡһындырмай. Һәр әҙәм менән Ул унының аңлау ҡеүәһенә, кимәленә ярашлы һөйләшә. Йомшаҡ күңелле һәм баҫалҡы була Ул. Ҡысҡырып көлмәй, хахылдамай, әммә алсаҡ, асыҡ сырайлы була. Ҡапыл күргәндәрҙе унының күркәмлеге, һөйкөмлөлөгө хайран итә. Уға тартылып, унының менән әңгәмә ҡорғандар Уға тиҙ арала эҫенеп китә.

Үҙенә хеҙмәт иткәндәрҙе Ул яҡшы ҡарай: үҙе нисек кейенһә, уларҙы ла шулай кейендерә, үҙе нисек ризыҡланһа, уларға ла шун-



дай уҡ ризыҡ бирә. Йомарт та, шәфҡәтле һәм мәрхәмәтле лә, ә кәрәк саҡта – тәүәккәл йәки күндәм.

Ул вәғәҙәләренә һәм анттарына тоғро, ғәҙел һүҙле була. Әхлаҡ, аҡыл һәм зирәклек йәһәтенән бөтә кешеләрҙән өҫтөн тора, бер һүҙ менән әйткәндә, тышҡы ҡиәфәте гүзәл, рухиәте камил, Хаҡ Тәғәләбеҙҙең иң яҡшы ижад емеше була ул…

## ТӘҠҮӘЛЕЛӘРҘЕҢ ДӘ ТӘҠҮӘЛЕҺЕ

Ғәрәбстандың бөтә райондары үҙ ихтыяры һәм теләге менән Уның ҡанаты аҫтына инә. Бөтә Ғәрәбстандың хакимына әйләнә Ул, нимә теләһә, шуны ҡыла ала, әммә ябайлыҡ һәм баҫалҡылыҡ Уны ташламай. Ҡулында бер нәмә лә булмауы, ә бөтә байлыҡтарҙың хәҡиҡи хужаһы Аллаһу Тәғәлә булыуы хаҡында Ул ҡат-ҡат әйтә. Ваҡыт үтә, һәм уның ҡулына иҫәпһеҙ күп хазиналар инә. Нурлы Мәҙинәгә ҡиммәтле тауарҙар тейәлгән каруандар ағыла. Бөтә был байлыҡтарҙы Ул мохтаждарға тарата, ә үҙе элеккесә, аскеттарса тормошон дауам итә.

Ул әйтә: *«Әгәр минең Өхөт тауы ҡәҙәрле алтыным булһа, мин уны өс көндән дә артыҡ үҙемдә тотмаҫ инем (бурыстарҙы түләр өсөн ҡалдырылғанынан тыш)»* *(Бухари, Тәмәнни, 2; Мөслим, Зәкәт, 31).*

## ИҢ БАҪАЛҠЫЛАРҘЫҢ ДА БАҪАЛҠЫҺЫ

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) 4 кеше генә күтәреп йөрөрҙәй «гарра» тип аталған таштабағы була. Ҡояш ҡалҡып, мөьминдәр Духа намаҙын ҡылғанда, «тирит» (икмәк туралған итле һурпа) һалынған шул таштабаҡты килтерәләр. Сәхәбәләр берҙәм рәүештә ризыҡ тирәһенә йыйыла. Кешеләр ифрат күп булғанлыҡтан, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ергә тубыҡлана. Бәҙәүиҙәрҙең береһе быны күреп аптырап һорай: «Был ниндәй ғәҙәт ул?»

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шулай тип яуап бирә:



*«Хаҡ Тәғәләбеҙ мине маҡтаулы ҡоло итеп бар ҡылған...» (Әбү Дауыт «Атғима», 17, 3773).*

## ИҢ КҮНДӘМДӘРҘЕҢ ДӘ КҮНДӘМЕ

Көн артынан көн үтә, ә Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йортонда ризыҡ әҙерләү өсөн усаҡ яҡмайҙар, йыш ҡына ул ас килеш йоҡларға ята (Әхмәт, VI, 217; Ибн Сәғд, 1, 405).

Бер заман Ғүмәр (раҙыйаллаһу ғәнһү) Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бүлмәһенә инә һәм уның буп-буш булыуын күрә. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) финик пальмалары япраҡтарынан үрелгән септәлә ята. Тупаҫ септә Уның фатихалы тәнендә эҙҙәр ҡалдыра. Бүлмә мөйөшөндә бер аҙ арпа оно, ә өҫтәге ҡаҙаҡта иҫке һыу турһығы эленеп тора. Шуның менән вәссәләм! Бөтә Ғәрәп ярымутрауы буйһонған Аллаһ Пәйғәмбәренең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) барса милке шул була. Был хәлде күргәс, оло йөрәкле Ғүмәр (раҙыйаллаһу ғәнһү) күҙенән йәштәр атылып сыға. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) унан һорай:

- *Әй Ғүмәр! Ниңә илайһың?*

Тегеһе шулай тип яуап бирә:

- Нисек иламайым, Рәсүлуллаһ! Византия императоры, фарсылар батшаһы зиннәткә ҡойона. Ә Аллаһ Илсеһе ҡоро септә өҫтөндә ята!

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Ғүмәрҙе тыныслындыра:

- *Әй Ғүмәр! Византия императоры, фарсылар батшаһы, зиннәткә ҡойоноп, ер тормошо менән ләззәтләнһен! Беҙгә мәңгелек донъя бәрәкәттәре лә етер!» (Әхмәт, II, 298; Тәбәрани, Әл-Мүджәмүгл-Кәбир, X, 162).*



## ИҢ ӘҘӘПЛЕЛӘРҘЕҢ ДӘ ӘҘӘПЛЕҺЕ

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) үтә лә һиҙгер һәм әҙәпле була. Бер заман ул берәүҙең ергә төкөрөүен күреп ҡатып ҡала, фатихалы йөҙө ҡыҙара. Оло йөрәкле сәхәбәләр төкөрөктө йәһәтерәк ҡом менән ҡаплап ҡуялар. Шунан һуң ғына Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) юлын дауам итә.

Мөхәммәт пәйғәмбәр (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) кейемде йыйнаҡ һәм таҙа тоторға саҡыра, сәс-баш, һаҡал әрпешлеген өнәмәй. Бер заман мәсеткә сәсе-башы, һаҡалы боларған әҙәм килә. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ым-ишара менән уға үҙен тәртипкә килтерергә ҡуша. Әҙәм әйткәнен үтәгәс, Ул былай ти:

*«Шайтан һымаҡ, ялбыр сәс һәм һаҡал менән йөрөгәнсе, шундай ҡиәфәт яҡшыраҡ түгелме ни?» (Муватта, Шаар, 7; Байхаки, Шуабүль-Иман, V, 225).*

## НӘФИС ЫНЙЫЛАРҘЫҢ ДА НӘФИСЕ

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һис ҡасан тауышланып хәбәр һөйләмәй. Кешеләр эргәһенән Ул баҫалҡы йылмайып үтә. Берәүҙән яман, тупаҫ һүҙҙәр ишетһә, яуап бирмәй. Уның эске халәте һәм хистәре йөҙөндә сағыла, шуға күрә тирә-йүндәгеләр һүҙҙәрен уйлап һөйләргә, ғәмәлдәрен уйлап ҡылырға тырыша. Баҫалҡылығы арҡаһында, ул ҡысҡырып көлмәй, йылмайыу менән генә сикләнә. Сәхәбәләр һүҙе буйынса, ул баштан-аяҡ япмаға төрөнгән йәш ҡыҙҙан да оялсаныраҡ була. Уның күркәм холҡон, үҙен нәзәкәтле тотошон нәфис ынйы менән сағыштырырға мөмкин. Хәҙистә әйтелә:

«*Оялсанлыҡ имандан, ояты булған йәннәттә булыр. Оятһыҙлыҡ күңел ҡатылығынан, ҡаты күңеллеләр йәһәннәмдә булыр!..*» *(Бухари, Иман, 16);*

*«Оялсанлыҡ һәм иман һәр саҡ йәнәш; береһе юҡҡа сыҡһа, икенсеһе лә юғала!» (Табарани, әл-Мүғджамүл-Авсат, VIII, 174; Байхаки, Шуабүл-Иман, VI, 140).*



## БАТЫРҘАРҘЫҢ ДА БАТЫРЫ

Аллаһ Илсеһенән (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) дә батырыраҡ кешене күҙ алдына килтереү мөмкин түгел, сөнки ул ҡурҡыуҙы үҙенә яҡын да юллатмай. Һәр саҡ, иң ауыр мәлдәрҙә лә Ул ғәҙәттән тыш түҙемлеге, тотанаҡлығы менән айырылып тора, еңел уйлап ғәмәл ҡылмай. «Йә-син» сүрәһенең ике аятын уҡып, үҙен үлтереү ниәте менән йортон уратып алған дошмандар ҡамауынан сыға. Оло йөрәкле Али (разыйаллаһу ғәнһү) былай тип һөйләй:

*«Иң аяуһыҙ Бәҙер алышы осоронда беҙ ҡайһы саҡ Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) артында һыйыныу урыны табырға мәжбүр булдыҡ. Ул иң ҡыйыуы, дошман рәттәренә иң яҡыны ине»* *(Әхмәд, 1, 86).*

## ЙОМАРТТАРҘЫҢ ДА ЙОМАРТЫ

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) фәҡирҙәр, мохтаждар хаҡында хәстәрлек күреүҙе үҙенең бурысы тип һанай, һәр нәмәнең хәҡиҡи Хужаһы, Эйәһе Аллаһ булыуын даимән хәтергә төшөрөп тора.

Джиранда йыйылған хәрби улъя Сафуанды хайран ҡалдыра, быны күреп, Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һорай:

- *Нимә, бик оҡшаймы?*

- Эйе, - ти Сафуан.

- *Ал бөтәһен дә, һиңә булһын!* - тип бойора Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм).

Тулҡынланыуын еңә алмайынса, Сафуан былай ти:

- Пәйғәмбәр йөрәгенән башҡа бер йөрәк тә был тиклем йомарт була алмай, шунан шәһәҙәт һүҙҙәрен әйтә һәм мосолман була *(Вакиди, II, 854-855).*



## ИЗГЕЛӘРҘЕҢ ДӘ ИЗГЕҺЕ

Яһилиәт осоронда ҡатын-ҡыҙҙың намыҫын аяҡ аҫтына һалып тапау бер ни тормай. Аҙғын булыр тип шикләнеп, яңы тыуған ҡыҙ балаларҙы тереләй күмер булғандар хатта. Аллаһ Тәғәлә был йәмғиәтте шулай тасуирлай:

**«Уларҙың берәйһенә: «Ҡатының ҡыҙ бала тапты», - тигән хәбәр килтерһәң, үпкәләүҙән уның йөҙө ҡарая»** (Нәхел (Бал ҡорто), 58).

Мөшриктәр ҡатын-ҡыҙҙарға күңел асыу сараһы итеп кенә ҡарай, уларҙы кәмһетә. Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) кешеләргә Хаҡ Тәғәләбеҙҙең ҡатын-ҡыҙҙарға ҡағылышлы әмерҙәрен тапшыра. Йәмғиәттә ҡатын-ҡыҙ сафлыҡ, игелек өлгөһө итеп ҡабул ителә башлай. Әсәләрҙең баһаһы арта.

Йәмғиәттә тәүге тапҡыр ҡатын-ҡыҙҙың хәҡиҡи ҡиммәте арта. Әсәләргә иҫ киткес һөйөү һәм хөрмәт менән Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хәбәр итә: *«Йәннәт - әсәләрҙең аяҡ аҫтында!»* *(Насаи, Йыһат, 6; Әхмәт, III, 429; Суйюти, Әл-Джамиус-сәғир, 1, 125).*

## ҒӘФҮ ИТЕҮСЕЛӘРҘЕҢ ИҢ КҮНДӘМЕ

Әбү Джәһлдең улы Икримә Исламдың ҡан дошманы була. Мосолмандар Мәккәне яулап алғас, Икримә Йәмәнгә ҡаса. Мосолман ҡатыны Икримәне Пәйғәмбәребеҙгә (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) алып килә. Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) уны яҡты йөҙ менән ҡаршы ала: *«Хуш килдең, күскенсе һуғышсы!»* Ул уны мосолмандарға ҡылған яманлығын иҫкә лә алмай ғәфү итә» *(Тирмиҙи, Истиғзан, 34/2735).*

Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Раббыбыҙға оҙаҡ-оҙаҡ доға ҡыла: *«О Аллаһ! Өммәтемде ғәфү ит, улар бит хәбәрҙар түгел!»* *(Ибн Маджа, Манасик, 56; Әхмәт, IV, 14).*



## ШӘФҠӘТЛЕЛӘРҘЕҢ ДӘ ШӘФҠӘТЛЕҺЕ

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәр ғәмәле шәфҡәт һәм һөйөү менән һуғарылған була. Ул бөтә барлыҡҡа, бөтә мохтажға хәстәрлек күҙе менән баға. Сикһеҙ мөхәббәтен Ул кешеләргә генә түгел, хайуандарға ла өләшә. Яһилиәт заманында, Исламға ҡәҙәр, ғәрәптәрҙең хайуандарға ҡарата мөғәмәләһе ҡаты һәм аяуһыҙ була. Тере малдың итен уйып алыу, ҡойроғон, ҡолағын ҡырҡыу уларға бер ни тормай. Хайуандар араһында ҡаты алыштар ойошторола. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) быға сик ҡуя.

Бер заман Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ишәктең моронона һуғылған тамғаны күрә. Ул нык ҡайғырып ҡысҡырып ебәрә: *«Ҡарғаһын Аллаһ уға тамға һуҡҡанды!» (Бухари, Забаих, 25).*

Ҡошто ҡурҡытып, ҡошсоҡтарын алған сәхәбәләренә ул былай тип бойора: *«Кем меҫкен ҡошто ыҙалатҡан, ҡошсоҡтарҙы кире уға ҡайтарһын!» (Әбү Дауыт, Йыһат, 47).*

Тиреһе аша һөйәктәре сығып торған, ябыҡҡан дөйәне күреп, Ул хужаһына былай ти: *«Телһеҙ хайуанға ҡарата мөғәмәләң өсөн Аллаһтан ҡурҡ! (Ас тотма)» (Әбү Дауыт, Йыһат, 47).*

Шәфҡәтлелек хаҡында уның әйткәндәре ниндәй нәсихәтле: *«Әр-Рахман (Шәфҡәтле Аллаһ) шәфҡәтле булғандарға шәфҡәтле. Ерҙә булғандарға шәфҡәтле булығыҙ, күктәгеләр ҙә һеҙгә шәфҡәтле булыр» (Тирмиҙи, Бирр, 16/1924).*

## ҠӘРҘӘШТӘРҘЕҢ ОЛО ҠӘРҘӘШЕ

Бер заман Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләре менән зыяратҡа килә. Зыяратҡа ингәс, ул былай ти: *«Сәләм мөьминдәр һәм мосолмандар йорто халҡына. Аллаһ насип итһә, беҙ ҙә һеҙҙең менән бергә булырбыҙ. Мин ҡәрҙәштәремде бик күргем килә! Шул ҡәҙәр һағындым мин уларҙы!»*

Сәхәбәләр аптырап һорай:



- Әй Аллаh Илсеhе (салләллаhу ғәләйhи үә сәлләм), беҙ hинең ҡәрҙәштәрең түгелме ни?

Пәйғәмбәребеҙ былай тип яуап бирә:

*- Һеҙ - минең сәхәбәләрем, ә минең ҡәрҙәштәрем – әле был донъяға килеп өлгөрмәгәндәр.*

Улар йәнә hорай:

- Әй Аллаh Илсеhе (салләллаhу ғәләйhи үә сәлләм)! Был донъяға улар әле килмәгәс, өммәтеңдәгеләрҙе нисек танырhың?

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаhу ғәләйhи үә сәлләм) былай ти:

*- Уйлап ҡарағыҙ әле, кешенең атының маңлайында, аяҡтарында аҡ тамғаhы бар. Тамғаhы булмаған ҡара йылҡы өйөрөндә ул үҙенекен танымаç инеме ни?*

- Әлбиттә, таныр, Рәсүлуллаh! - тине сәхәбәләр.

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаhу ғәләйhи үә сәлләм) дауам итте:

***- Улар нур hибеүсе йөҙҙәр менән киләсәк, намаҙ алдынан алған тәhәрәттәрҙән ҡулдары hәм аяҡтары күҙҙе ҡамаштырырҙай аҡ буласаҡ!***

*Мин, иртәрәк килеп, уларға hыу тәкдим итеү өсөн, үҙемдең hыуым янында көтөп торасаҡмын. Ләкин, көтөүҙән сит дөйә ҡыуып ебәрелгән кеүек, кайhы берәүҙәр минең hыу янынан ҡыуып ебәреләсәк.*

*- «Бында килегеҙ!» - тип саҡырасаҡмын мин. Әммә миңә әйтәсәктәр: «Һинән hуң улар икенсегә әйләнде (Сөннәңә эйәрмәне hәм тура юлдан тайпылды)». Һәм мин әйтәсәкмен: «Китhендәр улар!» (Мөслим, Тәhәрәт, 39; Фадаиль, 26).*

## ҺЫҒЫМТА ЯҺАП

Аллаh Илсеhенә яҡын (салләллаhу ғәләйhи үә сәлләм) булыу – Уны танып белеү, Уның рухиәтенең гүзәл сифаттарын үрнәк итеп алыу. Уға яҡын булыу – иң ҡиммәтле бәрәкәттәргә hәм шәфҡәткә



лайыҡ булыу тигән һүҙ. Ул бәрәкәт һәм шәфҡәттәр аша бөтә кешелек мәңгелек именлеккә эйә булыуы ихтимал. Ул бәрәкәттәр аша, Илаһи ярҙам алып, бөтә гонаһкәрҙәр ике донъяла ла шәфҡәт һәм төйәк таба...

Беҙҙең бурысыбыҙ шундай: Уны танып белеү, Уны күрергә һәм ишетергә өйрәнеү.

Әгәр беҙ Уны таный алһаҡ, Хисап майҙанында Ул беҙҙе таный аласаҡ. Әгәр Уны күрергә өйрәнһәк, Ул беҙгә ҡараясаҡ. Әгәр беҙ Уны ишетә башлаһаҡ һәм тыңлаһаҡ, Ул беҙҙең Үҙенә төбәлгән доғаларын ишетәсәк. Уның шәфәғәтенә ирешеү өсөн, беҙ Уға эйәрергә тейеш. Изге аятта әйтелгән бит:

**«Бына шулай итеп, Беҙ һеҙҙе кешеләр ҡылған ғәмәлдәргә шаһит булһындар тип, араҙашсы олуғ өммәт иттек. Рәсүлебеҙҙе лә һеҙҙең тура юлда булыуығыҙға шаһит булһын тип ебәрҙек...»** (Баҡара, 143).

**Аллаһу Тәғәлә фани һәм мәңгелек донъяла беҙҙе Уның менән бергә булыуға лайыҡлы итһен! Хисап көнөндә Аллаһ Тәғәлә яраткан Пәйғәмбәренең шәфәғәтенә лайыҡлы итһен беҙҙе!**

**Аллаһу Тәғәлә беҙгә, яраткан Илсеһен танып, Уның Гүзәл әхлаҡи сифаттарын алыуҙы насип итһен! Аллаһ Тәғәлә ҡәлбтәребеҙҙе Үҙенең Илсеһенең бөтә кешелеккә мөхәббәт һәм шәфҡәт тулы бәрәкәттәре менән тултырһын һәм йәндәребеҙҙе ерҙәге Яҡшыларҙан-яҡшыға бөтмәҫ-төкәнмәҫ һөйөү сығанағы итһен!**

**Әмин!**







# Уның һағышы һәм шатлығы, күҙ йәше һәм йылмайыуы – һәммәһе беҙҙең өсөн



*Һис шикһеҙ, Ул - Ярлыҡау Пәйғәмбәре. Яратҡан ағаһының - алыште вафат булған оло йөрәкле Хәмзәнең эске ағзаларына тешен батырған Хиндты ла ғәфү итә Ул, үҙен ағыулаған ҡатынды ла, үҙен сихырларға маташҡандарҙы ла. Мәңгелек тормош өсөн күпме үлгән йөрәкте терелтә Ул.*



# Уның һағышы һәм шатлығы, күҙ йәше һәм йылмайыуы – һәммәһе беҙҙең өсөн

## БЕҘҘЕ ҠОТҠАРЫУ ӨСӨН, УЛ БАРЫҺЫН ДА ЭШЛӘГӘН

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ғүмере буйы доға ҡыла: «Минең өммәтем, минең өммәтем...»

Сәхәбәләренә мөрәжәғәт итеп, Ул былай ти: *«Белеп тороғоҙ: Мин әлегә иҫән икән, Мин һеҙҙең именлегегеҙ сәбәпсеһе. Баҡыйлыҡҡа күскәс, Исрафил фәрештә беренсе тапҡыр Сурға өргәнгә ҡәҙәр, Мин ҡәберҙә өммәтем өсөн һораясаҡмын: «О Раббым! Минең өммәтем, минең өммәтем...»* *(Али әл-Муттаҡи, Ҡанзул-Уммал, 14-се том, 414-се бит)*

Әхирәткә күскәндә лә, Ул Аллаһҡа ялбара: *«О Раббым! Минең өммәтем, минең өммәтем...»*

Ғүмеренең һуңғы минуттары яҡынлашҡан мәлдә, Уның әйткән һүҙҙәре беҙгә ҡарата һөйөү, хәстәрлек һәм борсолоу менән тулы: *«Мин һеҙҙе үҙемдең Кәүҫәр һыуым янында көтәсәкмен».*

Уның һағышы һәм шатлығы, күҙ йәше һәм йылмайыуы, ялбарып ҡылған бөтә доғалары – һәммәһе беҙҙең ҡотолоуыбыҙ өсөн... Изге Ҡөрьәндә әйтелә:

**«(Ий, мосолмандар) хаҡтыр, һеҙгә үҙ арағыҙҙан сыҡҡан Пәйғәмбәр килде; һеҙ бәләгә тарыһағыҙ, ул хәсрәтләнә. Ул һеҙҙең өсөн йән ата, тәҡүәләргә ул сикһеҙ шәфҡәтле, мәрхәмәтле»** *(Тәүбә, 128).*

Хатта ғәҙәттән тыш Миғраж ваҡиғаһы ваҡытында ла Ул беҙҙең хаҡта ғына уйлай...



## «АЛЛАҺ, ҺАҠЛА МИНЕҢ ӨММӘТЕМДЕ!»

Бер ваҡыт Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Ибраһим пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) һүҙҙәрен ҡабатлай:

**«Раббым! Боттар, һындар байтаҡ ҡына кешеләрҙең тура юлдан яҙыуына сәбәпсе булды. Хәҙер кем миңә эйәрә, шул минең тарафдарым булыр»** *(Ибраһим, 36),* аҙаҡ Ғайса (ғәләйһис-сәләм) пәйғәмбәрҙең доғаһын әйтә: **«Әгәр ҙә уларға яза бирһәң, улар, шөбһәһеҙ, Һинең ҡолдарыңдыр. Уларҙы ғәфү итергә уйлаһаң, Һинең ихтыярыңда, Һин – Еңеүсе, Һин – Хөкөмдар»** *(Мәәидә (Табын), 118).*

Аҙаҡ, ҡулын күккә һоноп, күҙ йәштәре менән Аллаһҡа ялбара: *«Әй Раббым! Өммәтемде һаҡла һәм уға шәфҡәтле бул!»*

Уның ялбарыуына Аллаһу Тәғәлә (ә Ул бөтә нимә хаҡында ла хәбәрҙар) Ябраил фәрештәгә (кешеләр ҙә белһен өсөн) әмер бирә: *«Ябраил! Мөхәммәттән ни өсөн илауы хаҡында һора».*

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Ябраилгә өммәте өсөн ҡайғырып илауы тураһында әйтә.

Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә Ябраилгә әйтә: *«Ябраил! Мөхәммәткә яҡшы хәбәрҙе еткер: «Беҙ шулай эшләйәсәкбеҙ: һин өммәтеңдән ҡәнәғәт буласаҡһың һәм улар тураһында борсолмаясаҡһың»* *(Мөслим, Иман, 346).*

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ана шундай шәфҡәткә эйә була, Ул һәр даим өммәтендәгеләр өсөн борсола.

Әбү Ҙарр (раҙыйаллаһу ғәнһү) тапшырыуынса, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бер төндә иртәнгә ҡәҙәр намаҙ ҡыла һәм рөкүғ һәм сәждәлә үрҙә әйтеп кителгән аятты уҡый (әл-Мәәидә, 118) *(Әхмәт, V, 149).*

Ошо хәҙистәрҙең мәғәнәһе хаҡында уйланып, беҙ Уны ни кимәлдә яратыуыбыҙ хаҡында үҙебеҙҙән һорарға тейешбеҙ.

Хаҡ Тәғәләбеҙ беҙгә шундай пәйғәмбәр бүләк иткән: уның хәстәрлеге һәм мәрхәмәте һәр ата-әсәнең дә үҙ балаһына булған



хистәренән көслөрәк, тимәк, Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләнән һуң, Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сикһеҙ рәхмәтле булыу зарур. Ул өммәтенә шул ҡәҙәр хәстәрлекле, миһырбанлы, быны һүҙҙәр ярҙамында әйтеп биреү мөмкин түгел.

## ЫСЫН ТӘРБИӘСЕ

Иманлыларға үҙенә хас булған гүзәл әхлаҡ принциптарын һеңдереү Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тәрбиәһенең төп нигеҙен тәшкил итә. Унының бөтә ғүмере – шул маҡсатты тормошҡа ашырыу. Ул, ерҙәге иң шәфҡәтле әҙәм, өммәтенең дә шәфҡәтле булыуын теләй. Ул йомарт була, һәм өммәтенең дә йомарт булыуын теләй. Гүзәл, күркәм ғәмәлдәр ҡылып, Ул ләззәт таба, әммә сәхәбәләренең изге ғәмәлдәр ҡылыуы уның өсөн иң ҙур шатлыҡ була.

Бер заман Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) былай ти:

*- Йәнемдең Хужаһы булған Аллаһ менән ант итеп әйтәм: бер-берегеҙгә миһырбанлы булмай тороп, йәннәткә инә алмаяҫаҡһығыҙ!*

Сәхәбәләр ҡысҡырып ебәрә:

- Әй Рәсүуллаһ! Беҙ бөтәбеҙ ҙә миһырбанлы!

Быға яуап итеп, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шулай ти:

*- Миһырбанлыҡ (мин күҙ уңында тотҡан) – бер-берегеҙгә ҡарата булған яҡшылығығыҙ түгел. Ул бөтә барлыҡты ҡосҡан миһырбанлыҡ, (эйе) бөтә барлыҡҡа ҡарата миһырбанлыҡ (Хаким, IV, 185/7310).*

## ШӘФҠӘТЛЕЛЕГЕНӘ ҠАЙҺЫ БЕР МИҪАЛДАР

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бер заман ҡорбанға салынырға тейешле һарыҡ янында бысағын үткерләгән ке-



шене күреп ҡала. Хайуанға ҡарата бындай шәфҡәтһеҙлекте күреп, Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) был кешене киҫәтә:

*«Нисә тапҡыр үлтерергә уйлайһың һин уны? Хайуанды ергә һалғанға ҡәҙәр ул бысаҡты янып булмай инеме ни?!» (Хаким, IV, 257, 260).*

Аслыҡтан ябығып, тиреһе аша һөйәктәре тырпайып торған дөйәне күреп, Ул хужаһын киҫәтә: *«Был күндәм хайуандарға булған мөнәсәбәтегеҙҙә Аллаһтан ҡурҡығыҙ. Егеп йөрөү өсөн һимертелгән хайуандарҙы файҙаланығыҙ һәм ит өсөн дә һимеҙ хайуандарҙы һуйығыҙ!» (Әбү Дауыт, Йыһат, 44/2548).*

Ҡошсоҡтарын алып, ҡошто хафаға һалған сәхәбәләренә ул былай ти: *«Кем меҫкен ҡошто ыҙалатҡан, кисекмәҫтән ҡошсоҡтарҙы кире уға ҡайтарһын!» (Әбү Дауыт, Йыһат, 47).*

Бындай шәфҡәт бармы беҙҙә?

## ТУПАҪТАР МЕНӘН ӘҘӘПЛЕ МӨҒӘМӘЛӘ

Әҙәпле кешеләр араһында һәр әҙәм үҙен яҡшы яҡтан күрһәтеүе мөмкин. Ундайҙар араһында боҙоҡ әҙәмдәр ҙә насар ҡылыҡ ҡылырға баҙнат итмәй.

Тупаҫ, тәрбиәһеҙ кешеләр араһында ҡалған осраҡта, сабыр һәм әҙәпле булып ҡалыу ауырыраҡ та, мөһимерәк тә. Бындай хәлдә үҙеңде нисек тотоуға килгәндә, Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тормошондағы ваҡиғалар беҙгә үрнәк.

Әнәс (разыйаллаһу ғәнһү) һөйләй:

«Беҙ Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) менән бергә китеп бара инек. Уның өҫтөндә Нәжранда эшләнгән тупаҫ ситле йөн япма ине. Бәҙәүиҙәрҙең береһе Аллаһ Илсеһенән (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡыуып етте лә япманың ситенән шундай итеп тартты – япма сите, Аллаһ Илсеһененең (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) муйынын һыҕып, алһыу эҙ ҡалдырҙы. Бәҙәүи бер юлы былай тине: *«Эй, Мөхәммәт! Әмер бир, ҡулыңдағы Аллаһ ҡаҙнаһынан миңә лә бирһендәр».*



Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бәҙәүигә боролдо һәм, йылмайып, уға берәй нәмә бирергә ҡушты *(Бухари, Хумус, 19; Либас, 18; Әҙәп, 68; Мөслим, Зәкәт, 128).*

Үҙе менән тупаҫ һәм әҙәпһеҙ ҡыланғандарға Ул иҫ киткес йомшаҡ мөғәмәлә менән яуап бирә. Әҙәпһеҙ бәҙәүигә ҡарата йомшаҡлығы, йылмайыуы - уның рухи юғарылығы билдәһе. Сәхәбәләрен дә Ул шундай юғарылыҡҡа күтәрә, кешелек цивилизацияһы көмбәҙендә юл күрһәтеүсе йондоҙҙарға әүерелдерә. Уның тәрбиә алымдарына ҡағылышлы йәнә бер миҫал:

Бер көндө Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләре менән һөйләшеп ултыра. Шул ваҡыт бер әҙәм килә һәм Әбү Бәкерҙе (разыйаллаһу ғәнһү) мыҫҡыл итә башлай. Мыҫҡыллауҙарға Әбү Бәкер (разыйаллаһу ғәнһү) бер ни тип тә яуап бирмәй. Теге әҙәм ғәйеп ташлауҙы дауам итә, Әбү Бәкер (разыйаллаһу ғәнһү) йәнә өнһөҙ ҡала. Өсөнсө тапҡыр бысраҡ яға башлағас, Әбү Бәкер (разыйаллаһу ғәнһү) уға үҙе лайыҡ булғанса яуап бирә.

Шул мәл Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡапыл тора ла бынан китә башлай. Әбү Бәкер (разыйаллаһу ғәнһү), һикереп тороп, Уны ҡыуып етә һәм һорай: «О Рәсүлуллаһ! Мин Һеҙҙе рәнйеттемме әллә?»

*«Юк»,* - ти Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм). Аҙаҡ Ул дауам итә: *«Күктән фәрештә төштө һәм һинең урынға теге әҙәм әйткәндәрҙе инкар итеп торҙо. Һин үҙенеке ише яуабың менән уға түләгәс, фәрештә урынында шайтан пәйҙә булды. Ә шайтан булған урындан мин китәм!» (Әбү Дауыт, Әҙәп, 41/4896)*

## СӘЛӘМ ҺЕҘГӘ!

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тупаҫ һәм әҙәпһеҙ кешеләргә ҡарата түҙем булырға саҡырған ныҡлы талабы, өммәтен даимән игелек ҡылырға өйрәтеп, мәңгелек тормош өсөн уғата кәрәкле бүләктәргә лайыҡлы итеү ниәте менән аңлатыла. Ҡайһы саҡ ваҡиғаларҙың башланышы һәм тамамланышы тап



килмәй. Иң мөһиме – эштең игелек менән тамамланыуы, ә бының өсөн рухи юғарылыҡ һәм камиллыҡ талап ителә.

Аллаһу Тәғәлә былдай рухи юғарылыҡҡа күтәрелгәндәрҙе шулай маҡтай:

**«Кемдәр Ер йөҙөндә итәғәт менән йөрөй, шулар Мәрхәмәтле Ярлыҡаусының бәндәләре булыр. Һәм улар наҙан ахмаҡтарҙың әҙәпһеҙлегенә ҡаршы сәләм менән яуап бирер»** *(Фурҡан (Яҡшыны ямандан айырыусы китап), 63).*

Иң ауыры – Изге Ҡөрьән талап иткән әхлаҡи нормаларҙы тормошҡа ашырыу. Илаһи тәрбиә арҡаһында, шәхесе һәм әхлағы кешелек өсөн үрнәк булған Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) беҙҙең тап шундай әхлаҡҡа эйә булыуыбыҙҙы теләй.

## ЯРЛЫҠАУ ПӘЙҒӘМБӘРЕ

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бөтә тормошо менән түбәндәге аят әмеренә таянып йәшәй:

**«(Эй, Рәсүлем) һин ярлыҡау юлын тот. Изгелеккә саҡыр һәм наҙандарҙан йыраҡ тор»** *(Әғраф (Кәртәләр), 199).* Әхирәттә ҡотолоу өсөн, иманлыларҙы ла шуға саҡыра Ул.

Мәккәне яулап алғас, Ул бөтәһен дә ғәфү итә: үҙен эҙәрлекләгәндәрҙе лә, ҡыҙы Зәйнәбтең үлеменә сәбәпсе булғандарҙы ла. Кисә генә Уны ғазап, ыҙа-яфаларға дусар иткәндәр, баштарын эйеп һәм үҙ яҙмыштары өсөн борсолоп, Унан һорай: «О беҙҙең күркәм ҡәрҙәшебеҙ, беҙҙе нимә көтә?»

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бер генә һүҙ әйтә: *«Ярлыҡау!»*

Һис шикһеҙ, Ул - Ярлыҡау Пәйғәмбәре. Яратҡан ағаһының - алышта вафат булған оло йөрәкле Хәмзәнең эске ағзаларына тешен батырған Хиндты ла ғәфү итә Ул, үҙен ағыулаған ҡатынды ла, үҙен сихырларға маташҡандарҙы ла. Мәңгелек тормош өсөн күпме үлгән йөрәкте терелтә Ул. Пәйғәмбәребеҙҙе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) үлтерергә ниәтләгән Ғүмәр бин Хаттаб (раҙыйаллаһу



ғәнһү) Уны ихлас ярата башлай һәм иң яҡын дуҫтарының береһенә әйләнә.

Уның ярлыҡауы кешеләрҙе үҙгәртә, шәфҡәт һәм бәрәкәт булып, ҡараңғылыҡты яҡтылыҡҡа әйләндерә. Был йәһәттән Ул – бөтә кешелеккә Аллаһ бар ҡылған күркәм үрнәк. Хаҡ Тәғәләбеҙ оло йөрәкле Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Сөннәһенә эйәреүселәрҙе ярлыҡарға вәғәҙә бирҙе:

**«…Үҙегеҙ ҙә Аллаһ ярлыҡауын бик теләйһегеҙ бит. Ысындан да, Аллаһ – Ярлыҡаусы һәм бик тә Мәрхәмәтле»** *(Нур, 22).*

Кем генә быны теләмәй икән?!

Әммә быны өсөн ғәфү итә белергә кәрәк. Ғәфү ителеүгә лайыҡ булыу өсөн, үҙеңә лә ғәфү итә белеү, ғәфү итеү лазым. Оло йөрәкле Әбү Бәкер, ошо аят төшөрөлгәс, ҡыҙына, намыҫлы Ғәйшәгә (раҙыйаллаһу ғәнһүмә) яла яҡҡан әҙәмде ғәфү итә, элеккесә уны ярҙамынан өҙмәй.

Хәҡиҡи Ярлыҡаусы – Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә. Ярлыҡауҙы теләгәндәр ғәфү итергә өйрәнергә тейеш!

## БӨТӘ ҒАЛӘМДӘР ӨСӨН РӘХМӘТ БУЛЫП

Аллаһу Тәғәлә әйтә:

**«(Эй, Мөхәммәт) Беҙ һине бары тик рәхмәт билгеһе итеп ғаләмдәге халыҡтарға күндерҙек»** *(Әнбийә (Пәйғәмбәрҙәр), 107).*

Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бөтә ғаләмгә шундай рәхмәт булып килә, хатта мөшриктәр ҙә, яндарында Ул булғанда, бәлә-ҡазаларҙан имен була, яҡлау таба. Ғәҙелһеҙлек, боттарға табыныу, иманһыҙлыҡ хөкөм һөрһә лә, Мәккә халҡына Аллаһтың асыуы төшмәй, сөнки улар араһында Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йәшәй. Был хәл аятта аңлатыла:

**«Һин улар араһында саҡта, Аллаһ уларға яза бирмәҫ...»** *(Әнфәл (Табыш малы), 33).*



Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һижрәһенән һуң, Мәккә халҡының бар йәһәттән дә тормошо үҙгәрә, мөшриктәргә Аллаһтың язаһы төшә: игендәр уңмай, аслыҡ башлана. Эҫе ҡояш баҫыуҙарҙы, баҡсаларҙы һәм көтөүлектәрҙе сүллеккә әйләндерә. Аслыҡтан, түҙеп торғоһоҙ эҫенән яфа сигеп, кешеләр һәм хайуандар үлә.

Бының асылы шунда: Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә күңелендә Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәт булғандарҙы ғазаптарға дусар итмәй. Хаҡ Тәғәләбеҙ Уға хөрмәт йөҙөнән Мәккә мөшриктәренә лә шәфҡәт күрһәткән икән, Аллаһ Илсеһен (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ғүмер буйы һөйгәндәрҙе, Уның Сөннәһенә эйәргәндәрҙе йәһәннәм утына ташлармы?! Әммә ҡәлбендә юл күрһәтеүсе Хәҡиҡәт йондоҙо булмағандар Илаһи язанан ҡотола алмай.

## ҠӘЛБЕБЕҘҘӘ УЛ БАРМЫ?

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өммәтендә булыуға лайыҡ булған мөьминдең ҡәлбендә тәүге нәүбәттә һәр даим беҙҙең именлегебеҙ өсөн доғала булған бөтә Пәйғәмбәрҙәрҙең Юлбашсыһына ялҡынлы мөхәббәт булыуы лазым.

Уға мөхәббәт – һөйөү тулы һүҙҙәр генә түгел. Һөйгән һөйгәнен һәр ерҙә, һәр саҡ маҡтап телгә ала, уның гүзәл сифаттарына эйә була. Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ғашиҡ мөьмин дә Уға хас иң яҡшы сифаттарҙы ҡәлбенә һалырға тейеш.

## САЛАУАТТАР УҠЫУ

Салауаттар уҡыу - Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡәлбебеҙҙә мөхәббәтебеҙ артыуы сәбәбе, илһам сығанағы. Йөрәктәребеҙ Пәйғәмбәребеҙҙән (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ағылған бәрәкәт менән тулһын өсөн, Хаҡ Тәғәләбеҙ беҙгә салауаттар уҡырға әмер бирә:

**«Шик юҡтыр, Аллаһ та, фәрештәләре лә Пәйғәмбәргә күп салауат әйтерҙәр. Эй, иман килтергән әҙәмдәр, һеҙ ҙә хәҙрәти**



**Пәйғәмбәргә салауат әйтегеҙ һәм сәләмдәр күндерегеҙ»** *(Әхзәб (Төркөмдәр), 56).*

Үбәй бин Ҡәғб (раҙыйаллаһу ғәнһү) былай тип һөйләй:

«Төндөң өстән бер өлөшө үткәс, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) уянды һәм тауышын күтәреп әйтте:

*- Әй кешеләр! Аллаһты маҡтап телгә алығыҙ! Аллаһты маҡтап телгә алығыҙ! Сурға өрөләр һәм ер һелкенер. Йәнә сурға өрөләр – аяуһыҙ үлем килер! Аяуһыҙ үлем килер!*

Мин унан былай тип һораным:

- Әй Рәсүлуллаһ! Мин һиңә йыш ҡына салауаттар уҡыйым. Мин уларҙы нисә тапҡыр уҡырға тейеш?

*- Күпме теләйһең.*

- Доғаларымдың дүрттән бер өлөшөндә салауаттар әйтһәм яраймы?

*- Күпме теләйһең, шул ҡәҙәр уҡы. Әммә ни ҡәҙәр күберәк уҡыһаң, шул ҡәҙәр бәрәкәткә эйә булырһың.*

- Улайһа, доғаларымдың яртыһында салауаттар уҡырмын.

*- Күпме теләйһең, шул ҡәҙәр уҡы. Әммә ни ҡәҙәр күберәк уҡыһаң, шул ҡәҙәр бәрәкәткә эйә булырһың.*

Мин йәнә һораным:

- Доғаларымдың өстән ике өлөшө етерлек булырмы?

*- Теләгән ҡәҙәр уҡы, тик арттырһаң, яҡшыраҡ булыр.*

- Әгәр доғаға бүленгән ваҡытымды салауаттар уҡып үткәрһәм?

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шулай тине:

*- Ул саҡта, Аллаһу Тәғәлә гонаһтарыңды ярлыҡар һәм һинән ауырлыҡтарҙы алыр» (Тирмиҙи, Ҡиәмәт, 23).*

Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) салауаттар уҡыуҙың мөһимлеге намаҙ ваҡытында әт-тәхиййәттә әйткән һүҙҙәребеҙҙән үк күренә: «Әй, Пәйғәмбәр! Һиңә Аллаһтың рәхмә-



те, бәрәкәте һәм сәләме булһын!» Әт-тәхийййәттән һуң, беҙ йәнә салауаттар әйтәбеҙ. Был – ғибәҙәттәребеҙҙең асылын тәшкил иткән намаҙҙа беҙ үтәргә тейешле Раббыбыҙҙың әмере. Ул – ярлыҡау алыу юлы... Оло-ғара бәрәкәт...

Хаҡ Тәғәләбеҙ, ғүмере буйы күҙ йәштәре менән өммәте өсөн ялбарған Үҙ Илсеһенә һөйөүе сәбәпле, беҙгә ярлыҡау ҡапҡаларын асҡан. Ул ҡапҡаларҙың иң киңе – Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) салауаттар уҡыу.

Улай булғас, беҙ ни эшләргә тейеш?

Беҙ көндөҙөн дә, төнөн дә шул ҡапҡалар аша инергә тейеш... Тап оло йөрәкле сәхәбәләр һәм Сәлмән Фәриси (разыйаллаһу ғәнһү) кеүек.

## СӘЛМӘН – БЕҘҘӘН

Сәлмән Фәриси (разыйаллаһу ғәнһү) сит ил кешеһе була. Әммә Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйөүе, Уға хеҙмәте менән шул ҡәҙәр яҡыная, Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) уның тураһында былай ти: *«Сәлмән – беҙҙән, ул - «ахли бейт» (беҙҙең ғаиләнән)» (Әхмәд, II, 446-447).*

Был хаҡта Хәким Тирмиҙи шулай ти:

***«Ниндәйҙер ырыуға ҡарауҙың ике төрө бар: тәүге төрө кешенең сығышына бәйле, ә икенсеһе уның күңеле, ҡәлбе менән бәйле».***

Бәс, шулай булғас, Аллаһтың барса тәҡүәле ҡолдары - Мөхәммәт пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) рухи варисҭары - «сәййидтәре».

Ҡәлбебеҙ менән Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) янында булырға, Уны Сәлмән Фәриси һымаҡ яратырға тейешбеҙ, ҡурҡыныслы Хисап көнөндә бөтә кешелектең Ярлыҡаусыһы (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) беҙҙең хаҡта ла ышаныслы итеп әйтә алһын: *«Ул – беҙҙән»*. Шундай яҡшы хәбәр ишетеү тураһында



хыялланған һәм шундай әжер алыуға лайыҡлы булыуҙы өмөт иткән бөтә намыҫлы сәхәбәләр Унының арҡалаштары була.

## ЕҢЕҮ ЯУЛАУ СӘБӘБЕ

Хушлашыу хажында, Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәсен алғас, Хәлит бин Вәлит (раҙыйаллаһу ғәнһү), инәлеп, Уға ялбара башлай:

«О Рәсүлуллаһ! Сәстәреңде миңә бир! Минән башҡа берәүгә лә бирмә. Атам-әсәм һиңә фиҙа булһын!» *(Был мәлдә хөрмәтле Әбү Бакер, Халиттың (раҙыйаллаһу ғәнһү) Өхөт, Хандак һәм Хоҙайбиәлә ҡылған ғәмәлдәрен, ҡиәфәтен иҫкә төшөрөп, әлеге халәтенә хайран ҡалып, уны күҙәтә) (Ибн Сағд, II, 174).*

Сәстәр, Хәлит бин Вәлиттең (раҙыйаллаһу ғәнһү) ныҡышып һорауы буйынса уға бирелгәс, ул уларҙы, күҙҙәренә терәп, салмаһының алғы өлөшөнә йәшерә. Ошо изге сәстәрҙең бәрәкәтле көсө менән был ғәскәр башлығы бөтә яуҙарҙа ла еңеү яулай. Хәлит бин Вәлит (раҙыйаллаһу ғәнһү) шулай ти: «Ҡайһы яҡҡа йүнәлһәм, шул яҡ яулап алынды!» *(Вакиди, III, 1108; Ибн Әсир, «Усдуғль – Габа», II, 111).*

Походтарҙың береһендә Хәлит бин Вәлит (раҙыйаллаһу ғәнһү) ғәскәрен туҡтата һәм һалдаттарына әмер бирә: «Минең салмам юғалды. Табығыҙ уны!»

Улар бөтә яу яланын ҡыҙырып эҙләй, таба алмай. Әммә хөрмәтле Халит һаман талап итә: «Эҙләүҙе дауам итегеҙ!»

Салма табылғанға ҡәҙәр, ул һуғышты башламай. Ахыр ҙа табылғас, һуғышсылар күрә: ул – туҙған иҫке салма... «Ошо иҫке салма өсөн ҙур ғәскәрҙе туҡтатыу кәрәк булдымы икән?» - тип аптырай һуғышсылар.

Ғәскәр башлығы уларға былай тип яуап бирә: «Юҡ! Был ябай салма түгел. Унда Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) изге сәстәре».



Үҙе кеүек үк, Уны хәтергә төшөрөү ҙә айырым бер бәрәкәт һәм бәхет. Унан беҙгә мираҫ булып ҡалған бөтә нәмә, хатта сәсе һәм һаҡалы ла именлек, ҡыуаныс алып килә.

Хаҡ Тәғәләбеҙ Пәйғәмбәребеҙҙе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Уның өммәтенә һөйөүе, Уның өммәтендәгеләр өсөн хафалары, борсолоуҙары, түгелгән күҙ йәштәре, уларҙы яҡлауҙы һорап ҡылған ихлас доғалары өсөн, беҙҙең ярлыҡаныуыбыҙ, ҡотолоуыбыҙ, еңеүебеҙ һәм мәңгелек сәғәҙәтебеҙ сәбәпсеһе иткән. Ә беҙҙең Уға ҡарата рухи халәтебеҙ ниндәй һуң?

Мөхәббәтебеҙ файҙаһыҙ буш һүҙҙәр генә түгелме? Уның юлынан ситкә тайпылмаҫ өсөн, кесе йәштән Пәйғәмбәребеҙ Сөннәһенә эйәреү кәрәклеге тураһындағы Сөләймән Челябиҙың бер шиғырында яңғыраған киҫәтеү ни ҡәҙәр файҙалы.

**Хаҡ Тәғәләбеҙ беребеҙгә лә, шулай яңылышып, ғәмһеҙлеккә бирелергә насип итмәһен; Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡәлбебеҙҙәге һөйөү менән, данлы Сөннәгә, Уға ҡағылышлы бөтә гүзәл нимәгә һис тайпылмай эйәрергә насип итһен һәм, Уның шәфәғәтенә ирешеп, «Ул – беҙҙән!» тигән һүҙҙәрен ишетергә лайыҡлы итһен!**

**Әмин!**







# Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тиңе булмаған холҡо



*Унының гүзәл йөҙө һоҡланғыс яҡтылыҡ һибеп торҙо, телмәре асыҡ һәм талғын, хәрәкәттәре – нәзәкәтле, һүҙҙәре – тәьҫирле, һөйләмдәре – хатаһыҙ, хәбәре тәрән мәғәнәле ине. Даимән һағыш һәм өҙлөкһөҙ уйланыуҙар Унының юлдашы булды.*

**«Хаҡтыр... Пәйғәмбәрҙә үрнәк сифаттар бар»** *(Әхзәб (Төркөмдәр), 21)*



# Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тиңе булмаған холҡо

## КҮРКӘМ ХОЛОҠ – БӨЙӨК ШӘХЕСТЕҢ НИГЕҘЕ

Бөйөк шәхес булған Аллаһ Илсеһе Мөхәммәт Мостафа (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тормошо - Ҡиәмәткә ҡәҙәр йәшәйәсәк бөтә быуындар өсөн камил үрнәк.

Һис шикһеҙ, был бөйөк шәхестең нигеҙе – күркәм холҡо, Изге Ҡөрьәндә ул турала шулай әйтелә:

وَاِنَّكَ لَعَلٰى خُلُقٍ عَظ۪يمٍ

**«Һин, әлбиттә, юғары әхлаҡҡа эйә кеше»** *(Ҡәләм, 4).*

Ул һүҙ менән генә Изге Ҡөрьәнгә өйрәтмәй, Ул тормошта Ҡөрьәндең тере кәүҙәләнеше була.

Йәбирҙән (раҙыйаллаһу ғәнһү) алынған хәҙис буйынса, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Аллаһу Тәғәлә мине гүзәл әхлаҡты тамам ҡылыу өсөн ебәргән» (Муватта, 904; Байхаки, ас-Сунануль-Кубра», X, 192).*

## УНЫҢ ҠАЙҺЫ БЕР КҮРКӘМ СИФАТТАРЫ

Уның гүзәл йөҙө Илаһи яҡтылыҡ һибеп тора, тауышы - аһәңле, хәрәкәттәре – нәзәкәтле була. Телмәре - талғын, асыҡ һәм аңлашылы. Ул буш һүҙҙәр һөйләмәй, һәр һүҙе урынлы, хикмәт һәм нәсихәт менән тулы була. Телмәрендә мәғәнәһеҙ буш һүҙҙәр ҡулланмай. Ғәйбәт, юҡ-бар хәбәр Уны ҡыҙыҡһындырмай. Һәр кеше менән Ул уның аңлау кимәленә ярашлы һөйләшә. Ул бик йомшаҡ күңелле, баҫалҡы була. Ҡысҡырып көлмәй, хахылдамай. Берәү Уның менән ҡапыл осрашһа, Уның һоҡланғыс күркәмлеген күреп



тетрәнә. Уға күңел бағлап, һөйләшеүгә лайыҡ булғандар артабан бөтә йөрәге менән Уға бәйләнә.

Изге күңелле кешеләргә Ул айырыуса хөрмәт менән ҡарай, туған-тумасаһына ифрат йомарт була. Ғаилә ағзалары менән дә, сәхәбәләре менән дә, ғөмүмән бөтә кешеләр менән дә Ул кеселекле була.

Үҙенең хеҙмәтселәренә мөғәмәләһе һәр саҡ күркәм була: үҙе нимә ашаһа, шуны ашата, үҙе нимә кейһә, шуны кейендерә. Йомарт һәм киң күңелле, һиҙгер һәм йомшаҡ, ә кәрәк булһа – тәүәккәл йәки күндәм.

Ул вәғәҙәләренә һәм анттарына тоғро, ғәҙел һүҙле була. Әхлаҡ, аҡыл, зирәклеккә килгәндә, Ул бөтә кешеләрҙән дә өҫтөн.

Бер һүҙ менән әйткәндә, тышҡы яҡтан күркәм, рухи яҡтан иң камил булған Аллаһтың гүзәлдәрҙән-гүзәл ижад емеше.

Даимән һағыш һәм өҙлөкһөҙ уйланыуҙар Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) юлдашы була. Ихтыяж тыумаһа, Ул һөйләшмәй.

Унығ өнһөҙлөгө оҙаҡҡа һуҙыла. Һөйләй башлаһа, ярты һүҙҙә туҡтап ҡалмай, башлаған фекерен аҙағынаса әйтеп бөтөрә. Һүҙҙәре үткен һәм мәғәнәле була.

Телмәрендә артыҡ йәки мәғәнәһе осланмған һүҙҙәр булмай. Тәбиғәте менән игелекле һәм йомшаҡ булһа ла, Ул тәүәккәллеге, рухи ныҡлығы, сабырлығы менән тирә-йүндәгеләрҙә оло ихтирам уята.

Асыуы килгәндә, Ул урынынан тормай. Ул берәүҙең хоҡуғы боҙолғанда, йәки хәҡиҡәт кире ҡағылғанда ғына асыулана. Аллаһ бар ҡылғандарҙың кескәй генә хоҡуғы боҙолоуға ла битараф ҡала алмай, хоҡуҡтар кире ҡайтарылғанға ҡәҙәр, асыуы баҫылмай. Ә үҙе өсөн ул һис ҡасан бәхәскә инмәй.

Ул рөхсәтһеҙ берәүҙең дә өйөнә аяҡ баҫмай. Йортондағы ваҡытты Ул өс өлөшкә бүлә: бер өлөшөн Аллаһҡа ғибәҙәттәргә бағышлай, икенсе өлөшөн – ғаиләһенә, ә өсөнсө өлөшөн – үҙенә.



Үҙенә бүленгән ваҡытта Ул, ябай һәм дәрәжәле кешеләрҙе айырмайынса, берҙәй ихласлыҡ менән халыҡты ҡабул итә.

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәр ғәмәле һәм һәр халәте Аллаһтың исемен зекер итеү була – зекруллаһ.

Әгәр берәү, мохтажлығын һөйләп, нимәлер һораһа, Ул уның йомошон үтәмәй тороп тынысланмай. Бик тә йомошон үтәй алмаһа, йомшаҡ һүҙ менән булһа ла тынысландыра. Бәләгә ҡалған кешене һәр ваҡыт ҡыҙғана.

Ниндәй генә әҙәм булмаһын, дәрәжәһенә, байлығына, ғиленә ҡарамайынса, Уның яҡшы мөғәмәләһенә лайыҡ була. Уның йыйылыштарында яғымлылыҡ, ғилем, баҫалҡылыҡ, сабырлыҡ, Аллаһтың биргәненә шөкөр итә белеү һәм вәғәҙәгә тоғролоҡ юғары баһалана.

Хаталар, етешһеҙлектәр өсөн Ул ғәйепләмәй, ә нәсихәт биреү кәрәк булһа, үпкәләтмәҫ һәм рәнйетмәҫ өсөн, йомшаҡ һәм әҙәпле итеп кешенең хатаһына ишара яһай. Ул башҡаларҙың кәмселектәрен, хаталарын эҙләү менән шөғөлләнмәй, башҡаларға ла быны эшләүҙе тыя, сөнки Илаһи әмер имеш-мимештәрҙе, башҡалар хаҡында мәғлүмәт йыйыуҙы тыя.

## ҮҘЕБЕҘҘЕ УНЫҢ ӘХЛАҒЫ МЕНӘН БИҘӘҮ

Сәғәҙәт быуатынан алып Исламдың бөйөк шәхестәре Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хас әхлаҡи сифаттарға эйә булыу аша юғары рухи кимәлгә күтәрелә. Пәйғәмбәребеҙ холҡон алыуға ирешкән тәҡүә әүлиәләрҙең рухи мәғрифәт тулы йөрәктәре Илаһи мөхәббәт менән тула. Һуңғы һулыштарына тиклем улар Илаһи әмергә буйһоноп йәшәй, ер ҡиммәттәренең тартыуына бирешмәй. Илһамланып изге эштәр ҡылып, улар үҙҙәренең тормошон ғилем, рухи мәғрифәт, дин юлында фиҙакәр хеҙмәт, ихлас ғибәҙәттәр менән тултыра.

Аллаһу Тәғәлә Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хас әхлаҡи сифаттарға эйә булғандарҙың ҡәлбен нурландыра һәм дәрәжәһен үҫтерә. Исламға ҡәҙәр һис йәлләмәй яңы тыуған



ҡыҙын тереләй күмгән Ғүмәр (разыйаллаһу ғәнһү), Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әхлаҡи тәрбиәһен алып, хаким булып китә, хәстәрлек һәм шәфҡәтлек кәүҙәләнешенә әүерелә. Күңеле шул ҡәҙәр нескәрә, Тигр йылғаһы буйында бер һарыҡты бүре тамаҡлауы ихтимал тигән уй ғына ла уның йөрәген өтә.

## АЛЛАҺ ҮҘЕНЕҢ ПӘЙҒӘМБӘРЕНӘ ИТӘҒӘТ ИТМӘҮҘЕ ҒӘФҮ ИТМӘЙ

Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә бөтә ғаләмдәргә рәхмәт булып килгән Пәйғәмбәренән (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йөҙ борғандарҙы, итәғәтһеҙ булғандарҙы түбәнһетә, яҡшы ҡарашынан мәхрүм итә, ә Уға дошманлығын ҡалдырмаһа, язаһын да бирә.

Мәүләнә (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) былай тип яҙа:

*«Бер әҙәм, ауыҙын ҡыйшайтып, Пәйғәмбәребеҙҙең фатихалы исемен мыҫҡыллап әйтә, бынан һуң ауыҙы шул ҡыйыш килеш тороп ҡала. Тәүбәһенә килеп, был ғәмәле өсөн ғәфү үтенеп, ул ялбара:*

*«Әй Илаһи ғилемгә һәм йәшерен серҙәргә лайыҡ булған Мөхәммәт… Мин, наҙанлығым арҡаһында, һинән көлдөм. Ә баҡтиһәң, мыҫҡыл итеп көлөү тейешле әҙәм - мин үҙем…»*

*«Донъябыҙҙы яҡтыртҡан ҡояшҡа ялаяғыу, унан кәмселек эҙләү, асылда, үҙеңде мыҫҡыл итеү һәм үҙеңдән шул рәүешле көлөү ул: «Минең ике күҙем дә һуҡыр, бөтә ер ҡараңғы, тонок».*

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) гүзәл әхлағына ҡара яғыуға йүнәлтелгән быңдай ғәмәлдәрҙе яман ғәҙәттәре, рухи кәмселектәре Аллаһ асыуына тарыр кимәлгә еткән әҙәмдәр ҡыла. Был хәҡиҡәтте Мәүләнә (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) шулай аңлата:

*«Әгәр Аллаһ берәүҙең битлеген сисергә һәм әшәке яҡтарын асып һалырға теләһә, Ул уның күңеленә игелекле кешеләрҙе һүгеү теләген һалыр».*



## ИЛАҺИ МӘРХӘМӘТКӘ ЛАЙЫҠ БУЛЫУ

Илаһи мәрхәмәткә лайыҡ булыу өсөн, башҡаларҙың кәмселектәрен, гонаһтарын эҙләргә түгел, үҙеңдең хаталарыңды, етешһеҙлектәреңде төҙәтергә кәрәк. Мәүләнә Руми (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) әйтә:

*«Аллаһ берәүҙең етешһеҙлектәрен йәшерергә теләһә, Ул шулай ҡыла: әҙәм башҡаларҙың кәмселектәрен һәм етешһеҙлектәрен күрмәй башлай һәм улар хаҡында һөйләмәй»;*

*«Аллаһ беҙгә ярҙам итергә теләһә, йөрәгебеҙгә күҙ йәштәре менән Уға ялыныу теләген һала. Аллаһты һөйөп илаусы күҙҙәр ни ҡәҙәр бәхетле. Раббыһына ялҡынлы мөхәббәт менән янған йән ни ҡәҙәр гүзәл»;*

*«Күҙ йәштәренән һуң, шатлыҡ килә. Ваҡиғалар осланышын күрергә һәләтлеләр һәр саҡ бәхетле һәм шат. Ағын һыу булған ерҙә үләндәр йәшәрә. Түгелгән күҙ йәштәренән һуң, Илаһи шәфҡәт тарала»;*

*«Әхүәле рухиәңдә сәскәләр атыуын теләһәң, яфа сигеп, баҡсаларҙы һуғарған һыу тәгәрмәсе ише күҙ йәштәреңде түк. Йәш түккең килһә, күҙҙәре йәшкә күмелгәндәрҙе ҡыҙған. Миһырбанлы булғың килһә, көсһөҙҙәргә һәм бәхетһеҙҙәргә миһырбанлы бул».*

Шағир ни ҡәҙәр гүзәл әйткән:

«Сәғәҙәткә осам тиһәң,
Зарлыларға бәхет өләш.
Көйөнөстән ҡасам тиһәң,
Һағышлыға шатлыҡ өләш».

Бәхетһеҙҙәр, йәберләнгәндәр хаҡында хәстәрлек, уларҙы ҡыҙғаныу - Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әхлағына хас булған иң иң күркәм сифат.

Әбү Усама (разыйаллаһу ғәнһү) былай тип һөйләй:

*«Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Изге Ҡөрьән һүҙҙәрен ҡулланып һөйләне. Аллаһты йыш зекер ҡыла ине. Уның*



*вәғәздәре ҡыҫҡа, намаҙҙары оҙон булды. Хәйерселәр, бәхетһеҙҙәр янында булыуҙы ул үҙе өсөн түбәнселек тип һанаманы, ә киреһенсә, бынан кинәнес тапты».*

Төп бурысыбыҙ – көнө-төнө ғәмәл дәфтәребеҙгә яҙыласаҡ изге ғәмәлдәрҙе күберәк ҡылыу һәм, Хисап көнөндә Раббыбыҙ хозурына лайыҡлы сүрәттә барып баҫыу өсөн, алған сауаптарҙы юғалтмау…

## ИГЕН КЕЛӘТЕНДӘГЕ СЫСҠАН

Бүләк итеп бирелгән ғүмеребеҙҙе тейешенсә баһаламайынса, ихлас ғибәҙәттәр һәм Аллаһу Тәғәләгә хыянатһыҙ хеҙмәт мөмкинлеген ҡулдан ысҡындырһаҡ, беҙ оло-ғара ҡазаға ҡаласаҡбыҙ. Әммә икенсе хәүеф тә бар: рухи ғәмһеҙлек, көнсөллөк, дошманлыҡ, хөсөтлөк, ғәйбәт, ялған менән изге ғәмәлдәрҙе таплап, шикле, харам нәмәләрҙән һаҡланмайынса, «Әхирәт банкроты» хәлендә лә ҡалыу.

Фани донъяла игелектәр ҡылыу өсөн мөмкинлектәр бихисап, тик, аҡсаны көн һайын уйламай уңлы-һуллы сарыф иткән кеүек, сауаптарыңды ла елгә осороу ҡурҡынысы бар. Был ҡурҡыныстарҙы Мәүләнә Руми (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) шулай тасуирлай:

*«Был донъяла йәшәгәндә, беҙ келәткә һаҡлау өсөн иген ташыйбыҙ, ләкин ул сәйер рәүештә юҡҡа сығып тик тора. Аҡылыбыҙға килеп, уны сысҡан урлауын аңларға тейешбеҙҙер бит».*

Бында иген – сауаптарыбыҙҙан һәм ғибәҙәттәребеҙҙән, изге ғәмәлдәребеҙҙән, күркәм холҡобоҙҙан килгән рухи тыныслыҡ; келәт – эске донъябыҙ; сысҡан – нәфселе теләктәребеҙ.

Күсермә мәғәнәлә бирелгән һүҙҙәрҙең асылы шунда: Раббыбыҙға ғибәҙәттәрҙән рухи ләззәт тапмайбыҙ икән, тимәк әхүәле рухиәбеҙгә «сысҡан» эйәләшкән. «Сысҡандар» - шайтан һәм нәфсе, ғибәҙәттәребеҙҙе урлап, ҡәлбебеҙҙе иман һоҡланыуынан һәм ләззәтенән мәхрүм итә. Шуға күрә күп кенә иман юлына баҫҡандар, Хаҡ Тәғәләбеҙ әмерҙәрен үтәһәләр ҙә, нәфселе теләктәргә эйәреп, рухи тыныслыҡ, ләззәт, рухи бәрәкәт тапмай.



Мәүләнә Руми (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) бәйәнен дауам итә:

*«Сысҡан үҙенә юл ярған, уның хәйләһе арҡаһында, келәт буш. Эй, Раббыһына уҡталған йән! Тәүге нәүбәттә келәткә кергән сысҡандан ҡотол, шунан һуң ғына игенде һаҡлауға һал!»*

*«Бөйөктәрҙән-бөйөктөң, Аллаһтың һөйгән Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хәҙисен иҫкә төшөр:* ***«Рухи тыныслыҡ халәтендә генә камил намаҙ ҡылырға мөмкин».*** *Нәфсе һәм шайтан вәсүәсәһенән азат булыр өсөн, намаҙыңды рухи тыныслыҡ менән башла».*

*«Әгәр келәттәрегеҙҙә булғанды сысҡандар урламаһа, оҙаҡ йыллыҡ ғибәҙәттәрегеҙ орлоғо юҡҡа сығыр инеме ни? Шул арҡала ҡәлбебеҙгә ғибәҙәттәребеҙҙән һәм изге ғәмәлдәребеҙҙән шатлыҡ, тыныслыҡ килмәй түгелме?»*

*«Ҡабыҙғыстың тәгәрмәсе кремнийҙан осҡон сығарҙы. Илаһи мөхәббәт тулы йөрәк уны үҙенә алды».*

*«Әммә рухиәт ҡараңғылығына юлбаҫар йәшеренгән, был донъяны яҡтыртҡан рухи ялҡын дөрләп китмәһен өсөн, ул осҡондарҙы бармағы менән баҫып һүндерә».*

## НӘФСЕНӘН ҺӘМ ШАЙТАНДАН ҺАҠЛАНЫУ…

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) етәкселеге аҫтында Аллаһу Тәғәләгә бөтә йөрәгең менән ихлас хеҙмәт итеү – изге ғәмәлдәр ҡылыуҙың, гүзәл әхлаҡҡа эйә булыуҙың һәм уны һаҡлауҙың берҙән-бер юлы. Был ҡәлбебеҙ ярҙамында даимән Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) менән бергә булыу тигән һүҙ.

Был фатихалы исем ерҙә, күктәрҙә һәм ҡәлбтәрҙә мәңге йәшәй. Беҙҙең әхүәле рухиәбеҙҙә фани донъя хакимдарының һәм уның ярҙамсыларының түгел, Уның исеме урын алырға тейеш. Аллаһу Тәғәлә Изге Ҡөрьәндә (мөшриктәр тураһында) әйтә:

**«Һин улар араһында саҡта, Аллаһ уларға яза бирмәҫ…»** *(Әнфәл, 33).*



Был аяттан беҙ шуны аңлайбыҙ: ҡәлбтәре Йәшәйеш Нурына (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәт менән тулғандарға бөйөк шатлыҡ һәм бүләк әҙерләнгән. Тимәк мөьминдең ҡәлбе ни кимәлдә Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәт менән тулы, шул кимәлдә ул Илаһи асыуҙан алыҫ тора. Йәнебеҙ бөтмәҫ-төкәнмәҫ мәрхәмәт һәм бәрәкәттәр сығанағына әйләнә икән, ул һис ҡасан язаға дусар булмаясаҡ. Был Хаҡ Тәғәләбеҙҙең бөйөк вәғәҙәһе.

Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйөүебеҙ һәм Уның юғары әхлағын алыу сәбәбендә Хаҡ Тәғәләбеҙ беҙҙе Үҙенең яҡлауы аҫтына ала икән, фани донъя ҡапҡандары беҙҙең өсөн ҡурҡыныс түгел. Әммә ҡәлбебеҙ, Аллаһ һаҡлаһын, Унан алыҫлашһа, беҙ бөйөк ҡаза күреүгә дусар буласаҡбыҙ.

**Раббыбыҙ Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) менән мөхәббәт ептәре ярҙамында бәйләнгән өммәт булырға насип итһен! Аллаһ Тәғәлә рухиәтебеҙҙе яҡтыртһын, Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һүнмәҫ ҡояштай әхлағынан шәфҡәт һәм миһырбанлыҡ алған тулған ай ише итһен!**

**Әмин!**





**3-СӨ БҮЛЕК**

Йәшәйеш һәм ғаләм



# Ғаләмде уҡый белеү – барсаһын да уҡый белеү ул



*Раббыбыҙҙы танып белергә ынтылыусы тәүге нәүбәттә тырышлыктарының нәтижәһеҙлеген аңларға тейеш. Үҙеңдең көсһөҙлөгөңдө таныу аша ғына рухи мәғрифәт ҡапҡалары асыла, бер-бер артлы ғаләм һәм кеше серҙәре алдындағы ҡорғандар һыпырылып төшә. Ғаләм серҙәрен аса алған, асылда үҙ асылын аса, сөнки кеше - ғаләм үҙәге.*



# Ғаләмде уҡый белеү – барсаһын да уҡый белеү ул

## «УҠЫ!» ӘМЕРЕНЕҢ МӘҒӘНӘҺЕ

Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) «Уҡы!» тигән Илаһи әмерҙе йәшерен ғилемдәргә эйә тәҡүә мосолмандар шулай тәфсирләй:

*«Уҡы! Уҡы барыһын да! Аллаһтың Китабын уҡы! Аллаһтың билдәләрен уҡы! Ғаләм Китабын уҡы! Хәҡики иманға эйә булыу һәм яңылышыуҙан ҡотолоу өсөн, өҙлөкһөҙ уҡы! Иманыңды камил итеү өсөн уҡы! Аллаһ исеме менән уҡы! Кешене ойошҡан ҡандан яралтҡан һәм уҡырға, танып белергә, танып белгәнде тормошҡа ашырырға өйрәткән Раббың исеме менән уҡы! Уҡырға өйрәтеп, кешегә бөйөк шәфҡәт ҡылған Аллаһ исеме менән уҡы! Раббыңды танып белеү һәм Уға яҡынайыу өсөн уҡы! Сәбәптәрен уҡып, Тәүсәбәпте танып бел! Бар ҡылынғандарҙы уҡы, Барлыҡҡа Килтереүсеңде танып бел! Бөйөк Яралтыусы Ҡәләме менән яҙылған һәр юлды уҡы! Кешене элек йәшерен булған нимәне танып белергә өйрәткән Аллаһ исеме менән уҡы!»*

Мәүләнә Руми (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) үҙенең рухи үҫеш этаптарын шулай тасуирлай: Китаптар уҡыған осорон - «мин сей инем»; Ғаләм серҙәрен уҡыу осорон - «мин бештем»; Илаһи серҙәр ялҡынында яныу осорон - «мин яндым».

Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләнең Үҙ исеме менән уҡыуҙы талап итеүе «Уҡы!» тигән Илаһи әмерҙең баһаһын уғата арттырып ебәрә.



## ҒАЛӘМДӘ ЙӘШЕРЕЛГӘН СЕР ҺӘМ ХИКМӘТТӘР

Изге Ҡөрьән ғаләмдә йәшеренгән сер һәм хикмәттәр хаҡында ҡат-ҡат белдерә.

سَنُرِيهِمْ اٰيَاتِنَا فِي الْاٰفَاقِ وَفِي اَنْفُسِهِمْ حَتّٰى يَتَبَيَّنَ لَهُمْ اَنَّهُ الْحَقُّ اَوَلَمْ يَكْفِ بِرَبِّكَ اَنَّهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ

**«Беҙҙең ҡөҙрәтебеҙгә, вә берлегебеҙгә дәләләт иткән асыҡ, вә көслө ғәләмәттәребеҙҙе, бөтә ғаләм төҙөлөшөнөң хәлдәренән кешеләргә күрһәтербеҙ, вә кешеләрҙең яратылышы Аллаһ эше икәнлеген үҙҙәренең төҙөлөшөнән күрһәтербеҙ, хатта асыҡланғанға саҡлы Аллаһу Тәғәләнең хаҡлығы һәм бер генә икәнлеге, вә Ҡөрьән Аллаһ китабы, вә Мөхәммәт (ғәләйһис-сәләм) Аллаһу рәсүле икәнлеге асыҡланғанға саҡлы. Йәки һәр нәмәгә шаһит булырға һинең Раббың етмәҫме?»** *(Фуссиләт (Аңлатылды), 53).*

Аятта әйтеп кителгән **«ғаләм»** - кешене уратып алған мөхит, ә **«үҙҙәренең төҙөлөшөнән күрһәтербеҙ»** кәлимәһе кешенең тән һәм рухи төҙөлөшөнә һалынған сер һәм хикмәт тураһында һөйләй. Был хәҡиҡәт башҡа аяттарҙа ла аңлатыла:

**«Күктәрҙе, Ерҙе һәм икеһе араһындағыларҙы Беҙ күңел асыу өсөн генә яралтманыҡ. Бөтөнөһөн дә бары тик бер сәбәп менән (Аллаһтың хәҡикәте өсөн) яралттыҡ. Ләкин кешеләрҙең күбеһе быны аңламай»** *(Духан (Төтөн), 38-39).*

Бер заман бөйөк шәйех – Джүнәйд Багдади (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) ҡайҙалыр тулҡынланып ашыҡҡан халыҡты күреп ҡала. Ул быларҙан һорай:

- Ҡайҙа былай ашығаһығыҙ?

Улар былай ти:



- Билдәле ғалим килгән. Аллаһу Тәғәләнең Барлығын һәм Берлеген иҫбатлаусы бихисап дәлилдәр белә, тиҙәр. Теләһәң, әйҙә беҙҙең менән.

Әммә Джүнәйд Багдади (рәхмәтуллаһи ғәләйһи), аптырап һәм йәлләп былай тигән:

- Күрер күҙе, ишетер ҡолағы һәм һиҙгер йөрәге булған кешегә Уның барлығын иҫбатлаусы Ғаләмдә иҫәпһеҙ-хисапһыҙ тауыштар, һүрәттәр бар. Аллаһу Тәғәлә Үҙенең барлығын иҫбатлаусы күпме дәлилдәрҙе күрһәтә! Эй, халыҡ! Шуға ҡарамаҫтан һаман да кемдеңдер шиге бар икән, әйҙә барһын шунда. Минең ҡәлбемдә шиктең әҫәре лә юҡ!

## ХАҠ ТӘҒӘЛӘБЕҘГӘ ГЕНӘ МӨРӘЖӘҒӘТ ИТЕҮ

**«Һеҙ уйлап ҡарамайһығыҙмы ни?»** - тигән һүҙҙәр менән Аллаһу Тәғәлә Изге Ҡөрьәндә кешеләрҙе һәр даим уйланырға саҡыра. Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм), Раббыбыҙҙы һәм Илаһи хикмәтте таныу өсөн кешегә зиһен бирелеүен иҫкә төшөрөп, былай ти:

*«Бер сәғәт фекер йөрөтөү алтмыш йыллыҡ ғибәҙәттән артыҡ»*. Тәрән уйланыуҙар әҙәмде Яралтыусыһына яҡынайта.

Мәүләнә Руми (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) кешеләрҙе, уйланып һәм хикмәт эҙләп, маңлай һәм күңел күҙҙәрен ғәмһеҙлектән уятырға саҡыра:

*«Әгәр тирмән ташы әйләнгәнен күрһәң, иғтибарлап ҡара һәм уны хәрәкәткә килтергән һыуҙы ла күр!»;*

*«Әгәр һауала туҙанды күрһәң, уны күтәргән елде лә шәйлә!»;*

*«Әгәр көршәктә май ҡайнағанын күрһәң, уны ҡайнарға мәжбүр иткән утты ла абайла!»;*

*«Эй, иҫәр! Алдыңдағы йорт һәм һарайҙарҙың төҙөүсеһе барлығына шигең бармы әллә?»;*



*«Эй, улым! Китап биттәрен хаттат күсереп яҙыуға шигең бармы әллә, каллиграф ярҙамынан башҡа диуарҙағы яҙмаларҙы кем яҙһын?!»;*

*«Эй, әҙәм! Был донъяла үҙенән-үҙе барлыҡҡа килгән берәй нәмәне күрһәтә алаһыңмы? Теләһә ниндәй үҫемлеккә күрһәт, үҙенән-үҙе генә үҫеп сығыу-сыҡмауы тураһында бергәләп уйларбыҙ?!»*

## КҮҢЕЛ КҮҘЕ МЕНӘН ҒАЛӘМДЕ УҠЫУ

Ғаләмдә йәшерелгән Илаһи серҙәрҙе рухи мәғрифәт менән тулы үтә һиҙгер йөрәк кенә күрә һәм уҡый ала. Бәс, шулай булғас, ғиләһе маңлай күҙе һуҡырлығында түгел, күңел һуҡырлығында. Аллаһу Тәғәлә, ҡолдарын ғафиллыҡтан уятыу өсөн, шулай тип һорай:

**«Әллә һуң улар Ер йөҙө буйлап сәйәхәт итеп йөрөмәйҙәрме? Йөрөгән булһалар, баштарына уй төшкән булыр ине. Ҡолаҡтары ишеткән булыр ине. Хаҡтыр, уларҙың (маңлай) күҙҙәре һуҡыр түгел, фәкәт күңел күҙҙәре һуҡыр»** *(аль-Хаж, 46).*

Мәүләнә Руми (рәхматуллаһи ғәләйһи) әйтә:

*«Изге Ҡөрьән аяттарын һәм Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хәҙистәрен уҡый башлағанға ҡәҙәр, үҙеңде төҙәт. Әгәр баҡсалағы раузалар хуш еҫен тоймайһың икән, кәмселекте баҡсанан түгел, үҙеңдең әхүәле рухиәңдән эҙлә...»*

*«Изге Ҡөрьәндең мәғәнәһен, нәфселәрен, теләктәрен көлгә ҡалдырып (йәғни, Аллаһ алдында үҙҙәренең көсһөҙлөгөн танып), Изге Ҡөрьәнгә тулыһынса күндәмлек күрһәткән, барыһын Уға ҡорбан иткәндәр генә аңлар…»*

## ҮҘ-ҮҘЕҢДЕ ТАНЫП БЕЛЕҮҘЕҢ СЕРЕ

Был хәҡиҡәт тураһында Ғүмәр Хайям былай ти:



Яҡут эҙләһәң, һин - мәғдән усағы,
Йәреңә атлыҡһаң, һин - ғашиҡ.
Ябай, хикмәтле һүҙҙәргә ышан һин:
Эҙләһәң - һин уны үҙеңдә табырһың!

Әҙәмдең үҙ-үҙен танып белеүе – Хаҡ Тәғәләбеҙҙе танып белеүе ул. Раббыһын танып белергә ынтылыусы тәүге нәүбәттә тырышлыҡтарының нәтижәһеҙлеген аңларға тейеш. Үҙеңдең көсһөҙлөгөңдө таныу аша ғына рухи мәғрифәт ҡапҡалары асыла, бер-бер артлы ғаләм һәм кеше серҙәре алдындағы ҡорғандар һыпырылып төшә. Мөьмин ғаләмдәге бөтә барлыҡтың хәҡиҡи асылын күреү һәләтенә эйә була. Аллаһтың әмерҙәрен оло хөрмәт менән үтәп йәшәү – «тазим ли-әмрилләһ» һәм Аллаһ яралтҡандарҙың һәммәһенә шәфҡәт күҙе менән бағыу – «шәфҡәт ли-халҡыллөһ» уның төп сифатына әүерелә.

## ҠЫРМЫҪҠАНЫ ЛА РӘНЙЕТЕРГӘ ЯРАМАЙ

Абдуррахман бин Абдуллаһ атаһының (раҙыйаллаһу ғәнһүмә) бәйәнен тапшыра:

«Бер походта мин Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) менән бергә инем. Көндәрҙән-бер көндө Ул, беҙҙе ҡалдырып, үҙ эше менән китте. Шул саҡ беҙ ояһында ике ҡошсоғо менән ултырған ҡошто - алатубаны күреп ҡалдыҡ. Беҙҙе күргәс, ул ояһынан осоп китте, һәм беҙ ҡошсоҡтарҙы алдыҡ. Ҡото алынған ҡош, ҡанаттарын елпеп, беҙҙең тирәлә өйөрөлә башланы.

Шул саҡ Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) килеп етте һәм ҡысҡырып ебәрҙе:

*«Кем меҫкен ҡоштоң ҡошсоҡтарын алды? Хәҙер үк кире ҡайтарығыҙ!»*

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), беҙ ут төрткән ҡырмыҫҡа иләүен күргәс, бик ныҡ ҡайғырҙы, был хәлгә аптырап торҙо. Ул әсенеп һораны:

*«Кем ут төрттө?»*



Утты беҙ төрткәнде белгәс, Ул былай тине: *«Ут менән яза биреү хоҡуғы тик Аллаһта ғына!» (Әбү Дауыт, Йыһат, 122/2675, Әҙәп, 176/5268).*

Баҡсаһындағы груша ағастарын һәләк иткән ҡырмыҫҡаларҙы юҡ итеүгә рөхсәт һорап Шәйхул-Ислам Әбүс-Суудҡа ике юллыҡ шиғыр менән мөрәжәғәт иткән Ҡануни Солтан Сөләймән йөрәгендә лә тап шундай хистәр ҡайнағандыр:

Ҡырмыҫҡалар зыян һала баҡсабыҙға,
Баҡсам ҡурсып юҡ итергә рөхсәт бармы?

Шәйхул-Ислам Әбүс-Сууд быға рухи хикмәт тулы юлдар менән яуап бирә:

Иртәгә бит Хисап көнө етеүе бар,
Иҫәп һорай Сөләймәндән ҡырмыҫҡалар...

## БӨТӘ БАРЛЫҠ АЛЛАҺТЫ ЗЕКЕР ИТӘ

Бер аяҙ көндә Шәйех Уфтада тәбиғәттә рухи темаға әңгәмә алып бара. Шәйехтең һорауы буйынса, бөтә шәкерттәр ҙә күркәм гөлләмәләр йыйып килтерә. Ҡады Мәхмүт кенә һабағы һынған, һулыған сәскә тотоп килә. Шәкерттәр, шәйехтең әйткәнен үтәүгә ҡәнәғәт булып, уға гөлләмәләрен бирә. Ҡады Мәхмүт, уңайһыҙланып башын эйеп, һулыған сәскәне Шәйех Уфтадаға һона.

Шәкерттәр, аптырап, Шәйех янына йыйыла, ә ул былай тип һорай:

– Мәхмүт улым! Ниңә һин һынған, һулыған сәскә тотоп килдең? Бөтәһе лә бит гүзәл гөлләмәләр менән килде?

Ҡады Мәхмүт хөрмәт менән былай тип яуап бирә:

– Хөрмәтле Остазым! Бер генә бүләк тә минең Һеҙгә рәхмәтемде тулыһынса еткерә алмаҫ! Ниндәй генә сәскәгә ҡулымды һонһам да, һәммәһенең Раббыбыҙҙы туҡтауһыҙ, «Аллаһ, Аллаһ!» - тип данлауын ишеттем. Бөтә йәнем уларҙың зекерен өҙөүгә ҡаршы



булды. Шуға күрә мин Һеҙгә ошо һулыған сәскәне генә бирергә мәжбүр, инде ул һис ҡасан Раббыбыҙҙы зекер итә алмаясаҡ!

Уфтада Шәйех, хикмәт тулы шундай күркәм һүҙҙәрҙе ишеткәс, һоҡланып ҡысҡырып ебәрә:

– Хоҙайи, Хоҙайи… Улым минең! Хәҙер һинең исемең – Хоҙайи! Хоҙайи, беҙҙең тәбиғәткә сәфәребеҙҙән бәрәкәтте тең бер үҙең алдың…

Ҡады Мәхмүт шулай итеп Хоҙайи булып китә, ғаләмдең Илаһи мөғжизәләре һәм Илаһи Ҡөҙрәт ағымдары хәрәкәте асыла уға. Ғаләм йәнле китап рәүешен ала.

Ҡады Мәхмүттең ғәҙәттән тыш рухи юғарылығына хөрмәт йөҙөнән уны Ғәзиз Мәхмүт Хоҙайи тип йөрөтә башлайҙар.

## ҒАЛӘМ СЕРЕ КЕШЕЛӘ ЙӘШЕНГӘН

Кемгә Ғаләмде танып белеү насип булған, асылда, ул үҙ-үҙен танып белә, сөнки кеше үҙе – Ғаләм үҙәге. Шәйех Галиб был турала һоҡланғыс итеп әйткән:

*«Әй әҙәм! Үҙеңә баҡ – һин бит үҙең Ғаләм асылы. Йыһандың күҙ ҡараһы – һин, әй әҙәм!»*

Мәүләнә Руми әйтә:

*«Дуҫҡайым минең! Һин – кеше генә түгел, һин - йыһандың үҙе! Һин – иге-сиге булмаған һәм төпһөҙ океан!»*

*«О камил ижад емеше – әҙәм! Һинең мөһабәт асылың туғыҙ йөҙ ҡаттан кәм түгел, ә уның тәрәнлеге – сиге булмаған океандыҡы ише. Һинең асылыңа йөҙҙәрсә донъя йәшеренгән».*

Бөйөктәрҙән-бөйөк тәҡүә әүлиә – Мәүләнә – кешенең хәҡиҡи асылын Шәмс Тәбризи асылында күрә, шуға ғүмере буйы Шәмсте йәки уға торошло кешене эҙләй. Ғүмеренең ахырында Мәүләнә әйтә:

*«Мин китәм, эҙләгән кешемдә һағынып китәм!»*



Мәүләнә Руми (рәхматуллаһи ғәләйһи) бер бәйәнендә донъяла камил инсандарҙың бик әҙ булыуы хаҡында әйтә:

«Бер төндә мин ҡала ситенә сыҡтым һәм ҡулына фонарь тотоп нимәлер эҙләгән кешене күрҙем.

– Ҡараңғы төндә һин нимә эҙләйһең? - тип һораным мин унан.

– Кешене эҙләйем! - тине ул миңә.

Мин уға былай тинем:

– Йәл һин миңә, хеҙмәтең бит аҡланмаясаҡ! Мин сит яҡтарҙы ҡыҙырып күпме йөрөнөм, уны таба алманым. Ҡайт өйөңә, тынаслан, ял ит! Таба алмаясаҡһың һин уны, юҡҡа мәшәкәтләнмә!

Бойоғоп ҡараны ла әҙәм, шулай тине:

– Табып булмаҫын да беләм мин. Әммә эҙләнеүем күңелемде йылыта».

Был камил кешене табырға өмөтләнгәндең яуабы.

Нәтижәләрҙең сәбәптәрен, әҫәрҙәрҙең Оҫтаһын, мәхлүктәрҙең Раббыһын табырға тырышыусылар өсөн инсан – Илаһи сәнғәт күренештәренең тупланыу үҙәге. Барса йыһан сере кешелә йәшеренгән, һәм тап ул Изге Ҡөрьәндең тере кәүҙәләнеше булыуы ихтимал.

**Йә Аллаһ! Ғаләм Китабы биттәрен уҡый һәм аңлай алырҙай рухи юғарылыҡҡа күтәр беҙҙе! Күңел күҙебеҙ ябылыуына юл ҡуйма! Йәшерен ғаләм серҙәре һәм ҡәлбебеҙ аша мәңгелек Матурлығыңдың Яҡтылығын күреү бәхетен бир!**

**Әмин!**





Йәшәйеш һәм ғаләм



# Гүзәл рәүештә тормош көтөү



*Ҡояш донъябыҙҙы йылытмай булдыра алмаған кеүек, гүзәл рухиәтлеләр, тормош бәрәкәттәрен күркәм рәүештә файҙаланыусылар бөтә барлыҡҡа файҙа килтермәй, ерҙә гүзәллек таратмай булдыра алмай.*



# Гүзәл рәүештә тормош көтөү

## ҮЛЕМГӘ ҠӘҘӘР…

Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Аллаһу Тәғәләгә йыш ҡына шулай итеп доға ҡылған:

*«Эй, Аллаһ! Һинең рәхимлегеңә өмөт итәм! Күҙ асып йомғансы ла мине үҙ нәфсемә ҡалдырма! Бөтә ғәмәлдәремде яҡшырт! Һинән башҡа Илаһ юҡ!» (Әбү Дауыт, Әҙәп, 100-101).*

Ул, бөтә мөьминдәрҙең ҡәлбен үҙенә тартып торған Аллаһтың тиңе булмаған ижад емеше, көндөҙгө ваҡыттың һәр минутын файҙа менән үткәрә, ә төндәрен шул ҡәҙәр намаҙҙа оҙаҡ тора, хатта аяҡтары шешенә. Изге күңелле Ғәйшә (раҙыйаллаһу ғәнһә), Аллаһу Тәғәләнең Уның бөтә гонаһтарын – үткәндәгеләрен дә, киләсәктәгеләрен дә ғәфү итеүен иҫкә төшөрөп, шул ҡәҙәр үҙен йонсотоуына аптырауын белдергәс, Ул былай ти:

*«Әй Ғәйшә! Был осраҡта мин Раббымдың рәхмәтле ҡоло булырға тейеш түгелме ни?» (Мөслим, «Монафиҡтар», 79).*

Тимәк, рухи өлгөргәнлек дәрәжәһе ниндәй генә булһа ла, берәү ҙә Аллаһу Тәғәләгә ғибәҙәттәрҙән азат ителмәй. Фарыздар, вәжибтәр, сөннәттәр, харам һәм хәләлдәр, мөстәхәбтәр һәм Исламдың бөтә башҡа нормалары мөьминдең һуңғы һулышына ҡәҙәр мотлаҡ үтәлергә тейеш.

Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары Уға ғибәҙәттәрҙә ғүмере буйы тырышлыҡ күрһәтә, Илаһи әмерҙе үтәй:

**«Һин бөгөндән Раббыңды маҡтауҙы данла, тәсбих әйт һәм сәждә иткәндәр сафында бул. Әжәлең килгәнгә ҡәҙәр, Раббыңа ғибәҙәт ҡыл»** (аль-Хижр, 98-99), һәм һәр һулышы менән Аллаһты данлай.



## ЙӘШӘҮ МАҠСАТЫ

Кеше ғүмеренең берҙән-бер маҡсаты – Раббыһына ғибәҙәт ҡылыу.

Шуға күрә йәшәү маҡсатыбыҙ һәм идеалдарыбыҙ нигеҙендә рухи мәғрифәткә ынтылыш ятырға тейеш. Беҙгә бирелгән ғүмерҙе эшкәртелмәгән материал менән сағыштырырға мөмкин. Изге ғәмәлдәр менән биҙәһәк, ул йәмле, ә яман ғәмәлдәр ҡылһаҡ, уның хаҡы һуҡыр бер тин. Образлы итеп әйтһәк, әгәр балта оҫтаһы яҡшы ағасты ваҡытында тейешенсә эшкәртмәһә, тора-бара ул мейескә яғырға ғына эшкинә. Әгәр инде оҫта ул ағастан һокланғыс йорт йыһазы яһаһа, ағас үҙ ҡиммәтен юғалтмай, зиннәтле һарайҙарҙа үҙ урынын ала. Кешене - балта оҫтаһы, ә кеше ғүмерен уның ҡулындағы эшкәртелмәгән материал менән сағыштырыу урынлы булыр бында.

Әҙәм, бүләк итеп бирелгән ғүмерен лайыҡлы үтеү өсөн, нимәгә ынтылырға кәрәклеген асыҡларға, шунан ғына маҡсатына ирешеү сараларын күрергә тейеш. Әммә был ғына ла аҙ. Берәү илке-һалҡы ғына эшләй, берәү аҫыл әйберҙәр етештерә. Өлөшөбөҙгә төшкән бәрәкәттәрҙе ана шул яҡшы оҫталар һымаҡ файҙаланыу зарур. Умартаһына бал ташыусы бал ҡортоноң үҙ шөғөлөнөң ҡайһы бер нормаларын ҡалдырып тороуы мөмкин булған хәлме? Юҡ, әлбиттә! Юғиһә шифалы бал ағыуға әйләнер ине.

Ә кеше, Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләнең бал ҡортона ҡарағанда юғарыраҡ урын биләгән һәм күркәм сүрәттә яралтҡан ҡоло, ике донъяла ла бәхетле булыр өсөн, бүләк булған ғүмерен иман, рухи мәғрифәт, ихласлыҡ һәм тәкүәлек менән биҙәргә тейеш түгелме ни?

Быға ирешеү өсөн ни эшләргә кәрәк?

## ҮҘЕҢДЕҢ КИТАБЫҢДЫ УҠЫ!

Әҙәм, «Уҡы!» тигән Илаһи әмерҙе үтәй башлау менән, хәҡиҡи тормош башлай. Был донъяны уҡырға һәләтһеҙ бәндә ҡороған ағас шикелле. «Уҡы!» тигән әмерҙе китаптар уҡырға ҡушыу тип кенә



аңларға ярамай. Әҙәмдең әхүәле рухиәһе бөтә ғаләмде: тауҙарҙы, диңгеҙҙәрҙе, урмандарҙы, ете күкте һәм иң мөһиме - үҙен уҡыуҙан туйына һәм күңел тыныслығы таба ала. Тәүге нәүбәттә үҙ-үҙебеҙҙе уҡый белеү лазым. Хисап көнөндә фәрештәләр һәр кемдең «ғәмәлдәр китабын» килтерәсәк һәм шундай фарман яңғыраясаҡ:

**«Үҙеңдең китабыңды уҡы!»**

Фани донъялағы бөтә ғәмәлдәребеҙҙе, уларҙы ниндәй ниәт, ниндәй хистәр менән атҡарыуыбыҙҙы шул китаптан беләсәкбеҙ. Тап ерҙә төйәкләнгәндәр йыйылған мәхшәр майҙанында тормошта үҙебеҙҙең ниндәй булыуыбыҙҙы күрәсәкбеҙ. Ҡайһы саҡ ер хәстәрҙәренең бәләкәс кенә күләүектәрендә батыуыбыҙҙы, нәфсебеҙҙең остоҡ ҡына көйһөҙлөктәрен дә ашаҡлап үтә алмауыбыҙҙы күрәсәкбеҙ. Хисап көнөндә бөтә ғәм алдында һөмһөрөбөҙ ҡойолоп тормаҫ өсөн, уны иң гүзәл, иң изге ғәмәлдәр менән тултырырға тырышыу кәрәк.

## ХИСАПЛАМА

Иң бәрәкәтле һәм уңышлы ғүмер – хәҡиҡәтте тойоп, аңлап йәшәлгән ғүмер. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тап шул рәүешле йәшәргә саҡыра. Ә оло йөрәкле Ғүмәр (раҙыйаллаһу ғәнһү) фани донъяла уҡ йәшәлгән ғүмеребеҙ тураһында үҙ-үҙебеҙҙән хисаплама алырға өндәй:

*– Һеҙҙе Хисапҡа саҡырғансы, үҙ-үҙегеҙҙән хисап алығыҙ!*

Әҙәм ни рәүешле йәшәһә, шулай вафат булыр. Һис шикһеҙ, ул ниндәй кимәлдә баҡыйлыҡҡа күсһә, Хисапҡа шул ҡимәлдә ҡубарылыр.

Хайсам бин Раби былай тип һөйләй:

*– Мин үлем хәлендәге кеше янында инем һәм, ул Әхирәткә күскәнсе ҡабатлаһын өсөн, ҡат-ҡат шәһәҙәт һүҙҙәрен әйттем. Әммә тегé, меҫкен, мине ишетмәне – ул аҡса һанау менән мәшғүл ине…*



Әхирәт өсөн бер нәмә лә ҡаҙанмаған, алъюҫыҡҡа үткән ғүмерҙең фажиғәһе был. Билдәле мәҫәлдәге сиңерткә тормошоноң ләззәттәренә оҡшаш ғүмер. Аҡсаға, байлыҡҡа ғибәҙәттә үткән ғүмер… Әҙәм, шул уҡ мәҫәлдәге ҡырмыҫҡа кеүек, ғүмер буйы Әхирәттең «һалҡын ҡышы» өсөн бәрәкәттәр йыйырға тейеш. Иманлы әҙәм өсөн туҡтап ял итеп алыу урыны үлем килгәс, бәлки, быуаттарға һуҙылған төйәге буласаҡ ҡәберҙә.

Ер тормошоноң маҡсаты – рухи һәм аҡыл потенциалын тулыһынса асыу, бүләккә бирелгән ғүмеребеҙ бәрәкәтен тулыһынса файҙаланыу.

Имам Шафиғи (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) әйткән:

*– Әгәр һин Раббыңа уҡталмаһаң, һине әһәмиәтһеҙ һәм ялған нимәләр үҙенә әсир итәсәк!*

Сәғди Ширази ғүмеренең тәғәйенләнешен юғалтҡандар хаҡында былай ти:

*– Ғүмерен уйын-көлкө, күңел асыуға әйләндергәндән хатта үҙ йәне лә ерәнә...*

Хажи Байрам Вәли рухиәтһеҙ тормоштоң мәғәнәһеҙлеген образлы итеп тасуирлай:

*– Һауаланыу һәм әхүәле рухиәнең шуға оҡшаш түбән сифаттары билғауға бәйләнгән таш кеүек, ул күккә осорға ла, диңгеҙҙә йөҙөргә лә ирек бирмәй...*

Дөрөҫ тормош көтөүҙең төп шарты – үҙ-үҙеңде танып белеүҙәге һәм етешһеҙлектәреңде юҡ итеүҙәге тырышлығың. Әйтәләр бит:

– *Иң ҙур хикмәт – үҙеңдең етешһеҙлектәреңде белеү!*

## РУХТЫ ҺАҒАЛАП ТОРҒАН ХӘҮЕФТӘР

Бер нәмәне төшөнөү лазым: ваҡытлыса файҙа күреү ниәте һәм нәфселе башҡа теләктәр – рухыңды һәләк итәсәк ағыу. Ул ағыуҙың һәр тамсыһы рухи тормош өсөн ҡурҡыныс. Мин-минлеген ҡәнәғәтләндереү менән янған әҙәм Раббыһына яҡыная алмай.



Иманһыҙ әҙәмдәрҙең фекер йөрөтөүен, тәртибен үҙләштереү тәүҙә уйҙар берлегенә алып килә, аҙаҡ, рухи яҡынлыҡ тыуҙырып, ысын фажиғә булып әүерелә. Күркәм тормош көтөү өсөн, ҡәлбеңде лә, аҡылыңды ла һаҡлай белеү кәрәк.

## БӘХЕТЛЕ ТОРМОШ НИГЕҘЕ

Тән һаулығы, матди һәм рухи өлкәләрҙәге именлек бәхетле тормош көтөүҙе тәьмин итә. Тәнде хәләл ризыҡтар менән ниғмәтләндереү, матди байлығыңды динде таратыуға файҙаланыу, әхүәле-рухиәңде гүзәл сифаттар менән биҙәү – ошо шарттарҙы үтәү Хаҡ Тәғәләбеҙҙең гүзәл ижад емеше, «ахсан-и таквим» бейеклегендә ҡалырға мөмкинлек бирә. Бының өсөн шулар лазым:

- донъяуи һәм йәшерен ғилемдәрҙе өйрәнеү;
- Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әхлағына төрөнөү, уға хас сифаттарҙы үҙеңдә тәрбиәләү;
- эске донъяңды насар ҡылыҡтарҙан һәм сифаттарҙан әрсәләү;
- Сәғәҙәт быуатында йәшәүселәрҙән үрнәк алыу;
- Изге Ҡөрьән аяттарынан илһам алыу;
- диндә Хәҡиҡи юл менән барыу;
- биргән вәғәҙә һәм анттарыңды үтәү;
- дини ҡанундарҙы тейешенсә үтәү;
- үлем хаҡында йыш уйланыу һәм төнгө ғибәҙәттәрҙә тырышлыҡ күрһәтеү;
- тәҡүәләр менән бергә булыу;
- өммәтеңдәгеләрҙе яратыу; һүҙ йөрөтөүҙән, ғәйбәттән һаҡланыу;
- исрафтан һәм һаранлыҡтан ҡасыу;
- мохтаждарға ярҙам итеү;
- әҙгә лә ҡәнәғәт булыу;
- шәфҡәтле һәм хәстәрлекле булыу;
- бөтә барлыҡтың хаҡтарын үтәү;
- хәләл ризыҡтар ғына ҡулланыу;
- дин юлындағы хеҙмәттә тырышлыҡ күрһәтеү;
- ихлас һәм тәҡүә булыу.



## РАУЗА ТАЖЫНДАҒЫ ЫСЫҠТАР

Үрҙә һанап үтелгән сифаттар әүхәле рухиәбеҙҙең, сафланып, нескә күңелгә эйә булып, тыныслыҡ бөркөлөп торған гөлдәр менән тулы һоҡланғыс Илаһи баҡса халәтенә эйә булыуҙың шарты булып тора.

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) символы – гүзәл раузалар. Раузалар тажындағы ысыҡ ҡына булыуға лайыҡ булғандар ҙа ни ҡәҙәр бәхетле.

Шәйех Әбү Мөхәммәд Мөслихиддин бин Ғабдуллаһ Сәғди Ширази үҙенең «Гөлөстан» поэмаһында шундай ғибрәтле мәҫәл килтерә: «Берәү мунсаға киткән, унда дуҫтарының береһе хуш еҫле мунса мәтеһе тотторған. Таң ҡалдырғыс хуш еҫ уның күңелен тетрәндергән, һәм ул, хайран ҡалып, былай тип һораған:

– О һоҡланғысым! Һин мине хуш еҫең менән иҫерттең. Әйтсе: һин – ғәмбәрме йәки мисекме?

Яуап итеп теге былай тигән:

– Мин ғәмбәр ҙә, мисек тә түгел, бары мәте мин. Көн һайын, гүзәл рауза ҡыуағы төбөндә ятып, ысыҡ тамсыларын үҙемә йыйҙым. Ҡәлбең менән тойған ул тыныслыҡ раузаларҙың сихри һулышы...»

## ГҮЗӘЛЛЕКТЕҢ КЕШЕЛӘРҘӘ КӘҮҘӘЛӘНЕШЕ

Ҡояш донъябыҙҙы йылытмай булдыра алмаған кеүек, гүзәл рухиәтлеләр, тормош бәрәкәттәрен күркәм рәүештә файҙаланыусылар бөтә барлыҡҡа файҙа килтермәй, ерҙә гүзәллек, игелек, яҡтылыҡ таратмай булдыра алмай.

Кем был донъяла үҙенә бүләк ителгән бәрәкәттәрҙе гүзәл рәүештә файҙалана, рухиәте, һүҙҙәре, уйҙары менән тирә-йүнде ҡотҡарыусы бер матурлыҡ үҙегенә әүерелә. Уларҙың әхүәле рухиәләре, оло йөрәкле Ғүмәрҙеке (раҙыйаллаһу ғәнһү) ише, был донъялағы бөтә барлыҡҡа һөйөү һәм ҡыҙғаныу менән тулы була. Ә ул, әсенеп, былай тигән:



*- Әгәр бер бәрәсте генә булһа ла бүре тамаҡлаһа, Ғүмәргә Раббыбыҙ алдында хисаплама бирергә тура киләсәк...*

## НӘФСЕҢДЕ ЕҢЕҮ

Илаһи ғилем юлы булған Тасаввуфтың төп маҡсаттарының береһе - нәфсеңде буйһондороу, әрсәләү, камиллыҡҡа ирешеү. Нәфсеңде еңеү, әлбиттә, Илаһи ихтыярға буйһоноуҙан, түбән теләктәргә ҡаршы тороуҙан башлана. Һәр мөьмин, үҙенең йомшаҡ яҡтарын, етешһеҙлектәрен белә күрә, шул уҡ ваҡытта Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләнең Бөйөклөгөн, Ҡөҙрәтен һәм Камиллығын да танып белергә тейеш. Шул осраҡта ғына әҙәмде **«яманлыҡҡа этәргән нәфсе»** (Йософ, 53), насар сифаттарынан таҙарынып, кәрәкле сифатҡа эйә буласаҡ.

Нәфсеңде буйһондороу һәм сафландырыу ғәләмәт ҙур тырышлыҡ талап итә, шуға ла уны «джихад акбар» (бөйөк алыш) тип йөрөтәләр. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), Табук һуғышынан ҡайтҡан саҡта, үҙ-үҙең менән эске алышты шулай тасуирлай:

*– Хәҙер беҙ бәләкәй йыһаттан олоһона ҡайтабыҙ.*

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләребеҙ менән ҡайтып килгән поход ифрат ауыр була. Мосолмандар ғәскәре хәрби поход ауырлыҡтары менән бергә дошмандарҙың, монафиҡтарҙың хөсөтлөктәренә лә дусар була. Өҫтәүенә ҡот осҡос эҫелек, ҡоролоҡ, етмәһә уңыш йыйыу осоро ла етә. Юл да оҙон. Византиялылар 30 меңлек мосолмандар ғәскәренән күп тапҡыр ҙур булған ғәскәр йыя. Меңдәрсә саҡрым юл үтеп, мосолмандар Табукка барып етә. Унда, дошманды көтөп ала алмайынса, ҡалаға һуғышһыҙ инә һәм кире ҡайтырға сыға. Ауыр походта эҫенән, даимән һыуһауҙан йонсоған, ҡояшта янған мосолмандар ғәскәре Мәҙинәгә яҡынлаша. Шул мәл йыһат хаҡында әйтә лә инде Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм). Сәхәбәләр уны хайран ҡалып тыңлайҙар һәм һорайҙар:



– О Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм)! Һеҙ хәлебеҙҙе күреп тораһығыҙ. Беҙ ҡылған йыһаттан да олораҡ йыһат булырмы икән?

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) былай тип яуап бирә:

*– Эйе! Хәҙер беҙ бәләкәй йыһаттан бөйөк йыһатҡа күсәбеҙ – нәфсебеҙ менән көрәшкә* (Суюти, Джамиус-Сәгир, II, 73).

Бында уйланырға урын бар: әгәр шул ҡәҙәр ауыр Табуҡ походын Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) «бәләкәй йыһат» тип атаған икән, ҡурҡынıслы Хөкөм көнөндә үҙҙәренең ғәмһеҙлеге арҡаһында «ҙур йыһатҡа» иғтибарһыҙ булғандарҙың Аллаһ хозурындағы хәле ниндәй булыр?

Аллаһу Тәғәлә **«Үҙенең нәфсеһен тәңре итеп табынғандарҙы күрҙеңме һин?»** (Фурҡан (Яҡшыны ямандан айырыусы Китап), 43) тигән һүҙҙәре менән, нәфсеһен илаһилаштырып, рухи наҙанлыҡ һаҙлығына батҡандарға, был көрәштә еңелгәндәргә күрһәтә. Ризалығын алырға ынтылып, бер Раббыбыҙға ихлас уҡталыуҙың асылы шунда: әхүәле рухиәбеҙҙе фани донъяның ялған боттарынан әрсәләү.

Аллаһ бойорһа, шундай мәл дә етер: һәр кем ихлас рәүештә түбәндәгеләрҙе әйтергә теләр:

Һинән килгән һәр бер нәмә – хозур:

Раузаларҙың ебәк япрағы ла, энәһе лә!

Киндер кәфен, ҡупшы кейемдәр...

Гонаһ язалары, мәрхәмәтең ләззәттәре...

Яҡуп пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) һүҙҙәрен әйтеүҙе ғәҙәткә индереүҙе лазым: *«Миңә күркәм сабырлыҡ ҡына ҡала!»*

Һәм утҡа ташланғас, Ибраһим пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) фәрештәләргә әйтә алған һүҙҙәрҙе ҡабатлау: *«Утты ялҡынландырыусы минең хәлемде белә! Ә һеҙҙән мин бер нәмә лә һорамайым!»*



## ҺЫҒЫМТА

Ғүмеребеҙ мәғәнәһе шунда: уның һуңында изге хәбәр алыуға лайыҡ булыу:

ارْجِعِي اِلٰى رَبِّكِ رَاضِيَةً مَرْضِيَّةً

**«Рабббың хозурына кил. Аллаһтан разый булған хәлдә һәм Аллаһ һинән разый булған хәлдә!»** *(Фәжер (Таң), 28).*

**Әй, Аллаһ! Беҙҙе шуға лайыҡлы ит! Үҙең риза булырҙай ғәмәлдәр ҡылып йәшәү бәхете бир, бүләк итеп бирелгән ғүмеребеҙҙе алъюҫыҡҡа үткәреүҙән, буштан-бушҡа сарыф итеүҙән әрсәлә!**

**Әмин!**





# Аллаһтың тәҡүәле ҡоло булыу



*Аллаһтың тәҡүәле ҡоло булыу – был донъяға Ислам күркәмлеген таратыу, йәмғиәттә, ғаиләлә һәм эштә Ислам ҡанундары буйынса йәшәү.*



# Аллаһтың тәкүәле ҡоло булыу

## ТОРМОШ ХИКМӘТЕ

Өс ай…

Был фатихалы айҙарҙың көн һәм төндәре – Раббыбыҙға яҡынайыу өсөн айырым мөмкинлек.

Аллаһу Тәғәлә ҡайһы бер айҙарҙы башҡаларына ҡарағанда хөрмәтлерәк иткән, ҡайһы бер айҙарҙы ҡолдары, ялбарып, Үҙенә яҡынайһын һәм Үҙенең сикһеҙ ризалығына ирешеп, ярлыҡауын алып, Гүзәл сифаттары кәүҙәләнешенә лайыҡ булһын өсөн, айырыуса бәрәкәтле төндәр менән биҙәгән…

Ул сағылыштарҙың тәүге шарты – ҡәлбеңдә бер Аллаһҡа ышаныс нығыныу. Икенсе шарты – бер Аллаһҡа төбәлгән ғибәҙәттәр.

Тормошта беҙгә бүләк ителгән хикмәттәр Аллаһтың гүзәл ҡоло булыу, камил ғибәҙәткә эйә булыу һәләтен бирә.

Хатта кешене иң юғары дәрәжәгә күтәргән пәйғәмбәрлек Аллаһу Тәғәләгә ғибәҙәткә нигеҙләнгән. Шулай булғас, мөьминдәр алдында торған иң ҙур бурыс –

## КҮРКӘМ ҒИБӘҘӘТ

«Аллаһтың күркәм ҡоло булыу» нимәне аңлата?

Тормошобоҙҙоң һәр өлкәһендә Исламдың гүзәллеген сағылдырыу ул. Сауҙа эштәреме, ғаилә тормошомо, кешеләр менән мөнәсәбәттәрме – Ислам ҡанундарына таянып эш итеү ғибәҙәттәребеҙҙе илһам менән, ихласлыҡ менән атҡарыу мөһим.

Хаҡ Тәғәләбеҙҙең күркәм ҡоло булыу юлдарын Ҡөрьәндәге Илаһи әмерҙәр асып бирә. (Исра )Төнгө йөрөү) сүрәһенең 22-40-



сы аяттарына мөрәжәғәт итһәк, беҙ Аллаһу Тәғәләнең Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йөҙөндә бөтә унының өммәтенә мөрәжәғәт итеүен, өгөт-нәсихәт биреүен күрәбеҙ. Уларҙың төп үҙенсәлеге шунда: бөтә Илаһи диндәрҙә лә уларҙың аналогтары бар. Кешелеккә ебәрелгән диндәрҙә социаль шарттар һәм йәмғиәт ҡоролошо менән бәйле айырым мәсьәләләрҙә айырмалар булыуы ихтимал, әммә был аяттарҙағы мөрәжәғәттәр бөтә диндәрҙә лә булған.

## ИЛАҺИ МӨРӘЖӘҒӘТ

Аллаһу Тәғәлә әмер бирә:

وَقَضٰى رَبُّكَ اَلَّا تَعْبُدُٓوا اِلَّٓا اِيَّاهُ وَبِالْوَالِدَيْنِ اِحْسَاناً اِمَّا
يَبْلُغَنَّ عِنْدَكَ الْكِبَرَ اَحَدُهُمَٓا اَوْ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُلْ
لَهُمَٓا اُفٍّ وَلَا تَنْهَرْهُمَا وَقُلْ لَهُمَا قَوْلاً كَرِيماً

**«Раббың бары тик үҙенә генә ғибәҙәт ҡылыуығыҙҙы, ата-әсәгеҙгә лә изгелекле булыуығыҙҙы ҡәтғи рәүештә бойорҙо. Уларҙың береһе йәки икеһе лә һеҙҙең янда ҡартайһа, уларға «Уф!», тип әйтмәгеҙ, уларға ҡыҫҡырмағыҙ; икеһенә лә яҡшы мөғәмәләлә булығыҙ»** *(Исра (Төнгө йөрөү), 23).*

***Был аятта тәүге талап шундай:***

Аллаһҡа ғына ғибәҙәт ҡылыу, барлыҡҡа килтерелгәндәрҙең береһенә лә ҡол булмау, ғибәҙәттәрҙе тик Аллаһҡа ғына ҡылыу, Уға ғына күндәм булыу, Унан ғына ғәфү үтенеү, сәждәләрҙе Уға ғына ҡылыу…

***Икенсе талап:***

Беҙҙең был донъяға килеүебеҙгә сәбәпсе булған ата-әсәгә яҡшы мөғәмәләлә булыу. Аллаһу Тәғәлә бойора:

**«Уларҙың береһе йәки икеһе лә һеҙҙең янда ҡартайһа, уларға «Уф!» тип тә әйтмәгеҙ».**



Олоғая килә кеше балалыҡ осорона ҡайта. Кәр бөтә. Тән көсөн юғалтҡан кеүек, ваҡыт үтә килә аҡыл һәләте лә кәмей. Был осраҡта ата-әсәләр үҙҙәрен балаларса тотоп, «Уф!» тип әйтергә мәжбүр итеүҙәре ихтимал. Әммә Илаһи талаптың мәғәнәһе ап-асыҡ:

**«Уф!» тип тә әйтмәгеҙ!»**

## ӨС БӘДДОҒА

Ҡәғб бин Удра (разыйаллаһу ғәнһү) былай һөйләй:

Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) беҙгә минбәргә яҡыныраҡ ултырырға ҡушты, һәм беҙ уға ҡаршы ултырҙыҡ. Ул бер баҫҡысҡа күтәрелде һәм «Әмин!» -тип әйтте. Йәнә бер баҫҡысҡа күтәрелде һәм йәнә «Әмин!»- тине. Өсөнсө баҫҡысҡа күтәрелгәс тә Ул «Әмин!»- тине.

Ул минбәрҙән төшкәс, беҙ былай тип һораныҡ:

– О Рәсүлуллаһ! Бөгөн Беҙ Һинән элек бер ҡасан да ишетмәгәнде ишеттек.

Быға Ул шулай тип яуап бирҙе:

*– Мин минбәрҙә саҡта, Ябраил килде. Мин тәүге баҫҡыста саҡта, ул миңә былай тине:*

***– Фатихалы Рамаҙан етеп, ярлыҡау алмаған шәфҡәттән йыраҡ булһын!***

*Мин: «Әмин!» - тинем.*

*Икенсе баҫҡысҡа күтәрелгәс, ул әйтте:*

***– Һинең исемеңде ишетеп, Һиңә салауат әйтмәгән шәфҡәттән йыраҡ булһын!***

*Мин: «Әмин!» - тинем.*

*Аҙаҡ, мин өсөнсө баҫҡысҡа менгәс, Ул шулай тине:*



***– Ата-әсәһе, йәки уларҙың берәйһе ҡартайып, Йәннәткә лайыҡ була алмағандар шәфҡәттән йыраҡ булһын!***

*Һәм мин әйттем: «Әмин!» (Хаким, Мустадрак, IV, 170).*

Аллаһтан Ябраил алып килгән был күркәм хәҙистә өс өгөт-нәсихәт бар.

## ӨС ӨГӨТ-НӘСИХӘТ

Беренсеһе – Илаһи шәфҡәт, бәрәкәт һәм ярлыҡау тулы фатихалы Рамаҙан айын күркәм итеп үткәрә белеү.

Икенсеһе – Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡиммәтен яҡшы аңлау. Пәйғәмбәребеҙ – Аллаһ Илсеһе өммәтенә Аллаһу Тәғәләнең бөйөк шәфҡәте.  Ул – берҙән-бер үрнәк, «усватун хәсәнә»…

Кеше менән ниндәй генә мөшкиләләр килеп тыумаһын йәки ул ниндәй генә уңышҡа ирешмәһен, шундайыраҡ хәлдәр Пәйғәмбәребеҙ менән дә булған. Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) – өммәтенә бик шәфҡәтле һәм мәрхәмәтле.

Беҙ уға бурыслы. Һәм шуларҙың иң ҙуры, һис шикһеҙ, – бөтә йөрәктән әйтелгән салауаттар…

Был күркәм хәҙистең өсөнсө өгөт-нәсихәте – ҡартайған ата-әсәләребеҙгә мөнәсәбәтебеҙ. Шарты – уларға хеҙмәт итеү һәм күндәмлек. Әммә ата-әсәләргә күндәмлек Аллаһҡа буйһоноуыбыҙға кәртә булып тора икән, был осраҡта ул кәрәкмәй, сөнки беҙҙең өсөн иң мөһиме – Аллаһҡа күндәмлегебеҙ…

Әммә Аллаһ Раббыһына буйһонмаған ата-әсәгә лә яҡшы мөғәмәләлә булырға бойора. Аллаһу Тәғәлә ата-әсәгә яҡшы мөнәсәбәттең асылын шулай аңлата:

**«Миһырбанлыҡ һәм түбәнселек менән улар алдында (күңел) ҡанаттарыңды йәй ҙә әйт: «Раббым! Сабый сағымдан алып улар мине нисек яратып үҫтергән булһа, Һин дә уларға шулай мәрхәмәтле бул»** *(Исра (Төнгө йөрөү), 24).*



Йәғни, олоғайған ата-әсә хаҡында хәстәрлек күреү, тоғролоҡ бурысын үтәп, доғала булыу лазым. Шул рәүешле улар Аллаһтың шәфҡәтенә һәм ризалығына ирешер.

Фани донъяла йәшәүселәр ике мәлгә айырата иғтибарлы булырға тейеш:

А. Олоғайған ата-әсәгә тейешенсә илтифатлы, ихтирамлы булыу.
Б. Күркәм һәм тәҡүәле быуын тәрбиәләүҙә тырышлыҡ күрһәтеү.

Үҙ ғаиләһен ҡорорға ниәтләгән йәш кеше ошо мөһим бурыстарҙы үтәргә тейеш. Иртәме-һуңмы уға ла бит ҡартлыҡ килә.

## ЙӘШЛЕК ҺӘМ МАТУРЛЫҠТЫҢ ВАҠЫТЫ ҠЫҪҠА

Аллаһу Тәғәлә ғүмер этаптары тураһында һөйләй. Кеше ғүмерен Ул ҡыҫҡаса шулай тасуирлай:

**«Берәүһенә оҙон ғүмер бирә ҡалһаҡ, Беҙ уны бөкрәйтеп бөтөрөрбөҙ. Шул турала уйлап ҡарамайҙармы?»** *(Йәсин, 68)*

Кеше донъяға ярҙамға мохтаж булып тыуа, ата-әсәләренең хәстәрлеге һәм мөхәббәте ярҙамында аяҡҡа баҫа. Бында ата-әсәнең роле ҙур, тимәк уларға күркәм ғәмәлдәр ҡылып йәшәү лазым.

Йәшлегендә кешегә Аллаһ көс һәм энергия бирә. Аҙаҡ Ул Үҙе бар ҡылғандарҙы һәм уларҙың көсөн һәм энергияһын үҙгәртә. Тора-бара төп-төҙ арҡа бөгөлә, тәндәге ҡайһы бер механизмдар көсөн юғалтҡан кеүек, аҡыл кимәле лә кәмей, түҙеп тороусанлыҡ та түбәнәйә. Аллаһ даимән был хәҡиҡәткә ҡайтып һорай: «Уйлап ҡарай алмайһығыҙмы ни? Һеҙ ҡайҙа бараһығыҙ?»

## ТӘҮБӘЛӘР – ШӘФҠӘТ ҠАПҠАЛАРЫ

Барған юлыбыҙҙың асылын төшөнөп, Аллаһтың тәҡүәле ҡоло булыу лазым. Был турала Раббыбыҙ әйтә:



**«Раббығыҙ һеҙҙең күңелегеҙҙә нимәләр барын бик яҡшы белеп тора. Һеҙ изгелекле булһағыҙ, шуны белегеҙ: Аллаһ, яманлыктан ваз кисеп, тәүбәгә йүнәлгәндәрҙе айырыуса ярлыҡаясаҡ»** *(Исра (Төнгө йөрөү), 25).*

Ҡәлбебеҙҙә ни барын Аллаһ Тәғәлә яҡшыраҡ белә. Ул Үҙенең ҡолдарына **«муйын тамырынан да яҡын»** тороуы хаҡында әйтә. *(Ҡаф, 16)*. Үҙе әйтеүенсә, **«Аллаһ кеше һәм уның ҡәлбе араһында»** *(Әнфәл (Табыш малы), 24)*.

Аллаһ тойғоларыбыҙҙы беҙҙән дә яҡшыраҡ белә, әммә даимән шәфҡәт ҡапҡаларын аса һәм ҡотолоу юлын күрһәтә; гонаһтарға арҡа биреп, тәүбәгә килеүебеҙҙе теләй.

Һүҙҙә генә булған тәүбәләрҙән фәтүә әҙ. Тәүбәләр гонаһтарҙан ситләшеүҙән башлана, йәғни уларҙы ҡабул итмәүҙән. Ихлас тәүбәләр «тәүбәтү-н-насуха» - шәфҡәт һәм Йәннәт ҡапҡаларының берҙән-бер асҡысы.

Шуныһы мөһим: Аллаһ, беҙ тәүбә ҡылғанда, шайтандан алданмауыбыҙҙы теләй:

**«…Шуны белеп тороғоҙ: Аллаһ әйткән һүҙ, һис шикһеҙ, тормошҡа ашасаҡ. Зинһар, һаҡ булығыҙ, донъя тормошона алданмағыҙ, ул бер алдаусы ғына. Һәм хәтәр ялғансы шайтан (Аллаһ барыбер һеҙҙе ғәфү итәсәк, тип) аҙҙырмаһын»** *(Лоҡман, 33)*.

Йәғни, ҙур үкенес тулы тәүбәләребеҙ һүҙҙә генә түгел, ҡәлбебеҙҙә лә булырға тейеш.

Йәнә Илаһи бер мөрәжәғәт.

## ЙӘМҒИӘТ АЛДЫНДАҒЫ БУРЫСЫБЫҘ

Изге аят әмер бирә:

**«Туғандарыңа, мохтаждарға, юлсыға үҙ хаҡтарын бир…»** *(Исра (Төнгө йөрөү), 26).*



Тимәк, тәүге нәүбәттә туғандарыбыҙ тураһында хәстәрлек күрергә тейешбеҙ. Уларҙан килә – мохтаждарға, унан һуң – юлсыларға, бигерәк тә ауыр хәлдә ҡалғандарға.

Күреүебеҙсә, үҙебеҙҙән тыш Аллаһу Тәғәлә беҙҙе башҡалар өсөн дә яуаплы иткән. Ул беҙгә файҙаланып торор өсөн мөлкәт биргән. Ҡулыбыҙҙағы мөлкәттең һәммәһе – Аллаһтыҡы. Ҡол – казначей, үҙенә тапшырылған мөлкәт өсөн яуаплы. Тимәк, барыһы менән дә тәьмин ителгән ҡол мохтаж ҡолдоң бағыусыһы. Ул фәҡирҙәр өсөн яуаплы, һәм уларҙың мохтажлығына битараф ҡала алмай. Тик Аллаһу Тәғәлә әйтә: **«Мәғәнәһеҙгә исраф ҡылма!»** *(Исра (Төнгө йөрөү), 26)*

Йәғни Ул шулай ти:

«Милкең ҡуртымға бирелгән икән, зиннәткә күмелеп йәшәү кәрәкмәй. Фәҡирҙәргә, йәберләнгәндәргә, мохтаждарға ҡара. Уларға ҡарап нәсихәт ал».

Ә исраф ҡылыусылар тураһында Ул былай ти:

**«Малын әрәм-шәрәм итеүселәр – шайтандың ҡәрҙәштәре. Шайтан иһә Раббыға шөкөр итмәүсе зат»** *(Исра (Төнгө йөрөү), 27).*

Был осраҡта нимә планка булырға тейеш? «Үҙ байлығым – үҙемә,» - тип йәшәгән һәм байлығын үҙе теләгәнсә тотонған байҙар бар йәмғиәттә. «Бер тапҡыр йәшәйбеҙ», - тиҙәр улар һәм булғанын иҫәп-хисапһыҙ тотоналар, нәфселәре алдауына эйәрәләр.

Әммә был осраҡта пәйғәмбәрҙәр һәм сәхәбәләр үрнәгенән сығып эш итергә тейешбеҙ.

Аллаһу Тәғәлә ебәргән пәйғәмбәрҙәр араһында матди йәһәттән ауырлыҡ кисергәндәр ҙә, ҙур байлыҡҡа эйәргәндәр ҙә булған. Әммә бай пәйғәмбәрҙәр ҡәлбен аҡса янсығына әйләндермәгән, күңелдәрен байлыҡҡа бәйләмәгән. Улар Аллаһ биргәнде Уның ризалығын алырҙай юлдарға тотонған, милектәренең ҡоло булмаған.

Ғосманлылар миҫалына килһәк, улар тәүге өс быуат буйы шул йүнәлештә барған, Аллаһ биргән байлыҡты дөрөҫ файҙалана



алған, һәм Ул уларҙы өс быуатҡа 24 миллион квадрат километрлыҡ территорияға хаким иткән.

Аллаһ ҡоло булыу һәм бөтә байлыҡтарҙың хәҡиҡи Хужаһы кем булыуын аңлау мөһим. Шайтандың партнеры булмаҫ өсөн, тырышлыҡ һалыу лазым. Шайтан менән партнерлыҡ – Йәннәт юлында иң ҙур кәртә. Шул кәртәгә абынып туҡтау – ҙур ҡаза, әлбиттә!

## ЙӨРӘККӘ ШАТЛЫҠ БИРЕҮСЕҺҮҘҘӘР

Милкебеҙ ҙә, беҙ үҙебеҙ ҙә Аллаһтыҡы. Шул сәбәпле беҙ милкебеҙ һәм гүзәл халәтебеҙ менән өлөшһөҙ ҡалғандарҙың йөрәген яуларға тейешбеҙ. Был турала Аллаһу Тәғәлә шулай ти:

**«Үҙең дә Аллаһтан ниғмәт һорап ялбарған саҡта (хәйер бирә алмау сәбәпле ҡыйынһынып) мохтаждарҙан боролһаң, һис юғында уларға күңелдәре рәнйемәҫлек һүҙҙәр әйт»** *(Исра (Төнгө йөрөү), 28).*

Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йәберләнгәндәр, яңғыҙҙар, бәхетһеҙҙәр килгән, ниндәйҙер әйбер йәки саҙаҡа өмөт иткән. Ҡайһы саҡ Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бирер нәмәһе булмаған. Ул бит үҙе лә йыш ҡына ас ултырған. Шул саҡта Ул, бирер нәмәһе булмағанға уңайһыҙланыуын йәшерер өсөн, йөҙөн әҙерәк ситкә борған. Шуға күрә Аллаһу Тәғәлә шундай өгөт-нәсихәт биргә:

*«Һис юғында уларға күңелдәре рәнйемәҫлек һүҙҙәр әйт».*

Йәғни: «Йөҙөңдө борма, ярҙам ит!» Шулай итеп, Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), матди мөмкинлектәре булмаған хәлдә лә, йылмайыуын, шәфҡәт тулы һүҙҙәрен бүләк иткән.

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәр ваҡыт, һәр осраҡта халыҡты тынысландырыусы, ризалатыусы, ҡәнәғәтлек биреүсе кеше була. Мәҫәлән, Хандаҡ һуғышында мосолмандар ауыр һынауҙарға дусар була. «Аллаһтан ярҙам килмәҫме икән ни?» - тигән шик тә тыуа ҡайһы бер йөрәктәрҙә. Шул мәлдә Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйтә:



*«Хәҡиҡи тормош – мәңгелек тормош».*

Ҙур еңеү килгәс, Мәккә яуланғас та Ул шул халәттә була. Мәккәгә Ул дөйәгә сәждә хәлендә ултырған килеш инә, үҙен еңеүсе итеп тотмай.

Тирә-йүндәгеләргә ул йәнә шулай ти:

*«Хәҡиҡи тормош – мәңгелек тормош».*

Фани донъя уңыштары һәм файҙалары тиҙ үтеүсән. Күпме генә еңеү булмаһын, улар Аллаһ ярҙамы менән яуланған. Бәс, шулай булғас, ҡол даимән Раббыһынан ярҙам һорарға һәм милке, һүҙе, ғәмәлдәре менән изгелек эшләргә, баҫалҡы, яҡты йөҙлө булырға тейеш.

**Ул Исламдың нурлы йөҙөн тирә-йүндәгеләргә күрһәтергә, яҡтылығы менән ылыҡтырырға һәм ярҙам ҡулы һуҙырға тейеш.**

Бөгөнгө емерелгән ғаиләләр, урам тәрбиәһенә ташланған, наркотиктарҙан һәләк булған, фәхешлек, әхлаҡһыҙлыҡ өйөрмәһенә эләккәндәр быуыны өсөн беҙ яуаплы түгелме ни?!

Молла Джами бик күркәм әйткән:

*«Бер йәнде ҡыуандыр – был ҙур хажың булһын».*

Ҡәғбә – был донъяла инсан төҙөгән, Илаһи серҙәр сағылыш тапҡан урын.

Ә инсан йөрәге – Аллаһ яралтҡан, Илаһи ҡөҙрәт, Илаһи серҙәр сағылыш тапҡан урын. Шуға күрә иң ҙур ғибәҙәт – йөрәктәрҙе яулау. Ә иң ҙур һәләкәт – күңелде ҡырыу.

Мәүләнә Руми әйткән:

*«Бәлзәм бул, әммә энә булма!»*

## ҺАРАНЛЫҠ ТА, ИСРАФ ТА ЮҠ

Бәлзәм булыуҙа тәүге аҙым – бүлешә белеү. Үҙебеҙҙәге ғилемме, милекме йәки алсаҡ йөҙмө – нимәбеҙ бар, шулар менән



тирә-йүндәгеләргә шифа таратыу лазым. Бының өсөн иң күркәм юл – һаранлыҡтан һәм исрафтан ситләшеү. Аллаһу Тәғәлә әйтә:

**«Ҡулыңды үҙ муйыныңа бәйләмә (һаран булма); ҡулдарыңды йәйеп тә ебәрмә (артығын йомартланма ла). Ахыр ҙа (һаран тип) һиңә асыуланырҙар, (малыңды туҙҙырып) һин меҫкен хәлдә ҡалырһың»** *(Исра (Төнгө йөрөү), 29)* .

Үҙең өсөн генә йәшәү тыйыла. Беҙ тирә-йүндәгеләрҙән азат була алмайбыҙ, шуға күрә ҡомһоҙлоҡ та, исраф та яраған эш түгел. Исраф – үҙең өсөн сарыф итеү, ә һаранлыҡ – үҙең өсөн туплау. Ике осраҡта ла йәмғиәткә файҙа, башҡалар тураһында хәстәрлек күреү, альтруизм юҡ. Был сифаттар – кешеләге эгоислыҡ күренеше. Аллаһу Тәғәлә беҙҙең эгоист булыуыбыҙҙы түгел, башҡалар хаҡында ҡайғыртыусан булыуыбыҙҙы теләй. Бәс, шулай булғас, исрафтан да, һаранлыҡтан да һаҡланайыҡ, даимән хәйриә эштәре менән шөғөлләнәйек. Хәйриә эштәренең үлсәме ниндәй? Аллаһу Тәғәлә уны шулай асып бирә:

**«…Йәнә һинән саҙаҡаның нисек бирелергә тейешлеге тураһында ла һорарҙар. Һин әйт: «Ихтыяжыңдан артҡанын бир», - тип»** *(Баҡара, 219).*

## АЙЫРЫМ ИКЕ ҺЫНАУ

Ныҡлы тигеҙлек һаҡлау лазым. Мәсьәләнең иҡтисади яғына килгәндә, Аллаһу Тәғәләнең өгөт-нәсихәте бар:

**«Раббың теләгән ҡолона ризыҡты мул бирер, теләмәгәненә кәметер. Хаҡтыр, ул кешеләрҙең нимә ҡылғанынан хәбәрҙар, барыһын да күреп тора»** *(Исра (Төнгө йөрөү), 30)*.

Был ике хәл дә: байлыҡ та, фәҡирлек тә – һынау. Шуныһы билдәһеҙ: улар әҙәмде Йәннәт юламсыһы итәме, әллә, Аллаһ һаҡлаһын, Йәһәннәм юламсыһымы?! Был ике осраҡта кеше үҙен нисек тотор: Аллаһтың ризалығын алып, ғибәҙәттәрҙә булырмы, әллә гонаһҡа батырмы?



Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өйөндә һыуҙан башҡа нәмә булмаған ваҡыттар ҙа булған. Ҡайһы саҡ ғәнимәт малы килгән, һәм Ул Мәккә һәм Мәҙинәлә иң бай кешегә әүерелгән. Ике осраҡта ла Ул фани донъя байлыҡтарына әһәмиәт бирмәгән, ә Аллаһ юлында нисек сарыф итергә кәрәк булһа, шулай сарыф иткән.

Байлыҡ – уңыш мәсьәләһе. Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә уны кемгә теләй, шуға бирә, кемде унан мәхрүм итергә теләй, шунан ала. Уға эйә булыу – һынау, унан мәхрүм булыу – ул да һынау. Ике осраҡта ла Аллаһ ҡоло шөкөр итергә тейеш, ә үҙ өлөшөн алғас, исраф ҡылмаҫҡа, рәхмәтле булырға.

Ике халәттә лә Аллаһ ҡолоноң Раббыһы менән ҡәнәғәт булыуы мөһим, өлөшөн алғас, исраф ҡылмайынса, рәхмәтле булып, хәйриә эштәренә тотоноуы. Өлөшһөҙ ҡалған сүрәттә, түбәндәге аяттың серенә төшөнөү кәрәк: **«Түҙем булғандарҙан (Аллаһтың әжере була, тип) һөйөнсө ал!»** *(Баҡара, 155)* һәм әҙәпле итеп түҙемлек һынауын үтеү.

Изге аятта әйтелә:

**«Ул Көндө мал да, улдар ҙа файҙа килтермәс. Әммә ләкин Аллаһҡа саф күңел менән инанғандар бәхетле булыр»** *(Шүғәрә (Шағирҙар), 88-89).*

Милек тә, байлыҡ та, вариҫтар ҙа бында ҡаласаҡ, тимәк бөтә тормошоңдо шуларға бәйләү – үҙеңде һәләкәткә дусар итеү ул.

## МАТДИӘТ ХАҠЫНДА ХАФАЛАР ҺӘМ ЕНӘЙӘТТӘР

Беҙ Исламға ҡәҙәр осорҙо «яһилиәт осоро» тибеҙ һәм хаҡлы рәүештә был осор кешеләренең ғәмәлдәренә асыуыбыҙ килә, сөнки улар, фәҡирлектән ҡурҡып һәм башҡа сәбәптәр арҡаһында, үҙ балаларын үлтергән. Аллаһ балаларға ҡарата енәйәт эшләүҙе тыя. Ул бойора:



**«Фәҡир ҡалыуҙан ҡурҡып, балаларығыҙҙы үлтермәгеҙ. Беҙ уларға ла, һеҙҙең үҙегеҙгә лә ризыҡ бирәсәкбеҙ. Уларҙы үлтереү, хаҡтыр, ҙур гонаһ»** *(Исра (Төнгө йөрөү, 31).*

Бынан тыш Аллаһу Тәғәлә **«…тереләй ергә күмелгән ҡыҙ баланан: ни сәбәпле һине шулай ҡылдылар, тип һорар ваҡыт еткәс …»** *(Тәкүир (Төрөп ҡуйыу), 8-9)*, йәғни балаларға ҡарата ҡылынған енәйәттәр өсөн Әхирәттә яуап тоторға кәрәк буласағын да иҫкәртә.

Ә хәҙерге заман тураһында ни әйтербеҙ?

Яһилиәт заманында ҡыҙ балаларҙы тереләй ергә күмгәндәр. Бөгөн миллиондарса бала әсә ҡарынында уҡ үлтерелә. Улар яҡты донъяны ла күреп өлгөрмәй… Әсәһенең күҙ алдында ҡул-аяҡтары, башы өҙөп алына. Ә әсә фани донъяла тыныс йәшәү өсөн, уны ҡорбан итә. Кем белә, бөгөн ҡорбан булған шул бала иртәгә уның тормошонда таянысы булыр ине... Аборт енәйәттәре менән йәнәш һуғыштар барған урындарҙа бысраҡ ниәттәр хаҡына күпме бала ҡырыла...

Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, беҙ йәнә яһилиәт осорона тәгәрәп төштөк.

Былар хаҡында уйланып, үҙ хәлебеҙҙе бизмәнгә һалып ҡарарға тейешбеҙ: Аллаһтың күркәм ҡоломо беҙ, әллә юҡмы? Беҙҙең ниндәй хаталарыбыҙ әлеге мәлдә донъя кисергән фәжиғәгә үҙ өлөшөн индергән? Йәмғиәттәге тыныслыҡ һәм именлек өсөн ғибәҙәттәребеҙ ниндәй булырға тейеш? Үҙ әхүәле рухиәбеҙгә хисаплама яһайыҡ та, бөтә Ислам донъяһы өсөн ғибәҙәттә булайыҡ. Бәрәкәтле таң алдынан Ватаныбыҙ, халҡыбыҙ өсөн күп доға ҡылайыҡ.

**Аллаһ Ватаныбыҙ ҡояшын байытмаһын. Илдәр һәм бер ғәйепһеҙ әҙәмдәр зыян күргәнсе үк, шәфкәт болоттары менән һуғыш ялҡындарын һүндерһен. Беҙ күргән фатихалы өс ай хаҡына был донъяға тыныслыҡ бирһен. Кешелеккә файҙа килтерерҙәй, миһырбанлыҡ һәм игелек таратырҙай ҡолдары итһен беҙҙе!**

**Әмин!**



4-СЕ БҮЛЕК

Холоҡ



# Күркәм холоҡ



*Кеше тәбиғәте менән сағыу шәхестәргә һоҡланыусан һәм уларға эйәреүсән. Быуаттарҙан-быуатҡа халыҡтың дингә инанысы, Ислам ҡиммәттәре тәҡүә салих заттарҙың күркәм сифаттары арҡаһында һаҡланып килгән. Аллаһ Тәғәлә уларҙы ҡаҡшамаҫ иман ныҡлығы һәм иҫ киткес гүзәл әхлағы өсөн яратҡан, уларға ҡарата мөхәббәтте мөьминдәрҙең бик күп быуындары ҡәлбенә һалған.*



# Күркәм холоҡ

## КЕШЕ НАМЫҪЫ

Аллаһу Тәғәлә Ерҙә хәлифә итеп яралтҡан кеше, үҙенең бөйөк тәғәйенләнешенә лайыҡлы булһын өсөн, күркәм холоҡҡа, иң гүзәл сифаттарға эйә булырға тейеш, юғиһә нәфсеһе уны иң түбән кимәлгә төшөрөүе ихтимал.

Фани донъяның аҙҙырғыс, ымһындырғыс өйөрмәләренә эләгеп, һәләкәткә тарымаҫ өсөн, мәңгелек тормош таңында ояныу хоҡуғын алыу өсөн, мөьмингә ғүмер буйы үҙ әхлағын камиллаштырыу өҫтөндә эшләү лазым. Был юлда уңышҡа ирешкән тәҡүә салих заттар үҙен дә, тирә-йүндәгеләрҙе лә ҡотҡара…

## КҮРКӘМ ХОЛОҠ БАР ДОНЪЯНЫ ҺОҠЛАНДЫРА

Кешелек һәм бөтә ғаләм күркәм холоҡло, эске тойғолары һиҙгер булған тәҡүәле мәғрифәт эйәләренә һәр саҡ мохтаж. Бар ҡылынғандан алып, Ер ҙә, Күктәр ҙә һәм кешелек тә Аллаһу Тәғәләнең шундай һайлам заттарына һөйөү менән тартыла, уларҙың йәшәү рәүешенә һәм шәхесендә иреп юғалыуға ынтыла.

Әҙәм тәбиғәте менән көслө шәхестәргә һоҡлана, уларға эйәрергә ынтыла. Оҡшарға тырышыу – кеше характерына хас булған төп сифаттарҙың береһе. Шул арҡала бала туған телен өйрәнә, аҙаҡ ата-әсәһенең, башҡа яҡындарының, үҙе йәшәгән йәмғиәттең йоғонтоһо арҡаһында шәхесе формалаша.

Әҙәм үҙе оҡшарға тырышҡан шәхестәрҙең ыңғай һәм кире яҡтарын ала. Христиан ғаиләһендә тыуған бала мосолмандар араһында үҫһә, тәрбиәләнһә, ғәҙәттә мосолмандар әхлағын, тәртибен ала. Һәм киреһенсә, әгәр Ислам динен тотҡан ата-әсәнән



тыуған бала христиандар ғаиләһендә үҫһә, христиан дини әһеле булып китеүе бик мөмкин.

Тимәк, тирә-яҡ мөхит йоғонтоһонда кеше шәхес булараҡ йә яҡшы яҡҡа, йә яман яҡҡа туҡтауһыҙ үҙгәрә.

## ҺӘР ПӘЙҒӘМБӘР – КАМИЛ ХОЛОҠ ҮРНӘГЕ

Хәҡиҡәт юлын эҙләп табыу юлында һәр кемдең күркәм үрнәге булһын өсөн, Аллаһу Тәғәлә камил сифаттарға эйә булған пәйғәмбәрҙәрен ебәргән. Һуңғы Илаһи Китап – Изге Ҡөрьән пәйғәмбәрҙәрҙең һәм илселәрҙең һуңғыһы – Мөхәммәт Мостафа (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡәлбенә төшөрөлә. Киләһе аят шул турала һөйләй:

**«Ул (Ҡөрьән), һис ялғанһыҙ, Ғаләмдәрҙең хужаһы Раббынан индерелде. Уның менән бергә имен рух (Ябраил фәрештә) инде. (Аллаһтың ҡолдарын) киҫәтеүсе (өгөтсө) булһын тип, һинең күңелеңә Ҡөрьән индерелде. Ғәрәпсә асыҡ итеп индерелде»** *(Шуғәрә (Шағирҙар), 192-195).*

## КҮРКӘМ ХОЛОҠ – БӘХЕТ СЫҒАНАҒЫ

Изге Ҡөрьән төшөрөлә башлағас, Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) холҡо һәм ғәмәлдәре менән Илаһи Китаптың тере кәүҙәләнешенә әйләнә. Һуңғы Пәйғәмбәрҙең гүзәл холҡона һоҡланып, оло йөрәкле сәхәбәләр Ислам әхлағына эйә була.

Кешегә хас булған ябай ғына ижтимағы тәртип ҡағиҙәләрен дә белмәгән кешеләр, иманға килеп һәм Аллаһ Илсеһенең (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) рухи тәрбиәһен алып, быға саҡлы күрелмәгән юғары әхлаҡи үрҙәргә күтәрелә. Шул сәбәпле

- Намыҫлы сәхәбәләр осорон «сәғәҙәт осоро» тип йөрөтәләр;

- Ул осор кешеләре Аллаһты танып белгән тәҡүә салих заттарға әүерелә;



- Ғаләмдә һәм кешелә йәшеренгән серҙәр хаҡында тәрән уйланыуҙар осоро ул;

- Аллаһу Тәғәләне һәм Уның яратҡан Илсеһен танып белеү осоро;

- Был осор кешеләре рухи мәғрифәткә эйә йәмғиәткә әүерелә.

Оло йөрәкле сәхәбәләр әхүәле рухиәләрен нәфсегә күндәмлектән әрсәләй һәм ҡәлебтәренә Тәүхид инанысын (Бер Аллаһҡа ышаныу) урынлаштыра. Һәр заман үә һәр ерҙә, йәндәрен фиҙа ҡылып, бөтә милектәрен түгеп, Илаһи ризалыҡҡа ирешеү юлдарын эҙләй. Ҡайһы берәүҙәр Ислам динен таратыу ниәте менән алыҫ-алыҫтарға – Ҡытай, Урта Азияға ҡәҙәр барып етә.

Хәҡиҡи иманды бөтә кешелеккә таратыу ынтылышы, йөрәктәрен солғап алған шәфҡәт, миһырбанлыҡ тойғоһо был юлдағы ауырлыҡтарҙы, яфаларҙы еңеләйтә. Сәхәбәләр Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләгә хеҙмәттән айырыуса ләззәт таба. Аллаһ ризалығы өсөн Уның юлында үҙ-үҙҙәрен аямауҙары, фиҙакәрлектәре – Ислам тарихының иң күркәм биттәре.

Ҡайһы саҡ сәхәбәләр, ышаныслы кешенән Аллаһ Илсеһененең (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхих хәҙисен яҙып алып, үҙ халҡына еткереү маҡсатында, айҙар буйы юлда була. Дини ғилем йыйыуға улар шул ҡәҙәр талапсан ҡарай, хәҙис алынырға тейешле кешенең атын буш торба менән саҡырып алдауын күргәс, уны әхлаҡи йәһәттән түбән һанап, хәҙисен алмай ҡайтып китәләр.

Тотанаҡлылыҡ сәхәбәләрҙең тәбиғи сифатына әйләнә, улар артығын көҫәмәй, мал-мөлкәт йыйыу әүәҫлеге, зиннәттә йәшәүгә ынтылыш уларға ят була.

Ислам дәүләтенең сиктәре Ирак һәм Фәләстингә барып етһәлә, мөьминдәрҙең матди талаптары элекке кимәлдә ҡала. Бихисап байлыҡтар ҡаҙнаға ағыла, әммә мосолмандар элеккесә ябай тормош көтә.

Юғары намыҫлы сәхәбәләр шулай итеп сәғәҙәт осоро халҡына әйләнә. Үҙен Аллаһ диненә хеҙмәт итеүгә бағышлаған һәр әҙәмдең



Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләренең күркәм сифаттарын үҙенә өлгө итеп алыуы зарур.

## ЙӨРӘКТӘР БИГЕН АСЫУСЫ АСҠЫС

Бер заман Мусғаб бин Үмәйр, Әсғәт бин Зурарҙы (раҙыйаллаһу ғәнһүмә) эйәртеп, Бану Әбд әл-Әшхәл һәм Бану зәфәр ырыуҙары йәшәгән төбәккә килә. Ул саҡта Әбд әл-Әшхәл ырыуының башлыҡтары әле Ислам ҡабул итмәгән Сағд бин Муғаз һәм Үсәйд бин Ходайр була. Мусғаб бин Үмәйрҙең уларҙың йорттары янында Исламға саҡырыуын ишеткәс, Сағд Үсәйдкә шулай ти:

– Нимә көтөп тораһың? Үҙ ихтыяры булмаған беҙҙең көсһөҙ халыҡты алдарға килгән анау икәүҙе ҡыуып ебәр!

Тегеһе Мусғаб бин Үмәйр һәм Әсғәт бин Зурар янына китә, уларҙы әшәке һүҙҙәр менән әрләп, алдарына һөңгөһө менән килеп баҫа:

– Иҫән ҡалғығыҙ килһә, табанығыҙҙы ялтыратығыҙ!

Мусғаб (раҙыйаллаһу ғәнһү), йылмайып, уға былай тип тәҡдим итә:

– Бәлки, яныбыҙға ултырырһың, һиңә әйтер һүҙебеҙ бар. Һине аҡыллы, зирәк кеше булараҡ беләбеҙ. Әгәр беҙ һөйләгәндәр һиңә оҡшаһа – һин уны ҡабул итерһең, әгәр оҡшамаһа – үҙ фекереңдә ҡалырһың.

Бер аҙ уйланып торғас, Үсәйд былай ти:

– Һин хаҡ һүҙ һөйләйһең.- Шунан һөңгөһөн ергә ҡаҙап, яндарына килеп ултыра һәм тыңлай башлай.

Мусғаб аңлатҡан Илаһи хәҡиҡәт йәменә күмелеп, ул Исламды ҡабул итә һәм тыныс күңел менән Сағд янына килә һәм әйтә:

– Мин уларҙы тыңланым, әммә ғәйеп тағырлыҡ бер нәмә лә ишетмәнем.

Сағд, был хәлгә йәне көйөп, Мусғаб янына үҙе сыға һәм, асыулы күҙҙәрен йылтыратып, ҡылысын ҡынынан яртылаш һурып ала.



Мусғаб (разыйаллаһу ғәнһү) уны ла алсаҡ йөҙ менән ҡаршылай һәм борсолмауын һорай. Аҙаҡ йомшаҡ һәм тыныс рәүештә гүзәл Илаһи хәҡиҡәттәр хаҡында һөйләй.

Сағд та, бынан алда Хаҡ Тәғәләбеҙ тураһындағы хәҡиҡәтте хайран ҡалып тыңлаған Үсәйд һымаҡ, Ислам ҡабул итә.

Был Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тәрбиәһен алған, кешелек морале кодексына алтын һүҙҙәр менән **«Һине һәләк итергә килгән һинең аша ҡабат терелһен!»** һүҙҙәрен яҙған оло йөрәкле сәхәбәләрҙең камил әхлағына бер генә миҫал.

## ШӘФҠӘТЛЕ БУЛЫУЫ, ҒӘФҮ ИТӘ БЕЛЕҮЕ МЕНӘН ӨҪТӨН

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) үлем яҙаһына лайыҡлы бик күп енәйәтселәрҙе ғәфү итә. Хатта ағаһы Хәмзәне (разыйаллаһу ғәнһү) үлтергән Вәхшиҙе лә ярлыҡай. Күңелен биләп алған оло мәрхәмәт һәм шәфҡәт асыуға урын ҡалдырмай. Уның саф шишмә һыуылай рухиәте менән осрашып, бик күп аҙашҡан бәндәләр күңелендәге дошманлыҡ, уҫаллыҡ ялҡындары һүнеп, улар урынында хуш еҫле гөлбаҡсалар пәйҙә була.

«Тешеңде күрһәтмәһәң – боғаҙлайҙар» принцибы буйынса йәшәгән кешеләр урынына алыш ваҡытындағы һуңғы һулышында иптәше хаҡына аҡтыҡ тамсы һыуҙан баш тартҡан эскерһеҙ, фиҙакәр мөьминдәр быуыны барлыҡҡа килә.

## УНЫҢ ӨҪТӨНЛӨГӨН ДОШМАНДАРЫ ЛА ТАНЫЙ

Кешелекте бығаса күрелмәгән рухи үрҙәргә күтәргән Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Ҡиәмәткә ҡәҙәр Раббыбыҙға табан атлаған тәҡүә салих заттар авангардында барасаҡ.

XX быуат уртаһында Голландияның Лахей ҡалаһында үткән христиан динен тотҡан ғалимдарҙың һәм аҡыл эйәләренең ҡоролтайында кешелек тарихында юғары урын биләгән йөҙ шәхес



билдәләнә. Пәйғәмбәребеҙ Мөхәммәт Мостафаның (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) иң гүзәл әхлаҡҡа, моралгә эйә кеше булыуын асыҡлайҙар.

Юҡҡа ғынамы ни сәхәбәләр Хаҡ Тәғәләбеҙ тарафынан кешелеккә иң күркәм үрнәк (усватун-хәсәнә), иң гүзәл әхлаҡ эйәһе булған Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) янында, ҡәлбтәре менән иман һөкланыуын тойоп, Исламды ҡабул итә. Ҡан дошмандары ла уны «алдаҡсы» йәки «йәберләүсе» тип атай алмай, ни ҡәҙәр генә бысраҡ яғырға тырышмаһындар, ғәйеп итерлек нимә таба алмайҙар.

### КҮРКӘМ ХОЛОҠЛОҒА БЫСРАҠ ЯҒЫУ МӨМКИН ТҮГЕЛ

628 йылда Византия императоры Гераклиус, фарсыларҙы еңеп ҡайтып килгәндә, изге Иерусалим ҡалаһында туҡтай. Шул ваҡыт уға Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Ислам ҡабул итергә саҡырып яҙған хатын тапшыралар.

Бындай «әҙәпһеҙлек» уның асыуын ҡабарта. Әммә ҡыҙыҡһыныу императорҙың асыуын баҫа, һәм ул, яңы дингә саҡырыусы тураһында күберәк белер өсөн, Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) берәй ватандашын саҡырырға ҡуша.

Һижрәттең алтынысы йылы бара, мосолмандар ҡөрәйштәр (Мәккә мөшриктәре) менән ваҡытлы килешеү төҙөй. Был ваҡытта Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) иң яман дошманы Әбү Суфьян Мәккә сауҙагәрҙәре етәксеһе рәүешендә Сүриәлә була. Гераклиус кешеләре уларҙы таба һәм хакимына алып килә.

Аҡһөйәктәре менән уратып алынған хаким ғәрәптәрҙе ҡаршы ала һәм тылмасты саҡырырға бойора. Тылмас императорҙың һорауҙарын тәржемә итә башлай:

– Үҙен пәйғәмбәр тигән кешегә кем сығышы буйынса яҡынырак?

Әбү Суфьян яуап бирә:



– Мин яҡыныраҡ!

Быға ҡаршы Гераклиус былай тип бойора:

– Уның үҙен дә, юлдаштарын да миңә яҡыныраҡ килтерегеҙ! Мин һөйләшкәндә, улар ҙа эргәлә булһын! Шунан тылмасҡа ҡарап дауам итә:

– Әйт, мин теге әҙәм тураһында уға һорауҙар бирәсәкмен. Әгәр ул ялған һөйләй башлаһа, «Ул алдай!» - тип әйтһендәр.

Әбү Суфьян, аҙаҡ үҙе әйтеүенсә, дуҫтарының фаш итеүенән ҡурҡмаһа, Мөхәммәтте (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мотлаҡ яманлар ине.

Император һорауҙар бирә башлай:

– Үҙен пәйғәмбәр тип раҫлаған кешенең сығышы ниндәй?

– Ул затлы нәҫелдән.

– Һеҙҙең арала шундай мөрәжәғәттәр менән сығыш яһаусылар булдымы?

– Юҡ, ундай кешеләр булманы.

– Нәҫлендә хакимдар булдымы?

– Юҡ, булманы.

– Уның артынан юғары ҡатлам кешеләре барамы, әллә түбән ҡатламдармы?

– Түбән ҡатламдар.

– Уға эйәреүселәр артамы, әллә кәмейме?

– Туҡтауһыҙ арта.

– Уға эйәргәндәр араһында, тәүҙә динде ҡабул итеп, аҙаҡ тәүбәләренә килеп китеүселәр булдымы?

– Юҡ, булманы.

– Быға са уның ялған һөйләгәне булдымы?

– Юҡ.



– Биргән вәғәҙәһен боҙғаны булдымы?

– Юҡ, ундай хәл булманы. Ул бер ҡасан да антын боҙмай. Әммә әлеге мәлдә беҙ унын менән солох төҙөнөк, был юлы үҙен нисек тотор инде, белмәйбеҙ. (Әбү Суфьян был турала шулай ти: «Мин шунан да ныҡыраҡ бысраҡ яға алманым»).

– Һеҙ уға ҡаршы һуғышҡанығыҙ булдымы?

– Эйе.

– Был һуғыштар нисек тамамланды?

– Ҡайһы саҡ ул еңде, ҡайһы саҡ беҙ.

– Яҡшы. Ә нимәгә саҡыра ул?

– Ул шулай ти: «Бер Аллаһҡа ғына ғибәҙәт ҡылығыҙ һәм Уға тиңдәш ҡылмағыҙ! Ата-бабаларығыҙ ғибәҙәт ҡылған боттарҙан баш тартығыҙ!» һәм намаҙ ҡылырға, намыҫлы, ғәҙел һәм әҙәпле булырға, туғанлыҡты өҙмәҫкә өндәй.

Һорашыуҙар бөткәс, Гераклиус тылмасҡа әйтә:

– Әйт һин уға:

Мин ул кешенең сығышы тураһында һораным, һин уның затлы нәҫелдән булыуын әйттең. Тап шулай – пәйғәмбәрҙәр затлы нәҫелдән.

«Мин – пәйғәмбәр», тип раҫлаусылар арағыҙҙа булдымы?» - тип һораным, һин «юҡ» тинең. Әгәр ундайҙар булһа, ул шуға эйәрә, тип уйлар инем.

Уның ата-бабаһы араһында хакимдар булыуы хаҡында һораным. Һин «юҡ» тинең. Әгәр ундай кеше булһа, хакимлыҡты кире ҡайтарырға тырыша, тиер инем.

**«Пәйғәмбәрлегенә ҡәҙәр ялған һөйләнеме?» - тип һораным, һин «юҡ» тинең. Мин шуны яҡшы беләм: кешеләрҙе алдамаусы, Аллаһ хаҡында ла алдамаясаҡ!**



«Уға юғары ҡатламдар эйәрәме, әллә фәҡирҙәрме?» - тип һораным. Һин түбән ҡатламдар эйәреүе тураһында әйттең. Тап шундай кешеләр пәйғәмбәрҙәрҙе башлап яҡлап сыға.

Мин һинән уға эйәреүселәрҙең артыуы хаҡында һораным. Был һорауға ла ыңғай яуап алдым. Һәр бер хәҡиҡи диндең үҙенсәлеге шунда: саҡырыу таралып бөткәнгә ҡәҙәр, уға эйәреүселәр ҙә арта.

Мин тәүҙә динде ҡабул итеп, аҙаҡ уға арҡа биргәндәр хаҡында һораным. Һин ундайҙар «юҡ» тинең. Хәҡиҡи иман ҡәлбеңә тулһа, ул унда нығына.

«Биргән вәғәҙәһен боҙған осраҡтар булдымы?» - тип һораным. Һин «юҡ» тинең. Бөтә пәйғәмбәрҙәр ҙә әйткән һүҙенә тоғро.

Мин уның нимәгә саҡырыуы хаҡында һораным. Һин бер Аллаһҡа ғына ғибәҙәт ҡылырға, Уға тиңдәш ҡылмаҫҡа һәм намаҙ уҡырға, намыҫлы, ғәҙел, әҙәпле булырға, туғанлыҡты өҙмәҫкә өндәүе хаҡында әйттең.

**Әгәр әйткәндәрең хаҡ икән, был кеше оҙаҡламай мин әле баҫып торған ерҙә лә хакимлыҡ итә башлаясаҡ. Был пәйғәмбәрҙең киләсәге хаҡында ишеткәйнем, тик ул һеҙҙең халыҡтан булыр тип һис уйламағайным.**

**Уға барып етә алыуыма ышанһам, уны күрер өсөн бөтә ауырлыҡтар аша үтер инем. Әгәр янында булһам, мин уның аяҡ табандарын йыуыр инем.**

## ИМАНҒА КИЛЕҮ СӘБӘПТӘРЕ

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Илаһи нур менән балҡыған фатихалы йөҙөн күргән бик күп кешеләр был камил шәхескә хас һоҡланғыс сифаттар йоғонтоһонда шунда уҡ Хаҡ Тәғәләбеҙҙең хәҡиҡи динен ҡабул иткәндәр.

Абдуллаһ бин Сәләм, йәһүд ғалимы, Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Мәҙинәгә килеүен көткәндә, уның тураһында күп һораша, ә инде үҙен күргәс, былай ти:



– Бындай йөҙ алдай алмай!

Әбү Рамстың улы әйтә:

– Миңә изге күңелле Пәйғәмбәребеҙҙе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) күрһәттеләр. Мин, унан ағылған илаһи нурҙы күргәс, әйттем: «Был күркәм кеше – Аллаһтың Пәйғәмбәре һәм Уның Хәҡиҡи Илсеһе».

Тышҡы ҡиәфәтенең һоҡланғыс күркәмлеге, һиҙгер күңеле, рухи мәғрифәт тулы әхлаҡи юғарылығы, Уның Аллаһ Илсеһе булыуына дәлил булып, күҙгә бәрелеп тора һәм башҡа дәлилдәр ҙә талап ителмәй.

## КЕШЕЛЕКТЕҢ ЮЛ КҮРҺӘТЕҮСЕ ЙОНДОҘО

Мәүләнә Румиҙың шундай күркәм һүҙҙәре бар: *«Тәнемдә йәнем бар икән, мин – Изге Ҡөрьән ҡоло, мин – Мөхәммәт һуҡмағындағы туҙан…*

*Минең турала башҡа һүҙ һөйләһәләр, уларҙың буш хәбәренә ышанмағыҙ…»*

Донъя тарихында кешелектең Хәҡиҡәт юлында юл күрһәтеүсе булған Мөхәммәт Мостафаның (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тормошо һымаҡ шул ҡәҙәр тулы, шул ҡәҙәр ентекле өйрәнелгән бер генә кеше лә юҡ.

## ИЛАҺИ ТӘРБИӘ АЛҒАН КҮРКӘМ ХОЛОҠ ЭЙӘҺЕ

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тормошо Ҡиәмәткә ҡәҙәр бөтә киләсәк быуындар өсөн иң яҡшы үрнәк булып торасаҡ. Хаҡ Тәғәләбеҙ былай тип белдерҙе:

**«Һин, әлбиттә, юғары-саф әхлаҡҡа эйә кеше»** *(Ҡәләм (Нун), 4).*

Илсеһен (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) яралтҡан, тәрбиәләгән, күркәм әхлаҡ биргән Раббыбыҙ тап Мөхәммәт Мостафа (сал-



ләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәммәбеҙгә үрнәк һәм остаз булыуы тураһында хәбәр итә:

**«Хаҡтыр, Әхирәт көнөндә Аллаһ менән ҡауышыуға ышанғандар өсөн һәм Аллаһты күп зекер иткәндәр өсөн Пәйғәмбәрҙә үрнәк сифаттар бар»** *(Әхзәб (Төркөмдәр), 21).*

Ул шул ҡәҙәр һоҡланғыс үрнәк, Уға оҡшарға тырышып, өлгө итеп алғандар үҙҙәре лә башҡаларға үрнәк була башлай.

Ғәҙәттә кешеләр намыҫлы, юғары әхлаҡлы һәм маҡсатлы кешеләргә тартыла, улар һымаҡ булырға ынтыла. Ислам тарихында быға миҫалдар күп.

## НАСАР ХОЛОҠЛОЛАРҘЫҢ НАСАР ЙОҒОНТОҺО

Ғаббасидтар нәҫеле идара иткән осорҙа баш ҡалаға – Багдадҡа – ғәләмәт ҙур дәүләттең төрлө мөйөштәренән байлыҡ ағыла.

Зиннәткә күмелеп йәшәүселәр, айырыуса хакимдарға яҡын торған юғары ҡатлам араһында, артҡандан-арта. Баш вәзир Хәсән бин Сәхл һәм Мәғмүн Хәлифә ҡыҙының ун туғыҙ көнгә һуҙылған хәтәр бай туйы ише оят килтерерлек ваҡиғалар күбәйә. Хакимдар ҡаҙна аҡсаларын күңел асыуға, уйын-көлкө ойоштороуға тотона. Дәүләт ҡаҙнаһының байлығы хакимлыҡ итеүселәрҙең аҡылын юя, фани донъя байлығы ҡолдарына әүерелдерә.

Кешелек тарихынан күреүебеҙсә, насар холоҡло, көсһөҙ кешеләрҙең йәмғиәткә йоғонтоһо арҡаһында, әхлаҡи тәртиптәр емерелә. Халыҡ күңелендә бындайҙар бер яҡты иҫтәлек тә, бер яҡты эҙ ҙә ҡалдырмай.

## САФ, КӨСЛӨ РУХИӘТЛЕЛӘРҘЕҢ ЙОҒОНТОҺО

Әммә шул осорҙа Багдадта Абдуллаһ бин Мөбәрәк, Суфьян Сәүри, Фудайл бин Ийад, Джүнәйд Багдади, Маруф Ҡархи, Бишр Хафи кеүек халыҡты иманға саҡырған, йәндәрҙе Ҡөрьән хәҡиҡәте һәм Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Сөннәһе менән яҡтыртҡан Аллаһтың тәҡүәле заһиттары ла йәшәй.



Кәйеф-сафа, зиннәтле тормоштан ләззәт тапҡандарҙан айырмалы рәүештә был тәҡүә салих заттар Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә диненә хеҙмәт итеүҙән йәм таба, үҙҙәренең күркәм холҡо, изге ғәмәлдәре һәм рухи сафлығы менән айырылып тора. Фани донъяның бер ниндәй байлыҡтары, өҫтөнлөктәре уларҙы һайлаған изге юлынан тайпылдыра алмай.

Ер байлыҡтарын көҫәүселәр океаны өйрөлмәгенә эләккәндәр өсөн улар ҡотолоу, именлек бүләк иткән утрауға әйләнә. Хакимдар һәм улар тирәһендәге юғары ҡатламдар кешеләрҙең тәндәренә баш булһа, Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары иманлылар йәне төйәк тапҡан рухиәт һарайҙары тәхеттәрендә ултыра.

Уларҙың фани донъя рәхәтлектәренән йөҙ сөйөрөүе, дин юлындағы ихласлығы мосолмандарҙы ғына түгел, башҡа дин әһелдәрен дә үҙенә йәлеп итә.

Харун Рәшит, Ғаббасидтар династияһының бер хәлифәһе, Ракка ҡалаһында байлыҡҡа, зиннәткә күмелеп йәшәй. Бер заман ҡалала тәҡүәле Абдуллаһ бин Мөбәрәк килеүе хаҡында хәбәр тарала. Ҙур ҡунаҡты ҡаршы алыр өсөн, бөтә халыҡ ҡала ҡапҡалары янына уҡтала. Бушап ҡалған ҡалала хәлифә тең бер үҙе тиерлек тороп ҡала.

Харун Рәшиттең бер ялсы ҡатыны, балкондан ҡайҙалыр ашыҡҡан халыҡты күреп, былай тип һорай: «Нимә булды? Был ни хәл?»

«Хөрәсәндән ғалим килгән – Абдуллаһ бин Мөбәрәк. Беҙ уны ҡаршылайбыҙ», - тип яуап бирә кешеләр.

Ялсы ҡатын, хайран ҡалып, былай ти:

«Был – хәҡиҡи хакимлыҡ, Харун Хәлифә хакимлығы түгел! Һаҡсылар ҡыуаламаһа, халыҡ Харунды күрергә ашығып йыйылмай».



## ҺЫҒЫМТА...

Кеше тәбиғәте менән сағыу шәхестәргә һоҡланыусан һәм уларға эйәреүсән. Быуаттарҙан-быуатҡа халыҡтың дингә инаныусы, Ислам ҡиммәттәре тәҡүә салих заттарҙың күркәм сифаттары арҡаһында һаҡланып килгән. Аллаһ Тәғәлә уларҙы ҡаҡшамаҫ иман ныҡлығы һәм иҫ киткес гүзәл әхлағы өсөн яратҡан, уларға ҡарата мөхәббәтте мөьминдәрҙең бик күп быуындары ҡәлбенә һалған:

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَيَجْعَلُ لَهُمُ الرَّحْمٰنُ وُداًّ

**«Иман килтереп, изгелектәр ҡылғандарҙың күңелендә мәрхәмәтле Аллаһ (бер-береһен) яратыу хисе уятасаҡ»** *(Мәрйәм, 96).*

**Әй, Аллаһ! Икһеҙ-сикһеҙ Илаһи мөхәббәт офоҡтарына яратҡан Илсең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) юлы буйлап тайпылмай атлауға лайыҡлы тәҡүәләрҙән ҡыл беҙҙе!**

**Әмин!**



Холоҡ



# Яҡты күңелле кеше



*Яҡты күңелле кеше ерҙәге һәр әҙәм ҡәлбен һәм бар тирә-йүнде яҡтыртҡан ҡояш кеүек. Бихисап күк есемдәре төнгө күк йөҙөндә ҡояш үҙе офоҡ артында саҡта ла уның нурҙарын сағылдыра. Күпме бөйөк хаким ғәмәлдәре менән кешеләр хәтерендә яҡты эҙ ҡалдырмай тарихҡа киткән, һәм тарих төпкөлдәренән күпме яҡты күңелле кешенең һоҡланғыс әҫәрҙәре рухиәт нурҙары менән донъябыҙҙы яҡтырта.*



# Яҡты күңелле кеше

## АЛЛАҺ ЙОРТО

Әҙәм балаһының бөтә гүзәл сифаттары рухиәтенән. Аҡыл ниндәй миҡдарҙа әхүәле рухиәнде яҡшырта, файҙаһы ла уның шул ҡәҙәр. Әҙәм йәне – Аллаһ йорто, һәм ул һәр даим Уның ҡарашы аҫтында. Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары йәне тап-таҙа көҙгөләр ише, уларҙа Хаҡ Тәғәләбеҙҙең иҫәпһеҙ-хисапһыҙ Ҡөҙрәте һәм Күркәмлеге сағыла. Тәҡүәләрҙең өнһөҙ ҡарашы ла йәндәргә шифа…

## ӨНҺӨҘ ВӘҒӘЗ

Хәлифә булып һайланған оло йөрәкле Усман (раҙыйаллаһу ғәнһү), мөьминдәргә тәүге вәғәзен һөйләр өсөн, минбәргә күтәрелә. Әммә киләһе намаҙ башланғансы, ул бер һүҙ ҙә әйтә алмай.

Был хәлдең хәҡиҡи асылын Мәүләнә Йәләлетдин Руми асып һала:

*«Хәлифә вазифаһына һайланған Усман, халыҡҡа мөрәжәғәт итер өсөн, шунда уҡ минбәргә сыға.*

*Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) минбәренең өс баҫҡысы була. Оло йөрәкле Әбү Бәкер ғәҙәттә минбәрҙең икенсе баҫҡысына ултыра, ә Ғүмәр (раҙыйаллаһу ғәнһүмә) – өсөнсөһөнә. Усман иһә өсөнсө баҫҡысҡа күтәрелә һәм минбәрҙең өҫтөнә ултыра.*

*Усмандың баҫалҡылығы һәм иман юғарылығы билдәле булмаған әҙәпһеҙ әҙәм былай тип ҡысҡыра: «Элекке ике хәлифә Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) урынына ултырманы! Дәрәжәң түбәнерәк була тороп, ниңә һин ике хәлифәнән бейегерәк ултырҙың?»*



*Оло йөрәкле Усман былай тип яуап бирә: «Әгәр мин өсөнсө баҫҡысҡа ултырһам, намыҫ эйәһе Ғүмәргә оҡшарға тырыша, тип әйтерҙәр ине; әгәр мин икенсе баҫҡысҡа ултырһам, оло йөрәкле Әбү Бәкергә оҡшарға тырыша, тиерҙәр ине. Минбәрҙең иң өҫтө – Аллаһ Илсеһенең, Бөйөк Мостафаның (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) урыны. Был осраҡта мине бөтә Пәйғәмбәрҙәр башлығы менән сағыштырыу берәүҙең дә уйына килмәйәсәк».*

*Аҙаҡ Усман ултырған да, өйлә намаҙы еткәнсе өнһөҙ ҡалған...*

*Берәү ҙә мәсетте ташлап сығып китмәгән һәм берәү ҙә, өнһөҙ ҡалып, рухи мәғрифәт донъяһына сумған хәлифәгә: «Вәғәзеңде башла инде!» - тип әйтмәгән.*

*Рухи мәғрифәт эйәләре лә, ябай мөьминдәр ҙә әлеге мәлдең ғәҙәттән тыш мөһабәтлеген тойған. Мәсет ысын мәғәнәһендә Илаһи нурға ҡойонған.*

*Рухи мәғрифәт эйәләре ул нурҙы ап-асыҡ күргән, ә ябай халыҡ ул нурҙың йылыһын тойған».*

Нәсихәтле ваҡиға шуны күрһәтә: тәҡүә заһиттарҙың өнһөҙ генә эргәлә булыуы ла, динде тик китаптарҙан ғына өйрәнгән һәм тормошо буш сүллеккә оҡшағандарҙан айырмалы рәүештә, тирә-йүндәгеләргә ыңғай йоғонто яһай.

Бәс, шулай булғас, рухиәтебеҙҙе байытыу мәсьәләһе – иң төп мәсьәлә!

## ӘГӘР КҮҢЕЛЕҢ ЯҠТЫ ИКӘН

Һин күңел инсаны икән - бөтә күңелдәргә нур таратыусы ҡояшһың. Был донъялағы гүзәл ваҡиға, хәҡиҡәттәр Илаһи мәғрифәт тулы ҡәлбтәр сағылышынан нурланып пәйҙә булыр.

Рухың яҡты икән, ул бөтә ғаләмде ҡосорға, микрокиҫәксәләрҙән алып йыһандағы ғәләмәт күк есемдәре хәрәкәтенә тиклем бихисап серҙәрҙе асырға һәләтле.



Әхүәле рухиәң яҡты икән, һин Раббыбыҙға ғибәҙәттән үҙенә бер ләззәт табасаҡһың.

Һин күңел инсаны икән, һин – бөтә ғаләмдәрҙең асылы һәм үҙәге.

Әхүәле рухиәңә Илаһи нур тулһа, уның камиллығы һәм йәме тулыһынса асылыр; йәнһеҙ предметтарға ҡәҙәр бар тирә-йүн үҙгәрә башлар... Ябай таш, һинең янында булған өсөн генә, ҡиммәтле гәүһәргә әүерелер. Ябай ҡағыҙ бите, һинең рухи тойғоларыңды үҙенә алып, баһалап бөтөргөһөҙ ҡулъяҙмаға әүерелер.

Мимар Синан, Ҡарахисари, Хафиз Осман һәм башҡа оҫталар әҫәрҙәренең тиңе булмаған күркәм сағыулығы ҡәлбтәренең Илаһи мөхәббәт менән нурланыуында.

## ХӘҠИҠИ ХАКИМЛЫҠ

Әхүәле рухиәләре Илаһи мөхәббәт менән нурланған хакимдарҙың хакимлығын ябай солтан һәм императорҙар власы менән сағыштырырлыҡ түгел. Күңел инсаны ерҙәге һәр әҙәм ҡәлбен һәм бар тирә-йүнде яҡтыртҡан ҡояш кеүек. Бихисап күк есемдәре төнгө күк йөҙөндә ҡояш үҙе офоҡ артында саҡта ла уның нурҙарын сағылдыра.

Күпме бөйөк хаким ғәмәлдәре менән кешеләр хәтерендә яҡты эҙ ҡалдырмай тарихҡа киткән, һәм тарих төпкөлдәренән күпме яҡты күңелле кешенең һоҡланғыс әҫәрҙәре рухиәт нурҙары менән донъябыҙҙы яҡтырта.

Солтан Сәлим Хан (хакимлығы - 1512-1520) – быға күркәм үрнәк. Уның ҡәлбе иман менән тулы була, ҡулы ҡылыс һабын ҡыҫып тота, ә ҡылысы ҡында булһа, ҡулына ҡәләм ала. Яу яланындағы һәр бер еңеүендә шиғри күңеленең нескәлеге һәм тәрәнлеге сағыла. Ул үҙен һәр саҡ «хадим» (ялсы) тип атай, «хаким» тип әйтмәй.

1517 йылдың 20 февралендә Ҡаһирәләге Мәлик Муайд мәсетендәге йома вәғәзендә имам уны ике изге ҡаланың (Мәккә һәм



Мәҙинәнең) хакимы – **«Хакимуль-Харамейниш-Шәрифәйн»** тип атай.

Солтан ҡысҡырып ебәрә: «Юҡ, юҡ! Мин – **«Хадимуль-Харамайниш-Шәрифәйн»** (ике изге ҡаланың – Мәккә һәм Мәҙинәнең) ялсыһы ғына.

Аҙаҡ, аяҡ аҫтындағы келәмде бөкләп ҡуйып, ҡаҡ ерҙә сәждәгә китә һәм, Хаҡ Тәғәләгә шөкөр итеп, доға ҡыла.

Иҫ киткес еңеүҙәр яулап, ул Ғосман хәлифәлеге баш ҡалаһына тәрән тулҡынланыу менән ҡайта, сөнки намыҫы алдында һәр саҡ хисаплама ҡылыу халәтендә була. Еңеүселәрҙе көткән бай тантананан баш тартып, ул былай ти:

«Мин Истамбулға эңер төшкәс кенә инәм. Бөтәһе лә өйҙәренә таралһын, урамдар бушап ҡалһын. Көслө алҡыштар, халыҡтың һоҡланыулы иғтибары һәм еңеү фанфаралары, мин-минлегебеҙҙе уятып, беҙҙе күктән ергә ҡолатмаһын».

Солтан Сәлим Хан нәфсеһенә бер тапҡыр ҙа фани донъя мәнфәғәттәре менән күҙен томаларға ирек бирмәй, ғүмере буйы тура юлдан ышаныслы атлай.

Атаһы ла – тәҡүәле Баязит Хан I Солтан – шундай уҡ сифаттарға эйә булған күңел инсаны була.

## СӨЛӘЙМӘНИӘ МӘСЕТЕ - РУХИ МӘҒРИФӘТ ЕМЕШЕ

Баязит II Вәли Солтан (идаралығы - 1481-1512) – бөйөк тәҡүә, рухи мәғрифәт эйәһе. Ул төҙөткән биналар бөгөн дә бөтә донъяны һоҡландыра, күңелгә тыныслыҡ бирә. Төрлө хәйриә учреждениелары (ярлылар һәм уҡыусылар өсөн ашханалар, бушлай ризыҡ һәм һыу таратыу нөктәләре, хәстәханалар, асарбаҡтар төйәге һ.б.) төҙөү менән бер рәттән, ул ислам фәндәре һәм мәҙәниәтен үҫтереүгә, таратыуға ла ҙур иғтибар бирә. Уның идаралығы осоронда ғосманлылар цивилизацияһына нигеҙ һалына. Италияның данлыҡлы архитекторы һәм рәссамы Леонардо да Винчи Баязит II Вәлигә Ис-



тамбулдың мәсеттәрен һәм башҡа биналарын проектлауҙы үҙенә тапшырыуҙы һорап мөрәжәғәт итә. Шул ҡәҙәр атаҡлы төҙөүсенең тәҡдиме вәзирҙәрҙе нык шатландыра. Әммә хәлдәрҙең асылын тәрән аңлай белгән Баязит Хан II унын тәҡдимен кире ҡаға:

«Әгәр беҙ ул тәҡдимде ҡабул итһәк, дәүләтебеҙҙә христиан ғибәҙәтханалары стилен һәм рухын ҡабатлаған архитектура барлыҡҡа киләсәк. Был осраҡта ислам архитектураһы формалашмаясаҡ, үҙенә генә хас үҙенсәлектәргә эйә була алмаясаҡ!»

Ҡәлбе хәҡиҡәт нуры менән яҡтырған мосолмандың дөрөҫ ҡарары был. Баязит Хан II идаралығы осоронда ислам дәүләтенең территорияһы 24 000 000 квадрат километрға барып етә, ә ислам сәнғәте юғары кимәлгә күтәрелә. Дәүләт хакимдарының шундай рухи инанысы арҡаһында, ислам цивилизацияһының бөйөк ҡомартҡылары архитектураһында, айырым алғанда Сөләймәниә мәсетендә, Ислам рухиәте сағылыш таба.

Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) - ҡәлбтәре Илаһи мөхәббәт менән тулы булғандарға даимән юл күрһәтеүсе. Бәйән итеүҙәренсә, Ҡануни Сөләймән Хан Солтан (идаралығы - 1520-1566) Сөләймәниә мәсетен төҙөргә ҡарар иткәс, төшөндә Аллаһ Илсеһен (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) күрә. Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мәсет төҙәлөргә тейешле урынды күрһәтә, мәсеттең тышҡы, эске күренеше ниндәй булырға тейешлеге хаҡында һөйләй һәм михраб, минбәр һәм көрси ҡайҙа булырға тейешлеге тураһында әйтә.

Ҡануни Солтан түбәнселекле ихтирам һәм күҙ йәштәре менән Хаҡ Тәғәләгә рәхмәтен еткерә һәм Аллаһ Илсеһенә (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) салауаттар уҡый.

Иртә менән солтан төшөндә Истамбулдың Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) күрһәткән урынына юл тота, үҙе менән хәлифәлектең баш архитекторы Мимар Синанды ла саҡыра. Икеһе лә тейешле урынға барып еткәс, солтан бында мәсет төҙәләсәген иғлан итә. Мимар Синан, шул ҡарарҙы ғына көтөп торғандай, Ҡануни Солтанға былай ти:



«Әй хакимым! Ошо урында беҙ мәсет төҙөрбөҙ, ул шундай-шундай буласаҡ; ә михраб, минбәр һәм көрсиҙе ошонда урынлаштырырбыҙ!» - Һәм ул Ҡануни Солтан төшөндә Аллаһ Илсеһенән (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ишеткән күрһәтмәләрҙе һүҙмә-һүҙ ҡабатлай.

Ҡануни, йылмайып, Синанға ҡарай ҙа ҡысҡырып ебәрә:

«Әй баш архитектор! Күрәм: һиңә лә хәбәр килгән!»

Мимар Синан, уңайһыҙланып башын эйә лә, ихтирам менән былай ти:

«Әй солтаным! Мин эргәгеҙҙә, һеҙҙең артта тора инем бит!»

Ҡәлбе тағы ла нығыраҡ Илаһи мөхәббәт һәм һоҡланыу менән солғап алынған Ҡануни Солтан шунда уҡ әмер бирә: «Кисекмәҫтән мәсет төҙөй башлағыҙ!»

Раббыһына һөйөү менән уҡталған рухи мәғрифәт тулы ҡәлбтәрҙең илһамы һәм уларҙан ағылған Илаһи нур мөһабәт был ғибәҙәтханаға күсә. Рухи мәғрифәт тулы йөрәктәр илһам сығанағына, донъя архитектураһының һоҡланғыс ҡомартҡыһын төҙөүгә этәргес була. Шағир Яхъя Кемал һүҙҙәре менән әйтһәк:

Бихисап йән Йәннәткә юл тапһын өсөн,<br>Бында күк ҡабағы асыла...

## БАҪАЛҠЫЛЫҠ КҮҢЕЛ КҮҘЕН ҮҪТЕРӘ

Сөләймәниә мәсете – Илаһи һөйөүгә лайыҡ булған, баҫалҡы йөрәге оло хөрмәт һәм тетрәнеү менән даимән Аллаһты зекер иткән бөйөк оҫтаның хеҙмәт емеше. Мимар Синан төҙөгән мәсет стенаһында уның исемен мәңгеләштергән иҫтәлекле таҡташ тороуы берәүҙе лә аптыратмаҫ ине, ләкин ул юҡ һәм был уның ифрат баҫалҡы кеше булыуы хаҡында һөйләй. Сөләймәниә ғибәҙәтхана комплексындағы Мимар Синан ҡәбере өҫтөндәге бәләкәй генә кәшәнәһе лә, әйтерһең дә, оҫтаның бөйөк әҫәре аҫтындағы автографы.



Ҡыҙғаныҫҡа ҡаршы, иман юлындағылар Мимар Синан рухи юғарылығына күтәрелмәй тороп, Сөләймәниә мәсетенә торошло мәшһүр биналар төҙөү хыялда ғына ҡаласаҡ. Беҙ йыш ҡына ата-бабаларыбыҙҙан ҡалған рухи байлыҡҡа, ислам мәҙәниәте ҡомартҡыларына, шул уҡ бөйөк Мимар Синан иҫтәлегенә илтифатһыҙ мөғәмәлә менән осрашабыҙ. Ислам цивилизацияһы мираҫына битараф мөнәсәбәт арҡаһында юғалтҡандарыбыҙҙы кире ҡайтарыу мөмкин түгел. Халыҡ юҡҡа ғына әйтмәгән бит: «Басраның емерелеүенә күпме генә ҡайғырһаң да, файҙа булмаясаҡ». Сөләймәниә һымаҡ ҡомартҡылар иҫкереп емерелә икән, уларҙы тергеҙеү өсөн яңы Мимар Синандар кәрәк буласаҡ.

Сөләймәниәнең ҡиммәтен рухи серҙәр төбөнә төшә алғандар ғына аңлай ала. Иғтибарлап ҡарағыҙ һәм күрерһегеҙ: мосолман булмаған күпме турист бөгөн йөрәктәренә Сөләймәниә көмбәҙҙәренән ағылған рухи тыныслыҡ менән ләззәтләнер өсөн килә.

## КҮҢЕЛ КҮҘЕ

Мәүләнә Руми яҙа:

*«Маңлай күҙе күргән, ә күңел күҙе һуҡыр күпме кеше бар донъяла. Күңел күҙҙәре күргәндәр янында (тәне йоҡола булһа ла) йөҙҙәрсә басирәт (ғәмәлдәрҙең асылын күрергә һәләтле) күҙ уяу тора».*

*«Әгәр әхүәле рухиәң рухи нур менән яҡтырмаған икән, уянырға тырыш, Аллаһтан шул бәрәкәтте һора һәм, рухи мәғрифәткә эйә булыр өсөн, бөтә көсөңдө һал!»*

*«Әгәр күңелең уяу икән, бер нәмәнән дә ҡурҡма! Һинең күҙеңдәге ете ҡорған да юҡҡа сығыр һәм алты йүнәлештең алтыһы ла асыҡ булыр. Шуға ла Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән бит: «Күҙҙәрем йоҡлар, әммә күңелем уяу булыр!»*

*«Бел: маңлай күҙе ҡарашы – күңел күҙе ҡарашының сағылышы ғына! Күңел күҙе ҡайҙа ҡараһа, майлай күҙе лә шунда ҡарай, күңел күҙе нимә күрһә, маңлай күҙе лә шуны күрә».*



*«Наҙандарға был хәкикәтте танып белеү яҙмаған. Ҡәлебтәре рухи мәғрифәт менән тулы тәкүәле әүлиәләр генә ирешәбыға!»*

*«Эй, типтереп көн итеүсе! Үлем килер, һәм һин фани донъяны тоя алмаҫһың. Ҡәберҙә йылытыр өсөн, әхүәле рухиәңдә нур бармы?»*

*«Маңлай күҙеңде ер ҡаплағас, кәбереңде яктыртыр өсөн күңел күҙең нурлымы? Тәнең әхүәле рухиәһе үлгәс, үлмәҫ нурлы йәнең генә ҡалыр!»*

*«Йәнең үлемһеҙлек менән нурланһын өсөн, игелектәр генә ҡылыу аҙ, шулар аша Хаҡ Тәғәләбеҙ ризалығын алыу лазым. Быға ихлас ҡәлб менән генә лайыҡ булыу мөмкин. Раббыбыҙ әйтә:* ***«Әллә улар белмәйҙәрме, Аллаһу Тәғәләнең тәүбәне вә доғаны ҡабул иткәнлеген һәм саҙаҡаны ҡабул итеп алғанлығын бәндәләренән?»*** *(Тәүбә, 104).*

*«Саф ҡәлб кенә Раббыбыҙға игелектәрҙе алып барып еткерергә ҡадир. Рухи мәғрифәткә лайыҡ икәнһең, йәнең тирәләй тауаф ҡыл. Таштан ҡоролған Ҡәғбә – һинең йәнең символы».*

*«Күңел Ҡәғбәң фанилыҡтан ҡотолһон һәм гонаһтарҙан әрсәләнһен өсөн, Аллаһу Тәғәлә күҙгә күренеп торған Ҡәғбәне тауаф ҡылырға бойорған».*

## ИМАНДЫҢ ЕМЕШЕ

Ата-бабаларыбыҙҙың изге ғәмәлдәре һәм сәнғәт әҫәрҙәре – уларҙың ихлас иманы сағылышы. Ғосман хәлифәлегенең сәскә атыуын символлаштырған Сөләймәниә мәсете бөйөк төҙөүсе Мимар Синандың юғары тойғолары һәм рухиәте кәүҙәләнеше булып тора. Уны төҙөүҙә ҡулланылған һәр таш тәһәрәт йолаһы буйынса мотлаҡан йыуыла. Төҙөлөшкә материалдар ташыған хайуандарҙың хәленә ҙур иғтибар бирелә: уларҙы ваҡытында ашаталар, эсерәләр, ял итергә мөмкинлек бирәләр. Мәсет төҙөлөшө ваҡытында шундай әйтем барлыҡҡа килә:



«Сөләймәниә хужаһы – Сөләймән Солтан, төҙөлөш етәксеһе – Мимар Синан, ә төҙөлөш материалы – иман».

Ата-бабаларыбыҙҙың иман ихласлығы аҙым һайын күренә. Ҡануни Солтан Сөләймән Хан Сөләймәниә мәсетен асыу тантанаһында йәнә үҙенең күркәм әхлаҡи сифаттарын күрһәтеп иғлан итә:

«Был мәшһүр ғибәҙәтхананы Синан асһын. Уны төҙөүгә иң күп көстө ул түкте!»

Яуап итеп Синан хакимына шундай тәҡдимен белдерә:

«Солтаным! Каллиграф Шамсетдин Ҡарахисари, мәсет стеналарын яҙмалары менән биҙәр өсөн, күҙҙәрен ҡорбан итте. Шуға күрә был хөрмәтле эште уға тапшырығыҙ!»

Шулай итеп, каллиграф Ҡарахисари мәсетте асыу бәхетенә лайыҡ була.

Сөләймәниә мәсете – Ислам рухының кәүҙәләнеше, бында рухиәт әйтеп бөтөрмәҫлек мөкәммәл дәрәжәлә матдиәткә күсерелгән... Алыҫтан ул Аллаһу Тәғәләгә ҡулын һуҙып ялбарған кешене хәтерләтә. Ғибәҙәтхана архитектураһы комплексы рухи яҡтылыҡ менән һуғарылған. Бинаның бөтә элементтарында ла ғибәҙәт күндәмлеге атмосфераһы сағылыш тапҡан. Мәсет залдарындағы ярымҡараңғылыҡ мөьминде тәрән һоҡланыу хәлендә иҫ китерлек рухи ғаләмгә алып оса. Хатта мәсет янындағы ерҙә лә йәшерен рухани көс һиҙелә.

Исламдың мәшһүр сағылышы булған ғибәҙәтхана рухиәт серҙәре, биш йөҙ йыл эсендә бында килеп сәждәгә киткән йөҙҙәрсә мең мөьмин хаҡында өнһөҙ рәүештә һөйләгән тәкүәне хәтерләтә.

**Әй, Аллаһым! Ата-бабаларыбыҙ һымаҡ, мәшһүр ғибәҙәт йорттары төҙөүгә беҙҙе лә лайыҡлы ит, йөрәктәребеҙгә нурыңды тултырып бир! Һиңә ғибәҙәт өсөн тип, халҡыбыҙ ижад иткән мәсеттәрҙе Ҡиәмәткә ҡәҙәр һаҡла!**

**Әмин!**



Холоҡ



# Аҡыл һәм йөрәк гармонияһы



*Аҡыл – шиктәр сүмәләһе, ә йән – иман һәм ихласлыҡ хөкөм һөргән мәшһүр һарай. Мәүләнә Йәләлетдин Руми әйтә: «Океанды бер һыу тамсыһында күреү мөмкин, ә ҡояшты – нурҙа! Донъя ялтырауыҡтарына алданып, тулған айҙан да сағыу яҡтылыҡты күрмәгәндәргә ҡайғы!»*



# Аҡыл һәм йөрәк гармонияһы

## ТЫНЫСЛЫҠ АҺӘҢЛЕГЕ

Аллаһу Тәғәлә бөтә барлыҡҡа даимән тыныслыҡ аһәңлеге халәтендә йәшәү мөмкинлеген биргән. Миллиондарса йыл дауамында Аллаһ яралтҡан иҫәпһеҙ күп һәм ҡатмарлы йән эйәләренең киң ғаләмдә килешеп йәшәүе Раббыбыҙҙың ул тигеҙлекте ни ҡәҙәр филигранлы теүәллек һәм камил яраштырыу менән урынлаштырыуы тураһында һөйләй. Беҙҙең тирәләге һәр нәмә: үҫемлектәр һәм тупраҡ, ағастарҙың япраҡтары һәм ботаҡтары, сәскәләр һәм емештәр, аҡ һәм ҡара, көн һәм төн, ер һәм күктәр – бөтә ғаләм һоҡланғыс аһәңлелек хәлендәге Ҡөҙрәт ағыштары һәм нағыштар менән тулы.

Әҙәмдең камиллыҡҡа һәм хәҡиҡи ҡиммәткә эйә булыуы Илаһи хикмәтте танып белеүенә бәйләнгән. Аллаһу Тәғәләнең барса Ҡөҙрәте кешенең төҙөлөшөндә һәм йәшәйешендә кәүҙәләнеш тапҡан: йөрәк һәм мейе, төрлө ағзаларҙың эшмәкәрлеге, эске тойғолар, рухи һыҙланыуҙар – һәммәһе үҙенең сикһеҙ тәрәнлеге, ҡабатланмаҫ камиллығы менән хайран ҡалдыра. Кеше ғаләмдәге тыныслыҡ аһәңлеге тураһында ни тиклем тәрән фекер йөрөтә, Илаһи әмерҙәрҙе ни тиклем үтәй, шул ҡәҙәр үҙ һәләттәрен дә аса ала.

Иман һәм Илаһи мөхәббәт менән яҡтырған осраҡта, күңел һәм аҡыл офоҡтары киңәйә. Кешегә рухи тәрбиә биреү – был ауыр эштә уңышҡа ирешеүҙең төп шарты. Тәбиғәте менән әҙәмдең күңеле һәм аҡылы әүәҫлектәре бер-береһенә ҡапма-ҡаршы. Күңел тойғолар менән йәшәй, аҡыл логикаға буйһона. Йыш ҡына күңел һәм аҡыл бер-береһенә ҡаршы була, сөнки күңел нәҙек метафизик өлкәләргә ынтыла, ә аҡыл нәфсегә һәм матди донъя йоғонтоһона бирешеүсән.



## КҮҢЕЛ ҺӘМ АҠЫЛ ӘҮӘҪЛЕКТӘРЕ

Аҡылға эгоислыҡ хас, ә күңел – эскерһеҙ.

Аҡылға үҙ көсөнә саманан тыш ышаныу хас, ә күңел баҫалҡы.

Аҡыл – шик-шөбһәләр сүмәләһе, ә күңел – иман һәм ихласлыҡ хөкөм һөргән мәшһүр һарай.

Аҡыл файҙа көҫәй, ә күңел – фиҙакәр.

Аҡыл, хаҡты ялғандан айырмайынса, үҙ файҙаһын ҡайыра, ә күңел өсөн йәнгә тыныслыҡ биргән уңыш мөһим.

Аҡыл тиҙ тоҡанып китеүсән, күңел тыныс. Аҡыл – тамсы, күңел – океан.

Аҡыл осҡон сәсә, күңел йәнләндерә.

Аҡыл – автомобиль, күңел – водитель.

Әгәр аҡыл күңелгә баш булһа, кеше тормошо фани донъяла ла, әхирәттә лә бар мәғәнәһен юғалта. Аҡыл йән, күңел менән идара итергә тейеш түгел, автомобиль дә бит машина йөрөтөүсе менән идара итә алмай. Кешегә аҡыл күңелгә ярҙам итеү өсөн бирелгән, йәғни ниндәй генә хәл килеп тыумаһын, аҡыл күңелде тыңларға тейеш...

## ҒАЛӘМ – ИҢ КҮРКӘМ АҺӘҢЛЕК ӨЛГӨҺӨ

Ғаләмдә хөкөм һөргән камил тигеҙлек – кире ҡаҡҡыһыҙ хәҡиҡәт. Ул тигеҙлек донъя яралғаны бирле һис бер мөшкиләгә тарымай һаҡланып килә. Был тигеҙләнеште тасуирлаусы бер миҫал: Ер күсәре эклиптика[1] яҫылығына 23,5 градусҡа ауыш. Тап шуның өсөн йыл миҙгелдәре алмашына: яҙ, йәй, көҙ, ҡыш.

Ер күсәренең шундай ауышлығы булмаһа, Ерҙә мәңге йәй, мәңге ҡыш булған урындар булыр ине. Әгәр Ҡояш һәм Ер араһы әҙ генә күберәк булһа, Ер боҙ менән ҡапланыр ине, ә шул арауыҡ саҡ

1 Эклиптика – күк сфераһының ҙур түңәрәге, уның буйынса Ҡояштың йыллыҡ хәрәкәте үтә. Тимәк, эклиптика яҫылығы – Ерҙең Ҡояш тирәләй әйләнеү яҫылығы.



ҡына әҙерәк булһа, Ҡояш аяуһыҙ рәүештә бөтә нәмәне яндырып бөтөр ине.

Факттар шуны һөйләй: бар тирә-яҡ мөхит Ерҙә йәшәү барлыҡҡа килерлек итеп яратылған. Тирә-яҡ мөхиттәге шул ҡәҙәр камил һәм ҡатмарлы баланс – Берҙән-бер, Ҡөҙрәтле һәм Бөйөк Хаҡ Тәғәләбеҙ барлығына гүзәл дәлил.

Изге аяттарҙа әйтелә:

**«Аллаһ күкте күтәрҙе һәм һәр нәмәгә ғәҙеллек менән үлсәү (баланс) ҡуйҙы»** *(Әр-Рахмән (Мәрхәмәтле Аллаһ), 7);*

**«Аллаһ бер-береһенә ярашҡан ете ҡат Күкте бар итте. Ғаләмдәр Раббыһының бар итеү ғәмәлендә һеҙ һис бер кәмселек күрмәҫһегеҙ. Күтәрелеп бер ҡарағыҙ һеҙ Күккә, шунда һис бер етешһеҙ урын күрмәҫһегеҙ»** *(Мүлк (Хакимиәт), 3-4).*

Әгәр бер көн, емеш баҡсаһына инеп, хужаһы ағастарҙың ерҙә аунап ятыуын күрһә, уларҙы көслө ел йыҡҡан, тип уйлаясаҡ, әлбиттә. Әгәр ҙә ки ағастар билдәле тәртип менән йығылһа, әйтәйек һәр өсөнсө йәки бишенсе ағас, был насар ниәтле әҙәмдәр эше, тигән фекергә киләсәк. Билдәле тәртип менән ауған ағастарҙы аҡылы булған йән эйәләре йығыуға шикләнмәгән, әммә ғаләмдә аһәңле тигеҙлек булдырған Хаҡ Тәғәләбеҙ барлығын танымаған кешеләрҙең фекерләүенә хайран ҡалырға ғына ҡала.

Мәүләнә Руми хатта һыу тамсыһына йәшенгән бихисап ғаләм серҙәре хаҡында былай ти: *«Океанды бер һыу тамсыһында күреү мөмкин, ә ҡояшты – нурҙа! Донъя ялтырауыҡтарына алданып, тулған айҙан да сағыу яҡтылыҡты күрмәгәндәргә ҡайғы!..»*

## ШАЙТАН ТОҘАҒЫ

Күңеле саф, зиһене камил булған һәр кем, донъялағы күп һанлы сәбәп-эҙемтә бәйләнештәре хаҡында уйланып, һөҙөмтәлә шул бәйләнештәрҙе бар ҡылған Аллаһу Тәғәләне танып белә һәм Уға ышана. Әммә шайтан, кеше аҡылын томалап, уның Раббыһы-



на табан юлына бик күп тоҙаҡтар ҡора. Шайтан ҡорбаны булған бәхетһеҙҙәр хаҡында киҫәтеп, Мәүләнә Руми шулай тип яҙа:

*«Иман мәсьәләһендә, аҡыл уйындарына әүрәп, шайтан артынан барма. Был ялғансы шундай: ҡараңғы төшкәнде көтөп тора, төн уртаһында килә лә ишек ҡаға. Һин кем килгәнен белергә уйлап, шәмеңде алаһың, ишеккә киләһең, саҡматаш сағып, ут яндырырға уйлайһың. Әммә, саҡма сағып, ут тоҡандырыуың була, теге хәйләкәр уны һүндерә. Һин ҡараңғылыҡҡа боҫҡан шайтанды күрмәйенсә мығырлайһың: «Саҡматаш дымланған...» Шул рәүешле ҡәһәрле ялғансы эргәңдә икәнлеген һин шәйләмәйһең.*

*Тап шул рәүешле, һинең ғәмһеҙлек ҡараңғылығыңдан файҙаланып, шайтан күңелеңдәге иман нурын тоҡандырырға ҡамасаулай һәм игелектәреңде урлай, һине «мәңгелек тормош банкротына» әүерелдереп, Раббыңды танып белергә ҡамасаулай. Әгәр эштәр шулай торһа, күҙҙәрең дә, әхүәле рухиәң дә Раббыһын да, уның ижад емештәрен дә танып белә алмай!..»*

## ТӨП ШАРТ – КҮҢЕЛ КҮҘЕҢ КҮРЕҮ

Һис шикһеҙ, ғаләмдең икһеҙ-сикһеҙлеге – әҙәм күңелен хәҡиҡәт нуры менән яҡтыртҡан, иманға эйә булыу мөмкинлеген биргән Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләнең Барлығына һәм Ҡөҙрәтенә асыҡ дәлил. Әммә ғаләмдә йәшеренгән хәҡиҡәттәрҙе һәм серҙәрҙе күреү өсөн, күңел күҙең күреү мөһим. Шәйех Сәғди әйткән:

*«Аҡылы булған кешегә ағастағы һәр япраҡ – Аллаһу Тәғәлә хаҡында һөйләгән айырым китап бите. (Күңел күҙе һуҡырҙар өсөн – ул бер ни түгел)».*

Шуға күрә Мәүләнә Руми, тәрән дини ғилемгә эйә булып, сәлжүктәр мәҙрәсәһендә уҡытҡан осорон *«мин сей инем»*, тип тасуирлай. Ә ҡәлбе ғаләм биттәрен уҡырға өйрәнеп, Илаһи хәҡиҡәт һәм мөхәббәт менән тула башлаған осорҙарын *«мин өлгөрҙөм»* һәм *«мин бештем»* тип тасуирлай.

Ул бит ғаләм китабы юлдары араһына йәшеренгән мөхәббәт серен танып белеүгә лайыҡ була. Ул яҙа:



*«Мөхәббәте татып белер өсөн, өйрөлә күбәләк шәм тирәләй, көйгән ҡанаттарын елпеп ҡысҡыра ул: «Мөхәббәттә минең кеүек бул!»*

*«Тирә-йүнгә ем-ем килгән нурын һибеп, шәм бышылдай: «Мөхәббәттә минең кеүек бул!»*

*«Утта янып, яфа сигеп, яна шәмем, йәштәр түгеп. Төнгө ҡараңғыны ярып әйтә миңә: «Бул һин минең кеүек! Фиҙа ҡыл үҙеңде, ян һин утта! Алтын-көмөштәргә ынтылышты алып ташла! Мөхәббәттә ялкынланыр өсөн, ҡабын һәм иреп бөт минең ише!»*

*«Итәгенә ынйыларын йыйып, диңгеҙ һыуы ярҙан ҡасты - ҡоро ҡалды ярҙың сите. Сит күҙҙәрҙән ынйы, хазинаһын йомоп, тулҡынына әсе тоҙон һибеп, әйтә кеүек диңгеҙ: «Һин дә баҫалҡы бул минең кеүек! Алъюҫыҡка бар күркеңде күрһәтергә һис тә ашыҡма!»*

*«Таңда тығыҙ япмаларын ташлап, энәләрҙең ҡаҙауына түҙеп, хуш еҫтәрен бөрктө гүзәл рауза. Нәзәкәтле йәме нәсихәт ул: «О Әҙәм улы! Бул һин минең кеүек! Нимәгә ул энәләр тип яфа сигеү, күҙ-йәш түгеү?! Тормош биргән һоҡланыуым, йылмайыуым – энәләрҙән күргән яфаларым өсөн бүләк. Күркәмлегем, хуш еҫтәрем ыҙаларҙы һөйөп яуланған ул!»*

*«Теүәл ҡырҡ йыл буйы Әҙәм (ғәләйһис-сәләм) Аллаһу Тәғәләгә бер генә хатаһы өсөн күҙ йәштәре менән тәүбә иткән. Сикһеҙ һағыш тулы күңел менән балаларына ул нәсихәт биргән: «Минең һымаҡ тәүбә итегеҙ!»*

*«Һаҡла ҡүндәм өнһөҙлөктө! Упҡын өҫтөндәге һин ҡаяға ҡара. Ҡая тып-тын, әммә күңел күҙе имен уны ишетә: «О әҙәм! Раббың ҡаршыһында ҡүндәм бул һин, ила өнһөҙ!»*

*«О әҙәм! Аҡыл биргән икән Раббың, рухи мәғрифәткә ынтыл! Ғаләм мәктәбендә ғилем алып, мөхәббәтте таты! Һөйөү ялкынында дөрләп ян! Күңелең ғафил ҡараңғылыкта үткән көндәр өсөн әсе йәштәр түгеп тәүбә ит! Йәки өнһөҙ йәшен түккән тау ҡаяһы ише бул!»*



Был миҫалдар Шәйех Мәүләнәгә асылған йәшерен Илаһи мөхәббәт серҙәренең ҡайһы берҙәре генә.

Аллаһу Тәғәләнең тәҡүәле ҡолдары әйтеүенсә, аҡылы камилдар өсөн был ғаләм – Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләнең Гүзәл исемдәре кәүҙәләнеше, ә имандан мәхрүм иҫәрҙәр өсөн төп шөғөл – ризыҡ эҙләү һәм тән хәжәттәрен ҡәнәғәтләндереү. Үҙ хәжәттәрендә ҡайғыртыуға ҡоролған тормош Әхирәттә һәләкәткә илткән тоҙаҡтар һәм ғазаптар менән тулы.

## КӨҘГӨЛӘГЕ ҺУҢҒЫ САҒЫЛЫШ

Мәүләнә Руми хикмәтле һүҙҙәре менән йәштәрҙе, йәшлек дәрте һәм сафлығына алданып, фани донъяның ләззәттәре һәм кәйеф-сафаһына алданмаҫҡа өндәй:

*«О, хайран булып гөл-сәскәле яҙға бағыусы! Көҙгө ҡырауҙар менән тәбиғәттең һулыуын онотма!»*

*«Ҡалҡып килгән ҡояш балҡышына ҡарап, төн ҡараңғылығында юғаласаҡ ҡояш батышы хаҡында ла уйлан!»*

*«О Раббыһын танырға ынтылыусы! Көҙгөләге бөгөнгө сағылышыңа алданма! Онотма: бер көн ҡартайырһың һәм иҫке аласыҡҡа оҡшап ҡалырһың!»*

Ошо хәҡиҡәттәр тураһында уйланыуҙы ҡағиҙә итеп алғандар күңел һәм аҡыл аһәңлегенә ирешер, ә был нәфсеңде ауыҙлыҡлауҙың, тәрбиә ҡылыуҙың мотлаҡан шарты. Юғиһә булмышыңдың йүгәнһеҙ теләктәре рухи ғәмһеҙлек һәм һуҡырлыҡ шырлыҡтарына алып барып аҙаштырыуы ихтимал.

## КҮРКӘМ ӘХЛАҠ АСЫЛЫ

Аллаһу Тәғәләне танып белергә ынтылған мөьмингә төп талап – күңел һәм аҡыл аһәңлеген һаҡлау. Был талапты үтәү Изге Ҡөрьәндә һәм Пәйғәмбәребеҙ (сәлләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Сөннәһендә аңлатылған әхлаҡҡа эйә булырға мөмкинлек бирәсәк.



Мәүләнә Руми был хәҡиҡәтте ҡыҫҡа ғына итеп аңлата:

*«Күңелемә аҡылым һорау бирҙе: «Иман асылы нимәлә? Әйт миңә». Күңел, уға эйелеп шыбырланы: «Хәҡиҡи иман асылы – күркәм әхлаҡта!»*

**Әй Аллаһым! Аҡылыбыҙҙы юғары рухиәттән мәхрүм итмә, күңелебеҙҙе аҡыл яҡтылығынан мәхрүм зиндан халәтендә ҡалдырма! Әхүәле рухиәбеҙҙе Илаһи нурың менән яҡтырт, күңел һәм аҡыл аһәңлеге бәрәкәтен бир!**

**Әмин!..**





# Файҙалы ғилемдәр - күңел һәм аҡыл ихтыяждары



*Хәҡиҡи ғилем – хикмәткә һәм ғаләм серҙәрен танып белергә өйрәнеү. Файҙалы ғилем – бар тирә-йүндәге Илаһи билдәләрҙе күрергә ярҙам итеүсе ғилем. Рухи нәсихәт биреү – пәйғәмбәрҙәр вазифаһының береһе. Кешеләргә нәсихәт биреү өсөн, күңелең Илаһи мөхәббәт менән тулы булыуы шарт.*



# Файҙалы ғилемдәр - күңел һәм аҡыл ихтыяждары

## ӘЙ РАББЫМ! ҒИЛЕМЕМДЕ АРТТЫР!

Аллаһу Тәғәлә әйтә:

**«(Әй Илсем) әйт: «Раббым! Минең ғилемемде арттыр...»** *(Та-һа, 114).*

Ғилемеңде арттырыу – ҡиммәтеңде, дәрәжәңде лә арттырыу ул, юғары үрләүең билдәһе. Хәҡиҡи ғилемдәр сәбәбендә кеше ғаләм үҙәгенә әүерелә. Хәҡиҡи ғилемдәр кешене лә һәм бөтә ғаләмде лә һаҡлай, кешенең Хаҡ Тәғәләбеҙгә инанысын һаҡлай. Киләһе быуындарға тапшырылған ғилем өсөн сауаптар – ваҡыт менән бергә үҫә барған, әхирәткә күсә торған капитал.

Хәҙистә әйтелгән:

*«Кеше үлгәс, уның өс ғәмәленән башҡаһы туҡтала: дауамлы саҙаҡалары (саҙаҡа-джариә), файҙа биргән ғилеме һәм иманлы балаһының доғалары»* *(Мөслим, Вәсиййә, 14).*

## ФАЙҘАЛЫ ҒИЛЕМ (ҒИЛМ НӘФИ)

Бер филолог диңгеҙҙә сәйәхәт иткән. Юл буйы ул карап капитаны менән грамматика ҡағиҙәләре хаҡында һөйләшкән, ә теге сираттағы бер һорауына яуап бирә алмағас, эре генә былай тигән:

«Ниндәй бәхетһеҙлек! Наҙанлыҡ арҡаһында, ғүмереңде бына нисек бушҡа сарыф итергә мөмкин!»

Филологтың эреләнеп хәбәр һөйләүенә капитан иғтибар бирмәгән, өндәшмәгән.



Бер мәл ҡапыл дауыл ҡупҡан, көслө тулҡындар палубаға ябырылған. Пассажирҙар ҡурҡып, баҙап ҡалған. Капитан ғына элеккесә тыныс килеш карап менән идара итеүен дауам иткән. Филологҡа боролоп, ул былай тигән:

- Әфәндем, Һеҙ йөҙә беләһегеҙме?

Ғалим, ҡурҡыуҙан ағарынып, ҡалтыранған тауыш менән әйткән:

- Юҡ шул!

Капитан йәлләп былай тигән:

- Һеҙ мине, грамматика ҡағиҙәләрен үҙләштермәйенсә, ярты ғүмеремде бушҡа сарыф итеүҙә ғәйепләгәйнегеҙ. Йәл, һеҙгә ошо мәл ғүмерегеҙ менән хушлашырға тура киләсәк, сөнки карабыбыҙ һәләк буласаҡ. Эх, ғилем эйәһе, диңгеҙҙә сәфәр ҡылғандар өсөн иң мөһиме дөрөҫ яҙа һәм һөйләшә белеү түгел, ә йөҙә белеү икәнлеге аңлашылмаймы ни?!

Был ҡыҫҡа ғына бәйәндә грамматика – барса фани белемдәр. Ә хәҡиҡи ғилемдәр – хәҡиҡи файҙа килтергән ғилемдәр ул. Хәҡиҡи ҡаҙаныш – мәңгелек тормоштағы йән һәм тәнеңде ҡотҡарыу, йәғни камил иман, изге ғәмәлдәр ярҙамында Аллаһу Тәғәләнең ризалығын алыу.

Әҙәм үлем алды ғазаптарын кисергән саҡта, рухи мәғрифәт һәм хикмәт менән һуғарылмаған, нәфсене ҡәнәғәтләндереүгә генә хеҙмәт иткән ғәҙәти донъя ғилемдәренең һис файҙаһы булмаясаҡ.

Файҙалы ғилемгә эйә булмаған, ҡануниәткә генә нигеҙләнеп хөкөм ҡарары сығарған хөкөмдар йәки прокурор аяуһыҙ йәлләткә тиң, ә хикмәттән һәм рухи мәғрифәттән мәхрүм врач миһырбанһыҙ итсе ише. Етәксе ни ҡәҙәр генә белемле булмаһын, күңелендә мөхәббәт һәм шәфҡәт юҡ икән, ул ҡул аҫтындағы кешеләр менән үҙен залим һымаҡ тота.

Эйә булған ғилемен үҙ файҙаһында ҡулланған бындай кешеләр ябай бер наҙан әҙәмгә ҡарағанда йәмғиәткә күберәк зарар килтерә.



Шәхси файҙа һәм шөһрәт ҡаҙаныу өсөн алынған белем, тәү ҡарамаҡҡа файҙалы һәм яҡшы булып күренһә лә, тик бәлә генә килтерә. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Аллаһу Тәғәләгә шулай доға ҡылған:

*«Әй Аллаһ! Файҙа бирмәгән ғилемдән, ҡурҡыу тоймаған йөрәктән, туймаған нәфестән һәм ҡабул ителмәгән доғанан Һиңә һыйынам!»*

Хәҡиҡи ғилем – хикмәткә һәм ғаләм серҙәренә үтеп инеү һәләтенә эйә булыу. Файҙалы ғилем – тирә-йүндәге Илаһи билдәләрҙе күрергә өйрәтеүсе ғилем. Мәҫәлән, медицина кеше тәнендәге, системаларындағы, ағзаларындағы физиологик процестарҙы өйрәнә. Ә хәҡиҡи ғилем – кеше организмы эшмәкәрлегендә Илаһи ижадтың бөйөклөгөн һәм хикмәтен күреү ул.

## ҒИЛЕМДЕҢ ТӘҒӘЙЕНЛӘНЕШЕ

Ашуғ Юныс Эмре ғилемдең тәғәйенләнешен шулай тасуирлай:

Нимә ул белеү? Белемгә эйә булыу.
Нимә ул «белеү»? Үҙеңде танып белеү.
Үҙеңде танып белмәһәң,
Нимәгә һинең ғилем?!

Ғилемдәр ниңә кәрәк?
Раббың танырға кәрәк.
Шул хәҡиҡәтте белмәһәң,
Бушҡа үтер ғүмерең!

Әйтмә: «Ғилем алдым», - тип,
«Бик күп көсөм һалдым», - тип.
Раббың танып белмәһәң,
Буш һүҙеңдән файҙа юҡ.

**«Ғалим кеше Аллаһтың язаһынан ҡурҡа»** (Фәтыр (Яралтыусы), 28) аятынан күреүебеҙсә, хәҡиҡи ғилем – ҡәлбең менән Аллаһу Тәғәләнең Бөйөклөгөн һәм Ҡөҙрәтен танып белеү ул.



Фәндәрҙең тәғәйенләнеше шунда: кешене Аллаһу Тәғәләне танып белеүгә һәм фани донъяла ла имен булыуға һәм әхирәттә лә ҡотолоуға йүнәлтеүсе ғилем алыуға йүнәлтеү. Юғиһә ер ғилемдәре кешенең тормош хәҡиҡәтен эҙләү юлында кәртә генә була.

Бер хәҙистә әйтелгән бит:

*«Хисап көнөндә Аллаһ Тәғәлә хозурына фәндәрҙе һәм Изге Ҡөрьәнде өйрәнгән кеше килеп баҫыр. Аллаһу Тәғәлә уға фани донъяла биргән бәрәкәттәрен иҫенә төшөрөр. Әҙәм уларҙы иҫенә төшөрөр һәм таныр. Аҙаҡ Аллаһу Тәғәлә һорар:*

*«Бәрәкәттәремә нимә менән яуап бирҙең?»*

*Теге әҙәм әйтер:*

*«Мин фәндәрҙе өйрәндем һәм кешеләрҙе шуға өйрәттем. Һинең ризалығың өсөн Изге Ҡөрьәнде өйрәндем».*

*Аллаһу Тәғәлә быға әйтер:*

*«Һин алдайһың. Кешеләр «ғалим» тип иҫәпләһендәр өсөн һин фәндәрҙе өйрәндең, «Көрьәнде ҡайһылай матур уҡый!» - тип әйтһендәр өсөн Изге Ҡөрьәнде уҡының. Һәм кешеләр һинең хаҡта шул һүҙҙәрҙе әйтте лә».*

*Аллаһтың әмере буйынса, ул йәһәннәмгә ырғытылыр» (Мөслим, Имара, 152).*

Икенсе хәҙистә әйтелә:

*«Ғилем алған, әммә фани нимәләрҙән ситләшмәгән һәм тәҡүәлеккә ынтылмаған, Аллаһтан йырағаясаҡ ҡына!»*

## ҒИЛЕМ ҺӘМ РУХИ МӘҒРИФӘТ

Файҙалы ғилемдәр, рухи мәғрифәткә эйә ҡәлебтәрҙе тултырып, мөьмингә Аллаһу Тәғәләне танып белеү юлында алға барырға мөмкинлек бирә. Шундай шартта ғына «Халладж залимдың ҡаты йөрәге» «Юныстың (ғәләйһис-сәләм) шәфҡәтле һәм миһырбанлы ҡәлбенә әүерелəсәк».



Файҙалы ғилемдәр кешегә үҙ-үҙен танып белергә ярҙам итә, ер тормошоноң хәҡиҡи тәғәйенләнешен күрһәтә һәм ҡәлбен Илаһи серҙәрҙе танып белеү ҡапҡаларына йүнәлтә. Файҙалы ғилемдәр күңелдәргә Илаһи мөхәббәт яҡтылығын һала.

Рухи мәғрифәт – ғирфан, ә шундай бәрәкәткә эйә мөьмин – ғариф. Был кимәлгә етмәгән ғалимдар тураһында шулай тиҙәр:

«Ул ғалим, ләкин ғариф түгел».

Был ғалимдарҙың белеме – китаптарҙан алынған ҡоро мәғлүмәттәр, улар амбарҙарҙа һаҡланған иген ише.

Иген, ҡояш нурында йылынып, дымлы тупраҡта ғына шытып сыға. Шуның һымаҡ, ғилем Илаһи мәғрифәт нурына мохтаж, юғиһә ул зиһендә мәғлүмәттәр һаҡлағысына бикләнгәндәй тороп ҡала. Ислам ғалимдары ғилемгә шундай билдәләмә биргән:

«Ғилем – хәҡиҡәтте танып белеү ул. Әгәр уның ярҙамында хәҡиҡәт танып беленмәй икән, ғилем – ғилем түгел. Танып белеүҙең юғары баҫҡысы булған рухи мәғрифәт – ҡәлбең менән Аллаһты хәҡиҡи танып белеү (мәғрифәтуллаһ) ул. Һәр ғилемдең асылы – мәғрифәтуллаһ. Һәр ғилемдең ҡиммәте уның мәғрифәтуллаһҡа яҡын булыуына бәйле».

Мәүләнә Руми уҡыусыларына шуны хәтергә төшөрә:

*«Зирәк һәм белемле кеше һөйкөмлө күренә, әммә Иблистең асылы ниндәй булыуын хәтергә төшөр, һәм, вәсүәсәсегә алданып, юлдан яҙма! Иблис төрлө ғилемдәргә эйә була, әммә, Әҙәмдең физик асылын (ерҙән яратылыуын) үҙенекенән (уттан яратылыуынан) кәм һанап, уның хәҡиҡи асылын танып белә алмай».*

*«Күпме ғилемдәр, тәғлимәттәр хәҡикәтте эҙләүсегә кәртә булып тора. Йәннәткә лайыҡ булғандарҙың күбеһе - изге китаптарға эйәреп, зарарлы философиянан үҙҙәрен һаҡлап ҡалыусылар.*

*Эй, ғәмһеҙ наҙан! Күктән үҙеңә Илаһи мәрхәмәт ямғыры яуһын өсөн, үҙ-үҙеңде яратыуҙан һәм барса мәғәнәһеҙ нимәнән һаҡлан!»*



Ҡәлбеңде мәңгелек тормош өсөн бер ҡиммәте лә булмаған нимәләрҙән әрсәләү - йәнеңә файҙалы ғилем биреүсе Илаһи яҡтылыҡтың килеү шарты. Аллаһу Тәғәләнең Илселәре кешеләргә изге яҙмаларҙы еткергән, аҙаҡ Илаһи саҡырыуға эйәргәндәрҙең әхүәле рухиәләрен гонаһтарҙан әрсәләгән. Ә уның һуңынан Илаһи мәғрифәт тулы йәндәргә хәҡиҡи ғилем һәм хикмәт биргән.

## ҒИЛЕМДӘР ТӨРЛӨЛӨГӨ

Изге Ҡөрьән Муса пәйғәмбәрҙең (ғәләйһис-сәләм) тәҡүә әүлиә Хызырға бирелмәгән ғилемдәргә эйә булыуы хаҡында һөйләй. Ә изге Хызырҙа булған йәшерен ғилемдәр Муса пәйғәмбәрҙә (ғәләйһис-сәләм) булмай.

Шулай уҡ Абдулҡадир Гейлани Мәүләнә Руми урынын биләй алмаған кеүек, Мәүләнә Руми ҙа Абдулҡадир Гейлани урынын биләй алмай. Мөхәммәт Баһаутдин Шах Нәҡшбанд үҙе булып ҡала, ә Әхмәт әр-Рифаи – үҙе булып. Уларҙың һәр береһенә үҙҙәренә генә хас сифаттар бирелгәнлектән, был донъялағы һәр береһенең тәғәйенләнеше лә үҙенә башҡа.

Тик шуныһы хаҡ: уларҙың һәммәһе Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләгә ғибәҙәт ҡылырға һәм Илаһи мөхәббәтте танып белеү юлынан барырға саҡыра.

Хаҡ Тәғәләбеҙ һәр тәҡүә ҡолоноң юлын Нуры менән яҡтыртҡан, һәр ғариф затҡа Гүзәл исемдәренең сағылышы булған айырым сифаттар биргән.

Илаһи серҙәрҙе танып белгән һәр тәҡүә әүлиәнең фани донъяла айырым миссияһы бар. Быуаттар буйы кешелек матди донъяны өйрәнгән һәм фәнни асыштарҙы кешеләргә еткергән ғалимдарға мохтаж булған кеүек, әҙәм күңелдәренә рухи аҙыҡ биргән тәҡүәләргә - фикх ғалимдарына, тасаввуф ғалимдарына ихтыяжы ла көслө.



## ҺАЙЛАМ ҠОЛДАР ҒИЛЕМЕ

Бөтә ғилемдәр араһында «ледунни ғилм» - Аллаһу Тәғәләнең һайлам ҡолдарына тәҡүәлектәре, бөтә барлыҡҡа мөхәббәттәре һәм шәфҡәттәре, ер ләззәттәренән һәм теләктәренән баш тартыуы, даимән нәфсеһе менән көрәше сәбәбендә бирелгән бүләге айырым урын биләй.

*«Аллаһ бирелгән ғилемдәренә ярашлы ғәмәл ҡылғандарҙы быға-са улар белмәгән ғилемдәргә өйрәтә»* (Әбү Нуайм, Хилья, X, 15) хәҙисе шуны күрһәтә: Изге Ҡөрьән аяттарының йәшерен мәғәнәһен, тасаввуф мәктәбендәге рухи камиллыҡ юлынан баш тартып, ҡәлбен тәкәбберлектән, маһайыуҙан, көнсөллөктән, донъя байлыҡтарына хиреслектән әрсәләй алмағандар аңлай алмаясаҡ.

Изге Ҡөрьән киҫәтә:

**«Ер йөҙөндә хаҡһыҙ рәүештә тәкәбберләнгәндәрҙе аяттарымдан йыраҡлаштырасаҡмын. Бөтөн аяттарыбыҙҙы күрһәләр ҙә, улар иман килтермәҫ. Тура юлды күрһәләр ҙә, ул юлға төшмәҫтәр. Аҙғынлыҡ юлын күрһәләр, шул юлдан китерҙәр»** *(Әғрәф (Кәртәләр), 146).*

Нәфсеһен ауыҙлыҡлау һәм йөрәген әрсәләү аша һауыҡмаған күңел Изге Ҡөрьәндәге, ғаләмдәге һәм кешенең үҙендәге Илаһи серҙәрҙе танып белеүгә лайыҡлы булмаясаҡ.

## ҒИЛЕМ ҺӘМ КҮРКӘМ ӘХЛАҠ

Кешенең фани донъяға килеүенең асылы шунда: ул, донъяға килгәндән алып һуңғы һулышына ҡәҙәр, ғилем алырға тейеш. Изге Ҡөрьән киҫәтеүенсә, хәҡиҡи ғилемгә эйә булғандар һәм үҙҙәренең наҙанлыҡтарынан ҡотола алмағандар бер тигеҙ булмаясаҡ.

Хәҡиҡи ғилемгә эйә булғандар:

а) Аллаһ хозурында тороуҙарын аңлап намаҙ ҡылыусылар;

б) Әхирәттәге хәлдәре өсөн борсолоусылар;

в) ярҙам һорап, тик Аллаһу Тәғәләгә генә мөрәжәғәт итеүселәр.



Ошо сифаттарға эйә булмағандар хәҡиҡи ғилемгә эйә була алмай, сөнки күңеле ябыҡ әҙәм - асылда һуҡыр.

Изге Ҡөрьән аяты:

**«Күктәргә, Ергә һәм тауҙарға Беҙ аманат тәкдим иттек, ләкин улар (яуаплылыҡтан ҡурҡып) был йөктө үҙ өҫтәренә алманы. Әҙәм балаһы был аманатты үҙ өҫтөнә алды. Сөнки кеше – (тәбиғәте менән) залим һәм наҙандыр»** *(Әхзәб (Төркөмдәр), 72)* хәбәр итә: хәҡиҡи ғилемгә эйә булыуҙың асыл маҡсаты – камил кеше тәрбиәләү юлында кәртә булған «наҙанлыҡ» һәм «ғәҙелһеҙлек» кеүек кире сифаттарҙан ҡотолоу ул.

Ғәҙелһеҙлек һәм законһыҙлыҡтың ҡапма-ҡаршыһы – ғәҙеллек. Ғәмәлдәребеҙ ғәҙеллек сағылышы булһын өсөн, хыянатһыҙ, тоғролоҡло булыу лазым. Ғилемлеләр – наҙандарҙың ҡапма-ҡаршыһы. Хәҡиҡи ғилемгә эйә асыҡ ғилемдәргә лә, йәшерен ғилемдәргә лә эйә булырға тейеш.

Имам Ғазали (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) шулай тип раҫлаған:

*«Пәйғәмбәрҙәрҙең вариҫтары (варасатуль-анбийа) – асыҡ һәм йәшерен (рухи) ғилемдәргә эйә булыусылар».*

## КЕШЕНЕ ТӘРБИӘЛӘҮҘӘ ҒИЛЕМДЕҢ РОЛЕ

Аллаһу Тәғәлә ҡырағай хайуандарҙы эйәләштереү һәм файҙаланыу, гүзәл сәнғәт әҫәрҙәре барлыҡҡа килтереү мөмкинлеге биргән кеше тәүге нәүбәттә үҙ әхүәле рухиәһен тәрбиә ҡылырға бурыслы.

Иң ҙур маһирлыҡ – кешене тәрбиәләү. Кесе йәштән һәр балала донъяға килгәнсе үк Хаҡ Тәғәләбеҙ күңеленә һалған кеше рухиәтенә хас ҡапма-ҡаршы ике әүәҫлек күренә башлай: «фуджур» (гонаһҡа тартылыу) һәм «тәҡүә» (диндарлыҡҡа ынтылыш).

Кеше рухи тәрбиәне үтеп, күңеленә һалынған харамға ынтылышты еңеп, тәҡүәлекте көсәйткән сүрәттә генә сәғәҙәткә лайыҡ булыуы мөмкин. Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, нәфсе ҡолона әйләнгән кешегә ҡарағанда, иң уҫал йыртҡысты өйрәтеү еңелерәк.



Кешене тәрбиәләү – бөтә пәйғәмбәрҙәрҙең (ғәләйһис-сәләм) дә өҫтөнә төшкән яуаплы бурыс. Нескә күңелле, үҙ тәрбиәһендәгеләрҙең эске донъяһын дөрөҫ тоя белгән, тәрән рухи кисерештәргә һәләтле кеше генә тәрбиә эшенә тотона ала.

Был шарттарҙы дөрөҫ аңлау өсөн, врачтың хәлен күҙ алдына килтерегеҙ: дөрөҫ диагноз ҡуйыу һәм рациональ дауалау тәғәйенләү маҡсатында, ул иғтибар менән ауырыуҙың зарын тыңлай, сирҙең билдәләрен асыҡларға тырыша. Миҫалдан күреүебеҙсә, кем менәндер яҡын мөнәсәбәт булдырыу өсөн, уға теләктәшлек күрһәтеү, шәхси проблемаларын хәл итергә ярҙам итеү мөһим.

Кешеләрҙең потенциалы һәм һәләттәре төрлө булған кеүек, йомшаҡ яҡтары һәм кәмселектәре лә һәр кемдеке үҙенсә. Берәүгә кеше күңелдәрен тәрбиә ҡылыу йөкмәтелгән икән, уға тәрбиәһендәгеләр менән әҙәпле һәм йомшаҡ булыу лазым.

Кемгәлер ифрат файҙалы булған һүҙ икенсе берәүгә зыян килтереүе ихтимал, бәс, шулай булғас, тәрбиәсе үҙ ҡарамағындағыларҙың холҡон бик яҡшы белергә тейеш.

Нәсихәттәрҙең уңайлы ваҡытта, ҡабул итерлек формала биреләүе шулай уҡ ифрат мөһим.

Артыҡ көс ҡулланып, нескә әйберҙе тиҙ генә ватып булған кеүек, әхүәле рухиәләре сирлеләр менән артыҡ ҡаты мөғәмәлә тәрбиәсенең һүҙҙәренә һәм уның үҙенә ҡарата кире ҡараш тыуҙырыуы мөмкин.

Әйтәйек, әгәр ҡапыл бер тулы һауыттағы шыйыҡсаны икенсе тулы һауытҡа һалырға уйлаһаҡ, шыйыҡса түгеләсәк, ә тултырылырға тейешле һауыт нисек бар, шулай ҡаласаҡ.

Был физик күренеш менән аналогия үткәреп, шулай тип иҫбатларға мөмкин: кешене тәрбиәләгәндә, ҙур сабырлыҡ һәм уның ыңғай сифаттарын асыуға бөтә тырышлығыңды һалыу кәрәк.

Мөьмин үҙ тиҫбеһенең бөтә төймәләрен дә яҡшы белгән кеүек, остаз да шәкертенең бөтә үҙенсәлектәрен дә яҡшы белергә һәм иң күркәм һәләттәрен асыу өсөн бөтәһен дә эшләргә тейеш.



Нескә, шиғри күңеллене кешеләрҙең рухи серҙәрен өйрәнеүгә йүнәлтеү лазым. Ә лидерлыҡ һәләттәре һәм етәкселек итергә теләге булғандарҙы, ҡул аҫтындағыларға ҡарата ғәҙел һәм хәстәрле булыу сифаттарын тәрбиәләп, идара итеү эшенә йәлеп итеү урынлы булыр.

Тәрбиә барышында, кешеләге менталь һәм тән, күңел һәм аҡыл аһәңен ентекле һаҡлау мөһим.

Әгәр белем биреүҙә һәм тәрбиәлә уҡыусының аҡыл һәләттәрен үҫтереүгә, донъяуи ғилемдәргә эйә булыуына төп иғтибар бирелһә, алынған ғилем, донъя байлыҡтарына эйә булыу һәм йәмғиәттә юғары урын биләү теләген көсәйтеп, уның рухи потенциалын тулыһынса асырға мөмкинлек бирмәйәсәк. Был осраҡта ул үҙенең даны, абруйы, йыйған мөлкәте һәм һис ҡанмай торған нәфсеһе ҡорбанына әүереләсәк.

Шуны иҫтә тотоу лазым: ҡәлбеңдә ныҒынмаған теләһә ниндәй ғилем әхүәле рухиәңә белемлелек өҫтәмәй, иманһыҙлыҡҡа этәреүе генә ихтимал. Күңеленә Илаһи мөхәббәт тулмаған кеше, харамға тартылған наҙан булып ҡала.

Остаз Илаһи киҫәтеүҙе һәр саҡ хәтерендә тоторға тейеш:

**«... артығын көҫәмәгеҙ: хаҡтыр, Ул (Аллаһ) артығын көҫәүселәрҙе яратмай!..»**

Йәғни, уҡытыусы белергә тейеш: уҡыусының ваҡытын һәм көсөн һис тә кәрәкмәгән ғилемдәргә сарыф итергә ярамай.

Бушҡа үткән ғүмер – исраф, ата-бабаларыбыҙҙан күскән рухи ҡиммәттәргә илтифатһыҙлыҡ – исраф. Ә иң ҡурҡыныс исраф – кешене тәрбиә ҡылғанда, уның Аллаһу Тәғәләнең иң күркәм ижад емеше икәнлеген онотоу.

Кешене тәрбиә ҡылыуҙың асыл маҡсаты – ғибәҙәттәрҙә хәҡиҡи күндәмлеккә ирешергә ярҙам итеү, ғаләмдәге Илаһи Бөйөклөк һәм Ҡөҙрәт сағылышы серҙәренә үтеп инеп, ихсан дәрәжәһенә күтәрелеү өсөн, рухи мәғрифәт тулы ҡәлб менән ғаләм китабын уҡырға өйрәтеү.



Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) оло йөрәкле сәхәбәләренә торош итерлек яңы быуын тәрбиәләнмәй тороп, кешелектең камил инсан хаҡындағы күп быуатлыҡ танһығы ҡанмаясаҡ.

**Эй Раббым! Йәндәребеҙгә тик файҙалы ғилем бир һәм файҙаһыҙ ғилемдәрҙең яманлығынан һаҡла… Эй Аллаһ! Ҡәлбтәребеҙҙе Мөхәббәтең менән нурландыр һәм Һинең Һөйгән Илсең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Сөннәһенә ярашлы йәшәгән рухи мәғрифәтле йәш быуынды тәрбиәләүгә беҙҙе лайыҡлы ит!**

**Әмин!**







Холоҡ



# Мин-минлек һәм үҙ-үҙеңә хисаплама



*Эгоислыҡ, йәки мин-минлек – көнделек иң ҡаты сире, сөнки әҙәм был кәмселектең үҙенсәлектәрен үҙендә күрә һалып бармай. Мөьмин ниндәй генә юғары рухи үрҙәргә күтәрелмәһен, ҡәлбе төбөндәге мин-минлек һөжүмгә уңайлы мәлдә көткән хәйләкәр йыртҡыстай йәшеренеп ята. Мин-минлек дауаланып бөтмәгән һәм, аҙып, үлемгә илтеүсе сир кеүек.*



# Мин-минлек һәм үҙ-үҙеңә хисаплама

## МИН МОНАФИҠ ТҮГЕЛМЕ?

Тәрбиә эшенең төп маҡсаты – кешене фани донъяла ла, әхирәттә лә бәхеткә ирешерлек дөрөҫ сифаттарға эйә булған өлгөлө шәхес итеп тәрбиәләү. Шул осраҡта ғына әҙәмдең Аллаһтың ризалығын алырҙай һәләттәре, холҡоноң күркәм яҡтары асыла. Юғиһә нәфсеһенең тәбиғәтенә хас тәкәбберлек, эрелек һәм мин-минлек әҙәмде ике донъяла ла һәләкәткә һөйрәйәсәк.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләренең тәрбиәһенә шул үҙенсәлек хас: улар тәүге нәүбәттә тирә-йүндәгеләрҙе түгел, үҙ-үҙҙәрен танып белергә тырыша, нимәне дөрөҫ эшләүен, ҡайҙа хаталаныуын асыҡлай. Уларҙың тормош юлы – мин-минлекте ауыҙлыҡлауҙың, тәртибеңде, эске халәтеңде даимән контролдә тотоуҙың күркәм үрнәге. Монафиҡлыҡ мәсьәләһе улар өсөн шул ҡәҙәр мөһим була, борсолоп, улар ошо турала ҡат-ҡат һөйләшә. Оло йөрәкле Ғүмәр Хүзәйфәнән (раҙыйаллаһу ғәнһү) бик йыш былай тип һорай:

«Хүзәйфә! Аллаһ хаҡы өсөн, әйт: мин монафиҡ түгелме?»

Был һорауҙы биреү өсөн ике сәбәп була: беренсенән, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тик Хүзәйфәгә генә монафиҡтарҙың исемдәрен әйтә, икенсенән, оло йөрәкле Ғүмәр, башҡа сәхәбәләр шикелле, кешене, үҙенә ҡарағанда, тирә-йүндәгеләр яҡшыраҡ баһалай, тип иҫәпләй. Бәндәнең тәбиғәте шундай бит: иң ҡәбәхәт енәйәтсе үҙен гонаһһыҙ, яҡшы кеше тип иҫәпләй. Әйтәйек, ниндәйҙер судья енәйәт эшләһә, ул үҙ-үҙен хөкөм итә алмай, уны башҡа судья хөкөм итергә тейеш.



## БЫНА – МИНЕҢ МИЛКЕМ, Ә БЫНА - АРҠАМ!

Был донъяла кеше үҙенең сағылышын күрерлек ике көҙгө бар: Изге Ҡөрьән һәм Аллаһ Илсеһенең (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Сөннәһе. Сәхәбәләрҙең рухи өҫтөнлөктәренең сәбәбе лә шунда: улар Ғаләм тажы булған Пәйғәмбәребеҙҙең үҙенән (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) камил тәрбиә алған.

Уның тормошонан бер миҫал рухиәтеңде тәрбиә ҡылыуға ҡағылышлы күп һүҙҙәрҙән мең артыҡ. Был донъянан китер алдынан Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләренә былай ти:

*«Сәхәбәләрем минең! Әгәр яңылыш берәйегеҙҙең милкен алһам, бына – минең милкем, килегеҙ ҙә алығыҙ! Әгәр яңылыш берәйегеҙҙең арҡаһына һуҡһам, бына – минең арҡам, килегеҙ ҙә һуғығыҙ!»*

Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шундай күргәҙмәле миҫалдар ярҙамында кешеләргә бер нәмәне яҡшы төшөндөрә: фәҡирме кеше, әллә баймы, ябаймы ул, әллә дәрәжәлеме, байлыҡ, власть артынан сапҡан саҡта, тирә-йүндәгеләргә зыян һалып, ярамаған ғәмәлдәр ҡылып ҡуя.

Шулай ҙа була: бәндә, үҙе лә һиҙмәҫтән, кемделер төртөүе, кемдеңдер аяғына баҫыуы, уйламай әйткән һүҙе менән кемдеңдер йөрәген яралауы мөмкин. Шуға күрә Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләрҙе ғәмәлдәрен һәм тәртиптәрен контролдә тоторға, берәүҙең хаҡын боҙған осраҡта, ғәфү үтенергә саҡыра. Был – мин-минлектән арыныу юлында тәүге аҙым.

## ХӘҠИҠИ ИМАН МИН-МИНЛЕКТЕ ҠАБУЛ ИТМӘЙ

Мин-минлек ауырыуы иманды ҡаҡшата. Эгоислыҡ тәүхидкә ҡәлбеңдә нығынырға мөмкинлек бирмәй. Аллаһу Тәғәлә әйтә:



**«Үҙенең нәфсеһен тәңре итеп табынғандарҙы күрҙеңме һин? Хәҙер инде (Рәсүлем) һин уларҙы яҡларға алынаһың-мы?»** *(Фурҡан (Яҡшыны ямандан айырыусы китап), 43).*

Мин-минлек – нәфсегә хас иң ҡурҡыныс сифат. Бер Аллаһ формулаһы (кәлимәи-тауҳид) «ләә иләһә (юҡ бүтән тәңре)» һүҙҙәре менән башлана, йәғни ҡәлбең менән теләһә ниндәй иләһтәрҙе, боттарҙы, нәфселәрҙе кире ҡағыуҙан. Ҡәлбен ғибәҙәткә лайыҡ булмаған нәмәләрҙән, түбән нәфселе теләктәрҙән азат итеп, ихлас рәүештә ғибәҙәткә лайыҡлы Бер Аллаһ булыуын таныһандар ғына, хәҡиҡи иманға лайыҡ булып, күңел тыныслығы таба.

Диндең төп нигеҙе – Аллаһҡа иман. Эгоислыҡ кешене даимән нәфсе ҡотҡоһона эйәрергә, хаталарыңды, гонаһтарыңды таны-маҫҡа мәжбүр итә. Шуға күрә тасаввуфтың асыл маҡсаты – әхүәле рухиәңде иман көсһөҙлөгөнә сәбәп булған мин-минлектән азат итеү. Ҡәлб «мин»гә ғибәҙәттән ҡотолмай тороп, Раббыһына ту-лыһынса күндәм булмаясаҡ һәм Хаҡ Тәғәлә алдында көсһөҙ генә булыуын танымаясаҡ. Тап үҙеңдең Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә алдында көсһөҙлөгөңдө, зәғифлегеңде таныу Бар Ҡылыусыңа ихлас рәхмәтле булыуҙың шарты булып тора.

«Ләә» инҡары иманды раҫлаусы дәлилдән ысынбарлыҡҡа әүерелһен өсөн, ҡәлбеңдең мин-минлек әсирлегенән азат булыуы шарт. Рухи тәрбиә юлына баҫҡан әҙәм, әхүәле рухиәһен даимән баһалап, үҙ-үҙенән хисаплама алып торорға тейеш.

Мәүләнә Руми «Мәснәүиҙәр»ендә шулай тип яҙа:

*«Иғтибар ит: кешеләрҙең характерҙарында бөтә хайуан-дарҙың да ғәҙәт, ҡылыҡтарын күрергә мөмкин. Тынсыу быуала йәшәүҙе хуп күргән тәлмәрйендәргә оҡшаш холоҡло әҙәмдәр була. Ҡылыҡтары йылғыр һәм хәйләкәр төлкөнөкө һымаҡ бәндәләр бар. Ҡайһы бер бәндәләр, һыртлан һымаҡ, ҡорбанының ғазаптарынан ләззәт таба. Ә ҡайһы бер кешеләр иркә кейектәй даимән иғтибар талап итә».*



Остаздың бурысы – уҡыусыһы характерының үҙенсәлектәрен, әүәҫлектәрен өйрәнеү, сөнки тәрбиә эшендә шунһыҙ уңышҡа ирешеү мөмкин түгел.

## БУРЫС ЕҢЕЛДӘН ТҮГЕЛ...

Тәкәбберлектең сағылышы булған мин-минлек – иблистең бер сифаты, ул кешенең хәҡиҡәтте танып белеү юлында тәүге кәртә.

Тирә-йүндәгеләргә өҫтән ҡарау, башҡалар алдында яҡшы күренергә тырышып, ситтәрҙең кәмселектәрен бөтә ғаләмгә фаш итеү ғәҙәте әҙәм ҡәлбенә ояланған мин-минлек тураһында һөйләй. Мин-минлек, эрелек, һауалылыҡ менән ауырыған кешеләр, шайтан һымаҡ, үҙҙәренең хаҡлы, гонаһһыҙ булыуына шикләнмәй.

Эгоислыҡ, йәки мин-минлек – күңелдең иң ҡаты сире, сөнки әҙәм был кәмселектең үҙенсәлектәрен үҙендә күрә һалып бармай. Мөьмин ниндәй генә юғары рухи үрҙәргә күтәрелмәһен, ҡәлбе төбөндәге мин-минлек һөжүмгә уңайлы мәлде көткән хәйләкәр йыртҡыстай йәшеренеп ята. Мин-минлек дауаланып бөтмәгән һәм, аҙып, үлемгә илтеүсе сир кеүек.

## МИН-МИНЛЕКТӘН ДАУА

Был сирҙең үҙенсәлектәрен асыҡлау, эффектив дауалау саралары табыу, күңелде шифаландырыу өсөн кәрәкле дарыуҙарға рецепт яҙып биреү камил рухи остаздың ғына ҡулынан килә. Ҡәлбе ул сиргә дусар булғанғандарға тәғәйенләнгән дауаны ентекле үтеү лазым.

Күңелеңде мин-минлектән дауалау нимәнән ғибәрәт һуң?

Төн аҙағында Раббыбыҙға ғибәҙәттә булыу, үлемдән һуң киләсәк тормош хаҡында уйланыу, тәҡүәләрҙең сохбеттарында булыу - был юлдағы тәүге аҙымдар. Һәр сохбеттан һуң, мөьмин үҙенә шулай тип әйтергә тейеш: «Бөгөн мин әхүәле рухиәмде дауалар өсөн яңы рецепт алдым», «Бөгөн мин шундай етешһеҙлегем хаҡында белдем». Был һәр мөьмингә ҡағыла, берәү ҙә рецепттан



һәм дауалау курсынан баш тартырға тейеш түгел. Юғиһә рухи темаға бағышланған әңгәмәләргә йөрөүҙән, тәҡүәләрҙең, ғарифтарҙың нәсихәттәрен тыңлауҙан фәтүә булмаясаҡ.

Дауаланыу уңышлы барһын өсөн, ҡәлбеңдең рухи ғилемдәр менән тулы булыуы лазым; мөьмин, сәғәттәр буйы кофе йәки сәй эсеп, әҙәм рухының йәшерен серҙәре хаҡында гәп һатып ултырырға тейеш түгел. Мөьмин үҙенән һәр саҡ һорарға тейеш:

*– Рухи әңгәмәне тыңлағандан һуң, ҡәлбем нимә тоя?*

*– Әхүәле рухиәмдә ниндәйҙер үҙгәрештәр булдымы? Ҡәлбем үҙенә ояланған боттарҙан азатмы?*

*– Ҡәлбем көнсөллөктән арындымы?*

*– Ләстит, ғәйбәт һатыу ғәҙәтенән мин ҡотолдоммо?*

*– Түҙемлек, сабырлыҡҡа эйә булдыммы?*

*– Аллаһу Тәғәләгә һәм Уның Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ни дәрәжәлә яҡыная алдым?*

*– Холҡомда һәм тәртибемдә нимә үҙгәрҙе?*

*– Сохбетта һөйләгәндәр бер ҡолағымдан инеп, икенсеһенән сыҡманымы?*

*– Әңгәмәнән һуң, үҙ бурыстарыма яуаплыраҡ ҡарай башламанымсы?*

Ихласлыҡ был һорауҙарға дөрөҫ яуап табырға ярҙам итер.

## ИХЛАСЛЫҠ СЕРЕ

Аллаһу Тәғәлә һәммәбеҙҙе саф күңелле, Раббыһы биргән ниғмәттәргә шөкөр итеп, ғибәҙәт ҡылған ихлас ҡоло итеп күргеһе килә. Шөкөрана ҡылыу – ихлас мөьминдәр сифаты. Мөьмин йөрәгендә ихласлыҡ бар икән, ул Хаҡ Тәғәләһенән һәр саҡ ҡәнәғәт һәм түҙемле була, Аллаһ ризалығы өсөн арымай-талмай хеҙмәт итә. Әгәр саф күңел менән ҡылынһа, тәү ҡарамаҡҡа бик үк әһәмиәтле булмаған ғәмәлдәр ҙә бөйөк әжер сәбәбе булыуы ихтимал.



Шундай рухи кимәлгә күтәрелеү һәм Аллаһҡа ихлас хеҙмәт итеү – хәҡиҡи тәҡүәлек, ул мөьмингә күңелен мин-минлектән әрсәләгән өсөн оло әжер. Хикмәт – йәшерен серҙәрҙе асырға мөмкинлек биргән Илаһи бүләк, ул серҙәрҙе асырға аҡыл ҡадир түгел. Хикмәт – аҡылың менән Илаһи Бөйөклөк һәм Ҡөҙрәт алдында үҙеңдең кескенә булыуыңды таныу. Берәү ҙә, аҡылына ғына таянып, Аллаһу Тәғәләне танып белеү юлын үтергә һәләтле түгел. Тап шуның өсөн, кеше аҡылының сикле һәм зәғиф булыуын күрһәтер өсөн, Аллаһ Муса пәйғәмбәрҙе (ғәләйһис-сәләм) тәҡүә әүлиә Хыҙырға ебәрә.

## БАЛМЫ, ӘЛЛӘ АҒЫУМЫ?

Тәҡүәләрҙең сохбеттарына хас булған рухи сер һәм хикмәт әкиәттәрҙәге мөғжизәле һыуға тиң. Әхүәле рухиәләре был донъяла үҙ бурысын ихлас атҡарған эшсән бал ҡорттарына хас сифаттарға эйә әҙәмдәр, сохбеттарҙан һуң, мөғжизәле һыу уртлағандай, бар тирә-йүнгә бал хуш еҫен һәм татын тарата башлай. Ә ҡәлбтәре яман уйҙар һәм хистәр менән ағыуланғандар, мөғжизәле һыуҙы татып ҡарай алмайынса, рухи әңгәмәләргә ытырғанып ҡарай.

Әхүәле рухиәбеҙҙе баһалап, шул турала фекерләп ҡарау лазым: ғибәҙәттәребеҙҙе, ғәмәлдәребеҙҙе Аллаһ ризалығы өсөн генә ҡылабыҙмы? Ғәҙәти тормошта ҡәлбтәребеҙ ҡайҙа йөҙ тота, күҙҙәребеҙ ҡайҙа ҡарарға күнеккән? Йөрәктәребеҙ ниндәй хистәр менән тулы: Раббыбыҙға һөйөү менәнме, әллә фани донъя ваҡ-төйәге менәнме? Әхүәле рухиәбеҙҙе солғап алған тойғолар ҡайҙа илтә: мәңгелек хаҡында уйланыуҙарғамы, әллә гонаһтарға, көнсөллөккә, ике йөҙлөлөккәме? Беҙгә нимәне ишетеүе күңелле? Телебеҙ нимә хаҡында һөйләргә күнеккән? Телебеҙ нимә менән мәшғүл: шөкөрана ҡылыу менәнме, зекер, салауаттар менәнме, әллә ғәйбәт, юҡ-бар хәбәр менәнме? Ауыҙыбыҙҙан ниндәй һүҙҙәр сыға: талған йөрәктәргә ял һәм тыныслыҡ биреүсе хикмәтле һүҙҙәрме, әллә күңелде сағыусы йылан ағыуы ише һүҙҙәрме?



Шәйех Хажи Байрам Вәли мин-минлекте шулай тасуирлай: *«Мин-минлек билбауыңа бәйләнгән таш кеүек. Уның менән һауала осоу ҙа, һыуҙа йөҙөү ҙә мөмкин түгел»*.

## ТОРМОШ ҺЫНАУҘАРЫНЫҢ МӘҒӘНӘҺЕ

Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә ғүмеребеҙ дауамында, төрлө-төрлө һынауҙар ебәреп, рухи донъябыҙҙы сир-сырхауҙан дауалай:

**«Һәр хәлдә һеҙҙе бер аҙ ҡурҡытып, аслыҡта тотоп, малдарығыҙҙы әҙәйтеп, ниғмәтегеҙҙе кәметеп, яҡындарығыҙҙың йәнен алып һынайбыҙ. Түҙем булғандарҙан һөйөнсө ал»** *(Баҡара (Һыйыр), 155).*

Мин-минлек сәбәбендә Илаһи һынауҙарҙы үтә алмау – иң ҙур бәхетһеҙлек. Күп кешеләр был хәстәнән һауығыуҙы уйламай, ә ҡайһы берәүҙәр, наҙанлыҡтары, рухи кәмселектәре арҡаһында, өлөштәренә төшкән тормош ауырлыҡтарын хатта Хаҡ Тәғәләнең Үҙенә япһара. Аллаһ был турала шулай ти:

**«Ләкин кеше тигән әҙәм заты, Аллаһ уны һынарға теләп, үҙенә байлыҡ бирһә, маһайып әйтер: «Аллаһ, мине генә шәрәфле дуҫы итеп, байлыҡ бирҙе!» Ваҡыты етеп, уны (һынар өсөн) бирелгән ризыҡты сикләһә, әйтәсәк: «Раббым мине кәмһетте!»** *(Фәжер (Таң), 15-16).*

Аллаһу Тәғәлә ҡолдарының һәр осраҡта ла Илаһи тәҡдиргә шөкөр итеүен, барлыҡта фәҡирҙәр һәм мохтаждар менән бүлешеүен, ә мохтажлыҡта сабыр булыуын теләй.

## ТОРМОШТОҢ ЮҒАРЫ ҠАҘАНЫШЫ

Был тормоштоң иң юғары ҡаҙанышы – нәфсеңдең ҡоло булыуҙан һаҡланыу, йәғни фани донъяның мәңгелек түгел икәнлеген һәм, Раббыбыҙға ҡайтып, ерҙәге ғәмәлдәребеҙ тураһында хисаплама биреү кәрәк буласағын хәтерҙән сығармау. Тәҡүә әүлиәләрҙең береһе күркәм һүҙҙәр әйткән: *«Ерҙең үҙе мәңгелек түгел икәнен*



*беләтороп, һин унан нисек мәңгелекте һорай алаһың?!»* Ахыр сиктә, донъя үҙе юғалыуға дусар.

Фәридуддин Аттар киҫәтә:

*«Булғанына шөкөр итә белмәгәнде ер байлыктары ҡәнәғәтләндерә аламы ни?»*

Иң ҙур бәрәкәт – ҡәлбеңде мин-минлектән азат итеү, һәр бер хәлдә Раббыңа шөкрана ҡылыу, ғүмерең буйы Уға күндәм булыу һәм Уның хозурына сәләмәт ҡәлб менән ҡайтыу.

Аллаһу Тәғәлә әмер бирә:

**«Әй, иман килтергәндәр, Аллаһтың язаһынан нисек ҡурҡырға кәрәк булһа, шулай ҡурҡығыҙ. Һаҡ булығыҙ, мосолманлыктан башҡа хәлдә йән бирмәгеҙ!»** *(Әлү Ғимран (Мәрйәмдең атаһы), 102).*

Был Илаһи аят, Изге Ҡөрьәндең башҡа аяттары кеүек үк, тәрән фекерләй белеүҙе талап итә. Беҙҙең ғүмеребеҙ һуңғы һулыш менән сикләнгән. Уның ниндәй булыуы – ҙур сер. Шуға күрә мөьмин һәр даим тәҡүә халәтендә булырға тейеш, үлем фәрештәһенең ҡасан алдына килеп баҫаһы Ерҙә йәшәүселәрҙең береһенә лә мәғлүм түгел бит. Кеше ул мәлдә ниндәй халәттә булыр: намаҙ ҡылған көйө сәждәләме, әллә мөьмин өсөн яҙыҡ булған ғәмәл ҡылғандамы? Телебеҙҙең һуңғы әйткән һүҙе ниндәй булыр? Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хәбәр иткән хөрмәткә лайыҡ булырбыҙмы?

«Кем һуңғы һулышында кәлимәи-тәүхидте әйтә, шул йәннәткә инәсәк»

Был донъяла әлегә йәшәйбеҙ икән, йәннәткә инеү бәхетенә лайыҡ булырға теләйбеҙ икән, «ләә иләһә» кәлимәһен күңелебеҙгә һәм аҡылыбыҙға һеңдерергә тейешбеҙ һәм ҡәлбебеҙҙе буш өмөттәр, хыялый фантазияларҙан, мин-минлектән һәм тәкәбберлектән, ялған идеялар һәм боттарҙан азат итергә тейешбеҙ. Кристалдай пак күңел генә Илаһи мөхәббәт менән нурланырға һәм Аллаһу Тәғәләнең Гүзәл исемдәре сағылышы булырға мөмкин.



Ғүмеребеҙҙең һәр мәлендә уяу һәм «әғүүҙү билләһи минәш-шәйтаанир-раджииим» һүҙҙәре менән ғәмһеҙлеккә бирелеүебеҙҙе һәм үҙенең хәйләкәр рәүештә ҡоролған берәй тоҙағына эләгеүебеҙҙе көтөп кенә торған шайтанды ҡыуып ебәрергә әҙер булырға тейешбеҙ. Шул осраҡта ғына беҙ юғары рухи үрҙәргә күтәрелә аласаҡбыҙ, һәм беҙгә фәрештәләр көнләшәсәк.

## ШАЙТАН БУЛҒАН ЕРҘӘ МИН ЮҠ

Бер заман Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләре менән ултыра. Шунда ниндәйҙер әҙәм килеп, оло выждан эйәһе Әбү Бәкерҙе (разыйаллаһу ғәнһү) мыҫҡыл итә башлай. Әбү Бәкер (разыйаллаһу ғәнһү) өндәшмәй, был әҙәмдең әҙәпһеҙ ҡыланышына иғтибар бирмәй. Тупаҫ әҙәм уны йәнә хурлай башлай, оло йөрәкле Әбү Бәкер өнһөҙ ултыра бирә. Йөҙөндә Илаһи нур балҡыған Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), Әбү Бәкерҙең киң күңелле һәм түҙемле булыуына һоҡланып, йылмайып уны күҙәтә. Тәрбиәһеҙ бәндә Әбү Бәкерҙе әрләүен дауам итә, һәм ул, түҙмәйенсә, тегеңә үҙе лайыҡлы булғанса яуап бирә.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) кисекмәҫтән тора ла, был урындан китә. Уның артынан Әбү Бәкер (разыйаллаһу ғәнһү) ҙә ҡуҙғала һәм, ҡыуып етеп, былай тип һорай: «О Рәсүлуллаһ! Мин Һеҙҙе хафаландырҙыммы?» *«Юҡ»,* - ти Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм). Аҙаҡ дауам итә:

*«Теге тупаҫ бәндә һине хурлай башлағас, күктән фәрештә төштө, был әҙәпһеҙҙең һүҙҙәрен кире ҡағып, һинең өсөн яуап биреп торҙо. Әммә һин әҙәпһеҙгә үҙе кеүек яуап биргәс, фәрештә китте, уның урынын шайтан алды. Ә шайтан булған ерҙә мин юҡ»* (Әбү Дауыт «Әҙәп», 41/4896 ).

Мәүләнә Руми кәңәш бирә:

*«Әҙәпһеҙ янында китап һымаҡ өнһөҙ бул!»*

Аллаһ был осраҡта мөьминдәрҙе киң күңелле булырға саҡыра:



**«Кемдәр ер йөҙөндә итәғәт менән йөрөй, шулар мәрхәмәтле ярлыҡаусы (Аллаһтың) бәндәләре булыр. Һәм улар наҙан ахмаҡтарҙың әҙәпһеҙлегенә ҡаршы «Сәләм!» менән яуап бирер»** *(Фурҡан (Яҡшыны ямандан айырыусы китап), 63);*

**«Улар ялған шаһитлыҡ итмәç, буш һәм тәмһеҙ һүҙ һөйләүселәр янында тормаç, әҙәпле рәүештә китеп барырҙар»** *(Фурҡан (Яҡшыны ямандан айырыусы китап), 72).*

Беҙҙең был һәм мәңгелек тормошобоҙҙағы именлегебеҙ хис һәм һәм ғәмәлдәребеҙгә даимән хисаплама яһау аша йөрәктәребеҙҙе ни кимәлдә мин-минлектән әрсәләүебеҙгә бәйләнгән.

**Әй, Раббым! Беҙгә күркәм холоҡ бир һәм ғәмәлдәребеҙгә даимән хисаплама яһау аша йөрәктәребеҙҙе яман сифаттарҙан пакларға ярҙам ит! Сикһеҙ Мәрхәмәтең һәм Мөхәббәтең тулы ғүмер бир һәм беҙҙе тәҡүә ҡолдарың иçәбенә индер!**

**Әмин!**



Холоҡ



# Күркәм холоҡ һәм әҙәплелек



*Холконоң әшәке сифаттары кешене*
*йәһәннәм уты сыраһына әйләндерә;*
*йәннәт баксалары күркәм холоҡлолар*
*өсөн гөлгә күмелә һәм хуш еҫ бөркә.*

**«Беҙҙең юлда тырышҡандарға Беҙ,**
**әлбиттә, тура юлды күрһәтербеҙ»**
*(Ғәнкәбут (Үрмәксе), 69)*



# Күркәм холоҡ һәм әҙәплелек

## ЙӘНШИШМӘ

Күркәм холоҡ – фани донъяла ла, әхирәттә лә именлек бүләк итеүсе һис ҡоромаç йәншишмә.

Һәр кешенең ҡиммәте шул йәншишмә эсендәге һыуға бәрәбәр.

Аллаһу Тәғәлә Үҙ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) юғары дәрәжәһен шулай баһалай:

وَاِنَّكَ لَعَلٰى خُلُقٍ عَظٖيمٍ

**«Һин, әлбиттә, саф юғары әхлаҡҡа эйә кеше»** *(Ҡәләм, 4).*

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) был донъялағы тәҡдиренә төшкән өлөшө хаҡында шулай ти:

*«Мин гүзәл әхлаҡты тамам ҡылыуҙан тыш башка маҡсат менән ебәрелмәнем» (Имам Малик, Муватта, Хуснуль-Хулук, 8).*

Ул бөтә кешелек өсөн рухи үрнәк була – «усватун-хасана». Ә диндең асылы – күркәм әхлаҡ.

**«... Бөгөн һеҙҙең динегеҙҙе мөкәммәл иттем, һеҙгә тигән ниғмәтемде тамам иттем һәм һеҙҙең өсөн әҙерләнгән Ислам динен хуп күрҙем...»** *(Мәәидә (Табын), 3).*

Аллаһу Тәғәлә хәҙис-ҡудсиҙа хәбәр итә:

*«Был – Мин уның менән риза булған дин. Был дингә йомартлыҡ һәм гүзәл әхлаҡ кына килешә. Мосолман булып йәшәгәндә, ошо ике сифатты тирә-яҡҡа таратығыҙ» (Али әл-Муттаҡи, Ҡанз, VI, 392).*



## ИҢ КАМИЛ МӨЬМИН

Кешелек өсөн үрнәк булырҙай иң күркәм әхлаҡ эйәләре - Хаҡ Тәғәләбеҙ илселәре. Мәҫәлән, Йософ пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) наҙанлыҡтары арҡаһында башҡаларҙың хоҡуҡтарын боҙғандарҙы нисек ғәфү итергә кәрәклекте үҙ миҫалында күрһәтә. Үҙенә ҡарата шул ҡәҙәр аяуһыҙ булған ағаларына мөрәжәғәт итеп, ул былай ти:

**«Бөгөн мин һеҙгә үпкәләмәйем инде, Аллаһ һеҙҙе ғәфү итһен ине. Ул миһырбанлыларҙың да миһырбанлыһылыр»** *(Йусуф, 92).*

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Кем гүзәл әхлаҡҡа эйә, шуның иманы камил»* *(Әхмәт бин Ханбаль, «Мүснәд», II, 250).* Тимәк, күркәм әхлаҡ – хәҡиҡи иман емеше, рухи камиллыҡ билдәһе. Раббыбыҙҙың тәҡүә ҡолдары – Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Изге Сөннәһен һаҡлаусылар – шундай күркәм әхлаҡ эйәләре.

Әбү Мөхәммәт Джарири былай тип яҙған:

*«Тасаввуф – күркәм әхлаҡҡа эйә булыу һәм холҡоңдоң яман сифаттарынан арыныу ул».*

Холҡон төҙәтергә ынтылған мөьмин үҙ күңеленән даимән хисаплама алып торорға тейеш, ә яман ҡылыҡтарын тапһа, Аллаһтан ғәфү үтенергә һәм ҡәлбен шул яман сифаттарҙан әрсәләүҙе һорарға тейеш.

Тәкәбберлек әсирлегенә эләккәндәр баҫалҡы һәм күндәм булырға ынтылырға тейеш; көнсөл әҙәмгә, башҡаларҙың кәмселектәрендә ҡаҙынмайынса, диндәштәрен үҙенән юғары итеп күреү лазым.

Бер мөьмин икенсе мөьминдең көҙгөһө кеүек икәнлеген иҫтә тотоп, диндәшеңдең яҡшы һыҙаттарын күреү өсөн, уға яҡты йөҙ, яҡты күңел менән бағыу кәрәк, ә һауаланыу, уҫаллыҡтан аслан ҡасыу лазым.



## ӘХҮӘЛЕ РУХИӘҢДЕҢ ИКЕ ПОЛЮСЫ

Әҙәмдең әхүәле рухиәһендә ике полюс йәшәй, шуларҙың береһе гел игелеккә, тәҡүәлеккә өндәй, ә икенсеһе харамға, яманға һөйрәй. Ғүмеребеҙ эсендә ҡылған ҡылыҡтарыбыҙ, ғәмәлдәребеҙ ошо ике полюстың бәрелешен, көрәшен сағылдыра ла инде. Күңелендә тәҡүәлек полюсы өҫтөнлөк итһә, әҙәм, гүзәл әхлаҡҡа төрөнөп, изге ғәмәлдәр ҡыла. Ҡәлбе икенсе полюс йоғонтоһонда булһа, гонаһҡа бата.

Изге аят аңлата:

**«Уға һәм яҡшылыҡ, һәм яманлыҡ ҡылырға ирекле иткәндең исеме менән әйтәм»** *(Шәмс (Ҡояш), 8).*

Кешене Аллаһтан айырып тороусы бөтә нәмә – гонаһ. Тәҡүәлек – Хаҡ Тәғәләбеҙгә яҡынайта торған бөтә изге ғәмәлдәр.

Кешенең дәрәжәһе һәм ҡиммәте ҡәлбендә шул ике сифаттың ҡайһыһы өҫтөнлөк итеүенә бәйле.

Бер заман оло йөрәкле Ғүмәр (раҙыйаллаһу ғәнһү) янында төндәр буйы намаҙ уҡыған, ә көндөҙ ураҙа тотҡан әҙәмде маҡтайҙар, һәм ул былай тип һорай:

*«Ә һеҙ маҡтаған ул кеше сауҙағыҙҙа уҙағыҙ, күршегеҙ йәки сәфәрҙә юлдашығыҙ булдымы?»*

Ғүмәр (раҙыйаллаһу ғәнһү) һанап киткән өс осраҡ ҡәлбе тәкәбберлек һәм мин-минлек менән зараланған кешене һис ауырлыҡһыҙ асыҡларға ярҙам итә - тыйып торғоһоҙ нәфсеһен ҡыҫырыҡлаған был мәжбүри шарттарҙа улар үҙҙәрен насар тоя. Ҡайһы саҡ уларҙың ҡылығы мөйөшкә ҡыҫырыҡланған агрессив ата бесәйҙе хәтерләтә. Әҙәм үҙ ғүмерендә ошо ғәҙәти өс осраҡ менән күп һынауҙар үтә.

Нәфсе – әҙәмдең рухи үҫеш юлындағы төп кәртә, ул уны даимән харам һәм гонаһлы уйҙарға һала. Әҙәм шуны иҫендә тоторға тейеш: уның асылында тәҡүәлеккә тәбиғи ынтылыш бар, быны эшкәртелмәгән аҫыл таш менән сағыштырырға мөмкин, рухи тәрбиә үткәндән һуң, ул гәүһәрҙең хәҡиҡи ҡиммәтен ала.



Юғиһә, көнөн дә, төнөн дә уяу булған нәфсе шайтан ҡоторткан ғәмәлдәрҙе ҡыласаҡ.

Мәүләнә Руми был хаҡта шулай тип яҙа:

*«Аллаһу Тәғәләнең Мәрхәмәте һәм бәрәкәте тулы һыулы Нил һымаҡ аға. Әммә әхлағыбыҙ менән Фирғәүенгә оҡшаһаҡ, Нил ҡан менән туласаҡ».*

*«Иң яҡшы күркәм холоҡло дуҫың, мәсьәлә шәхси файҙаға барып төртөлгәндә, шалтырауыҡ йылан сүрәтен алыуын күргәнең юҡмы ни?»*

Шәйех Сәғди әйтә:

*«Күҙе, ҡолағы һәм теле булғандарҙың барыһын да кеше тип иҫәпләп булмай! Ысын кеше – күркәм холоҡло кеше!»*

## ДӨЙӘ ҺӘМ ҠАСЫР

Мәүләнә Руми дөйә һәм ҡасыр тураһындағы ғибрәтле хикәйәһендә кинәйәле рәүештә күркәм холоҡлоноң һәм әҙәпһеҙҙең диалогын бирә:

«Ҡасыр дөйәнән һорай:

*«О игелекле юлдашым! Ас әле серен: ни хәл абынмай, һөрләкмәй үрҙәргә үрләйһең һәм төшәһең, мин мәтәлләп барып төшкән текә боролмаларҙағы тар һуҡмаҡтан ни хәл үтәһең? Үҙең һымаҡ йөрөргә өйрәт әле, мин бит тигеҙ юлда ла саҡ-саҡ йығылмай ҡалам».*

Дөйә был һорауға шулай яуап биргән:

*«Минең ҡарашым үткерерәк, өҫтәүенә мин юғарынан алыҫыраҡ күрәм. Тауға күтәрелһәм, шунан һуҡмаҡтың осон асыҡ абайлайым. Хаҡ Тәғәлә миңә тау үрҙәрен һәм боролмаларын күреү һәләтен биргән. Мин һәр аҙымымды юлды байҡап яһайым, шул рәүешле һөрлөгөү, йығылыуҙарҙан һаҡланам. Ә һин, ҡасыр, өс аҙымыңдан артыҡты шәйләмәйһең; ваҡ-төйәккә күҙ ташлап, алдыңдағы тоҙаҡҡа иғтибар итмәйһең. Күҙе күргәндәрҙе ипкен-*



*де үрҙән, ҡайҙа туҡталҡа яһау кәрәклеген айыра алмаған менән сағыштырып буламы ни?»*

## ХОЛОҠ ҺӘР НӘМӘЛӘ САҒЫЛА

Беҙҙең фани донъяла ҡаҙанғаныбыҙ һәм әхирәттә ҡаҙанасаҡтарыбыҙ – холҡобоҙ сағылышының эҙемтәһе. Холҡоноң әшәке сифаттары кешене йәһәннәм уты сыраһына әйләндерә; йәннәт баҡсалары күркәм холоҡлолар өсөн гөлгә күмелә һәм хуш еҫ бөркә.

Мәүләнә Руми яҙа:

*«Тирә-йүндәгеләрҙе хөрмәт иткән хөрмәткә лайыҡ була; шәкәр менән һыйлағанға баҙам хәлүәһе ашатырҙар».*

Шәйех Сәйед Низам әйткән:

*«Йәһәннәм уты яман холоҡ арҡаһында яна».*

## ӘҘӘП ТАЖЫ

Камил инсан кимәлендәге күркәм холоҡло мөьминдең иң юғары дәрәжәһе – үҙеңде даимән Аллаһ ҡашында торғандай тел тейҙергеһеҙ итеп тотоу. Күркәм холоҡло мөьмингә шулай уҡ Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ихтирамлы мөнәсәбәт хас – был Аллаһу Тәғәләнең әмере («Хужүрәт» һәм башҡа сүрәләр).

Мөьмин рухи остаздарына, ата-әсәләренә, тирә-йүндәгеләргә һәм бөтә барлыҡҡа хөрмәт менән ҡарарға бурыслы.

Суфйан Сәүри әйткән: *«Күркәм холоҡ Аллаһу Тәғәләнең асыуын баҫа».*

Ибн Аббас (раҙыйаллаһу ғәнһүмә) әйткән: *«Күркәм холоҡтоң башы – барлыҡта ла, юҡлыҡта ла Аллаһтың ҡушҡандарын үтәү һәм тыйғандарынан тыйылыу».*

Фани донъяла ла, мәңгелек донъяла ла өс сифатҡа эйә булған өлөшһөҙ ҡалмаҫ:

1) күркәм холоҡлолар;



2) күркәм холоҡлолар менән бергә булғандар;

3) берәүгә лә зарар һалмау уйы менән янғандар.

Бер шағир әйткән:

«Әҙәп - бер таж имеш Аллаһтың Нурынан,

Кей ул тажды, имен бул һәр бәләнән!»

Ҡайһы бер мутасаввифтар (Тасаввуф ғалимдары) шундай билдәләмә бирә:

«Тасаввуф – күркәм әхлаҡҡа эйә булыу юлы».

Ә Мәүләнә Руми был хәҡиҡәтте ҡыҫҡаса шулай аңлата:

*«Аҡылым күңелемә һорау бирҙе: «Иман асылы – нимәлә? Әйт миңә». Күңелем уға эйелеп шыбырланы: «Хәҡиҡи иман асылы – күркәм холоҡта!»*

## ТӘҠҮӘНЕҢ КҮРКӘМ ХОЛҠО

Шәйех Хатам Эсам тормошонан ғибрәтле бер ваҡиға. Бер заман ул ауырыу һәм йәберләнгән ҡатын менән һөйләшә. Бәхетһеҙ ҡатын, йәшкә түгелеп, ҡыйралған яҙмышы хаҡында һөйләй һәм, нык тулҡынланып, яңылыш газ сығара. Ул оятынан ни эшләргә белмәй ҡатып ҡала. Тәҡүәле шәйех, йөҙөн үҙгәртмәйенсә, элеккесә ҡатынға ҡарап тора һәм ҡысҡырып былай ти:

«Ҡысҡырыбыраҡ әйтегеҙсе, ҡысҡырыбыраҡ! Мин һеҙҙең нимә әйткәнегеҙҙе бөтөнләй ишетмәнем! Минең насар ишетеүем хаҡында һеҙҙе иҫкәртмәнеләрме ни?!»

Меҫкен ҡатын, уңайһыҙ хәлдән ҡотолоуына инанып, иркен тын алып ебәрә.

Йәмғиәттә бығаса күрелмәгән рухи нәзәкәтлелеге, күркәм холҡо сағылышы булған әҙәплелеге арҡаһында, шәйех «Эсамм», йәғни «Һаңғырау» ҡушаматын ала. Был ваҡиғанан һуң, Хатам, әҙәп йөҙөнән, теге ҡатын баҡыйлыҡҡа күскәнсе, һаңғырау исемен



күтәреп йөрөй. Ҡатын үлгәс, ул иғлан итә: «Хәҙер мин йәнә ишетә башланым, миңә ҡәҙимгесә мөрәжәғәт итә алаһығыҙ!»

## ИМАНҒА КИЛЕҮ СӘБӘБЕ

Быуаттар буйы иман юлына баҫҡандарҙа күркәм холоҡ тәрбиәләүе Исламдың киң таралыуына сәбәпсе була. Баҡыйлыҡҡа күскән шәйех Муса Топбаш-заде аҡсаны намыҫлы хеҙмәт менән эшләп табырға, харам, шикле нәмәләрҙән йыраҡ торорға саҡырып, йыш ҡына бер тарихты һөйләй торғайны:

«Беҙҙең күршебеҙ бар ине, тәүҙә мосолман түгел ине. Бер тапҡыр мин унан Ислам ҡабул итеүенең сәбәбен һораным. Минең һорауыма ул түбәндәгеләрҙе һөйләне:

«Минең мосолман динен ҡабул итеүем Аджибәдәм районындағы ауыл хужалығыеребеҙҙә күрше булып торған Рәби мулла арҡаһында булды. Рәби мулла һөт һатыу менән көн күрҙе. Бер кис ул беҙҙең ишекте шаҡыны һәм былай тине:

- Мин һеҙҙең һөтөгөҙҙө алып килдем!

Мин аптыраным:

- Нисек инде? Мин һеҙҙән һөт һораманым!

Рәби мулла әҙәпле генә аңлатып бирҙе:

- Минең ҡарап еткермәүем арҡаһында, бер һыйырыбыҙ һеҙҙең biləmәгә ингән һәм шунда утлап йөрөгән. Уның бөгөнгө һөтө, һис шикһеҙ, һеҙҙеке. Ул үҙе ашаған үләндән таҙарынып бөткәнсе, мин һеҙгә һөт ташыясаҡмын.

Мин ҡаршы төштөм:

- Борсолмағыҙ был турала, ҡәҙерле күршем. Һыйырығыҙға бәрәкәт бирһен ул!

Рәби мулла, ҡаршы килеүемә ҡарамаҫтан, йәнә бер нисә көн рәттән беҙгә һөт ташыны.



Тап тәҡүә мөьминдең ошо ғәмәле сәбәбендә, күңелемде томалап торған наҙанлыҡ һыпырылып төштө, һәм минең йөрәгем хәҡиҡи иман ҡояшы менән нурланды. Шунда мин үҙемә былай тип әйттем:

«Бындай гүзәл әхлаҡлы кешене тәрбиәләгән дин, һис шикһеҙ, - иң гүзәл дин. Уға эйәреүселәр шул ҡәҙәр әхлаҡлы һәм саф күңелле икән, тимәк ул хәҡиҡи иман», - Һәм мин, кәлимәтү-шәһәдәтте әйтеп, Ислам ҡабул иттем».

Күршебеҙ, һоҡланып, Рәби мулланың байтаҡ гүзәл сифаттары хаҡында һөйләне:

«Рәби муллы йортонда ут бик һуң һүнә, сөнки ул төндә оҙаҡ итеп намаҙ уҡый. Һыйырҙарынан һауып алған һөтөнөң өстән бер өлөшөн ул гел фәкирҙәргә һәм мохтаждарға тарата».

Мәрхүм Шәйех Муса Топбаш-заде Рәби мулла, уның рухи матурлығы һәм яҡшы сифаттары хаҡында йыш иҫкә төшөрә торғайны. Атаҡлы ғалимдарҙың уға ни тиклем хөрмәт менән ҡарауы тураһында шуларҙы һөйләне:

«Ул заманда дин белгестәренең әңгәмәһе рәүешендәге йыйылыштар булып торҙо. Күренекле ғалим Әлмалылы Хәмди унда йыш килә ине. Ғәҙәттә ул түргә ултыра, ҡалғандар уның тирәһенә йыйыла. Әңгәмәләр бер нисә сәғәткә һуҙыла. Йыйылышҡа һуңлап килеүселәр булһа, Хәмди Әфәнде урынынан тормай ғына иҫәнләшә һәм һөйләшеүҙе дауам итә. Ләкин йыйылышҡа Рәби мулла килһә, Хәмди Әфәнде мотлаҡан тора һәм ҙур ихтирам менән уны сәләмләй торғайны. Һис шикһеҙ, ҙур ғалимдың Рәби Муллаға оло ихтирамы шунда: Аллаһу Тәғәлә күркәм холоҡло ҡолдарына хөрмәткә лайыҡлы ҡиәфәт бирә, тирә-йүндәгеләр алдында уның бәҫен, абруйын юғары күтәрә».

## МИЗАНДА ИҢ АУЫРЫ

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) күркәм холоҡҡа саҡырып әйткән:



*«Хисап көнөндә күркәм холоҡ үлсәүҙе изгелек яғына баҫыусы. Аллаһу Тәғәлә әшәкелек ҡылыуҙы һәм әшәке һүҙҙәр һөйләүҙе яратмай» (Тирмиҙи, Бирр ва сила, 62).*

Хисап көнөндә үлсәүҙәге изге ғәмәлдәребеҙ гонаһтарыбыҙҙан күберәк булһын тиһәк, үрнәк итеп Аллаһу Тәғәләнең иң гүзәл яратылмышын – Пәйғәмбәребеҙ Мөхәммәт Мостафаны (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) алып, күркәм холоҡҡа эйә булыу лазым, сөнки күркәм холоҡ – Уға ихлас һәм ялҡынлы мөхәббәт емеше һәм Уның Сөннәһенә эйәреүҙәге тырышлыҡ.

## РАМАҘАН АЙЫ ХАҠЫНДАҒЫ ХӘТИРӘЛӘР

Мәүләнә Румиҙыҡы тип иҫәпләнгән гүзәл шиғыр бар:

*«Ҡәғбәне Әзер улы Ибраһим төҙөнө.*
*Йәндәребеҙ – ул Бөйөк Аллаһтың баҡҡан урыны!»*

Был бәйет шуны хәтергә төшөрә: бер йөрәкте яулап, уны Аллаһу Тәғәлә юлына бороу – ҡиммәте буйынса оло хажға тиң. Элек мөьминдәр изге Рамаҙан айында бер-береһенә һәм тирә-йүндәгеләргә тап шундай мөнәсәбәттә булды.

Мәрхүм Шәйех Муса Топбаш-заде Рамаҙан айына айырыуса ҙур иғтибар бирҙе. Уның йорто тыныслыҡ һәм шатлыҡ менән тула, ә кисен ауыҙ асыу үҙенә бер рухи атмосферала үтә торғайны.

Көндәрҙең береһендә ауыҙ асыу өсөн мул табынға урам һепереүселәр һәм сүп-сар йыйыусылар саҡырыла, ҡунаҡҡа килгәндәрҙең һәр береһенә бүләктәр һалынған тоҡсай тапшырыла ине.

Икенсе көндө ауыҙ асыуға күсерҙәр, артабанғы көндәрҙә – уҡытыусылар, аҙаҡ – туған-тыумаса, айырым рәүештә күршеләр саҡырылды.

Рамаҙан айында ҡунаҡ ҡабул итеүҙең төп маҡсаты – һәр йөрәккә асҡыс табып, уларҙы рухиәт һәм күркәм холоҡ һарайҙарына әйләндереү, килгән һәр ҡунаҡтың – ярлы һәм ҡыйырһытылғандарҙан алып, атаҡлы ғалим һәм дәүләт эшмәкәрҙәренә ҡәҙәр -һәммәһенең доғаһына лайыҡ булыу.



Кисен ауыҙ асыуға мотлаҡан асарбаҡтар, фәҡирҙәр, яңғыҙ ҡарттар саҡырыла, ә Рамаҙан айында бай ресторандарҙа мул табын артында ауыҙ асыу ят күренеш ине.

Фәҡирҙәргә мөнәсәбәттә айырым бер әҙәп булды. Уларҙың күңелен яраламаҫ өсөн, аҡсалата саҙаҡалар, конверттарға һалынып, түбәндәге йөкмәткеле яҙыуҙар һалына ине:

*«Хөрмәтле әфәнде..., Һеҙгә, бүләгебеҙҙе ҡабул иткән өсөн, рәхмәтебеҙҙе белдерәбеҙ!»*

Һәр иғәнә, саҙаҡа һәм хәйер Ғаләм Раббыһына барып етә:

**«Кешеләрҙең тәүбәһен ҡабул итеүсе, саҙаҡаларҙы алыусы Аллаһ икәнен улар белмәйме ни?»** *(Тәүбә, 104)*.

Рамаҙан айының ул фатихалы көндәрендә хәйер-саҙаҡалар Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хәҙисенә ярашлы таратылды:

*«Һис шикһеҙ, мохтаж саҙаҡаны ҡулына алғансы, ул тәүҙә Аллаһҡа килә (йәғни, Аллаһу Тәғәлә тәүҙә саҙаҡаны ҡабул итеп ала һәм аҙаҡ мохтажға бирә)» (Мунави, Кунузуль-Хакаик, стр. 34).*

Ауырыуы сәбәпле, ауыҙ асырға килә алмағандарға ризыҡты ябыҡ һауыттарҙа өйҙәренә ебәрҙеләр. Урамдағы хужаһыҙ хайуандарҙы ла өлөшһөҙ ҡалдырмайҙар – уларға малдың эсәк-ҡарынын таратып бирәләр ине.

Изге Рамаҙан айы дауамында Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) гүзәл әхлағы сағылышы булған тәҡүәләр һүнгән йөрәктәргә йән өрөргә тырыша торғайны.

Беҙгә лә, тәҡүә мөьминдәр үрнәгенә эйәреп, фатихалы Рамаҙан айында ғибәҙәттәребеҙҙә һәм тирә-йүндәгеләргә мөнәсәбәтебеҙҙә күркәм холоҡ эйәһе булыу мөһим. Бының өсөн шулар лазым:

- мохтаждарға күберәк саҙаҡалар таратыу;

- Изге Ҡөрьәнде күп уҡыу;

- ауырыуҙарҙың, бәхетһеҙҙәрҙең, яңғыҙҙарҙың һәм йәберләнгәндәрҙең күңелен күреү.



**Эй, Аллаһ! Ғүмеребеҙ байышы Байрам таңы булып әүерелһен өсөн, Үҙ Шәфҡәтең менән Рамаҙан айы рухиәтендә ғүмер кисерергә насип ит!**

**Эй, Аллаһ! Йөрәктәребеҙҙе Илсең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Нуры менән яҡтырт һәм беҙҙе фани донъяла ла, әхирәттә лә биҙәп торорлоҡ изге ғәмәлдәргә йүнәлт!**

**Әмин!**





Холоҡ



# Беҙгә йөкмәтелгәнгә яуаплы ҡараш



*Әхирәттә мәңгелек хурлыҡ булып әүерәләсәк гонаһтарҙан, харамдан ҡасыу - Хаҡ Тәғәләбеҙ беҙгә йөкмәткән яуаплылыҡ. Беҙҙең заманда ул яуаплылыҡ ауырайҙы, сөнки ҙур гонаһтар һәм енәйәттәр әһәмиәтһеҙ һәм ғәҙәти күренеш һымаҡ ҡабул ителә башланы. Тәҡүәләр шулай өндәгән: «Гонаһтарыңды ҙурға, бәләкәйгә бүлмә! Гонаһ ҡылып, Кемгә ҡаршы сығыуыңды аңла!»*



# Беҙгә йөкмәтелгәнгә яуаплы ҡараш

## ИҢ БӨЙӨК ИКЕ БУРЫС

Аллаһу Тәғәлә әйтә:

**«Күктәргә, Ергә һәм тауҙарға Беҙ аманат тәкдим иттек, ләкин улар (яуаплылыҡтан ҡурҡып) был йөктө үҙ өҫтәренә алманы. Әҙәм балаһы был яуаплылыкты үҙ өҫтөнә алды. Сөнки кеше - (тәбиғәте менән) залим һәм наҙандыр»** *(Әхзәб (Төркөмдәр),72).*

Изге аят ни ҡәҙәр бөйөк яуаплылыҡ алыуыбыҙҙы иҫебеҙгә төшөрә һәм уны тейешенсә үтәргә саҡыра.

Аят мөьминдәрҙең иғтибарын шуға йүнәлтә: кешенең Аллаһу Тәғәлә алдындағы бурысын үтәү юлында төп кәртә – кешенең наҙанлығы, үҙенә һәм тирә-йүндәгеләргә ҡарата ғәҙелһеҙ мөнәсәбәте.

Ҡөрьән һәм Сөннә өйрәткәнсә, был хәүефтән имен булыр өсөн, һәр ғәмәлеңдә ғәҙел булыу, изге ғәмәлдәр ҡылыу, рухи һәм донъяуи ғилемдәргә эйә булыу лазым.

Шуға ла Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Мин һеҙгә ике нәмәне ҡушам. Әгәр һеҙ шуларға нык тотонһағыҙ, хәҡиҡәт юлынан һис тайпылмаҫһығыҙ. Уларҙың береһе – Аллаһу Тәғәләнең Китабы, икенсеһе – Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Сөннәһе» (Муватта, Ҡадар, 3).*





## ЯУАПЛЫЛЫҠ ТӘРБИӘЛӘҮ

Аманат итеп бирелгәндең йәки ҡушылған эштең ҡиммәте яуаплылыҡ йөкмәткәндең абруйына, дәрәжәһенә бәйле. Ҡушылған эштең ҡиммәте ни ҡәҙәр юғары булһа, яуаплылыҡ та юғарыраҡ, талап та ҡатыраҡ. Аллаһу Тәғәләнең Хисап көнөндә барса Илселәрҙең яуап тотасағы хаҡындағы киҫәтеүе уларҙан фиҙакәрлек, өмөтһөҙлөккә бирелмәйенсә, арымай-талмай дин юлында хеҙмәт итеүҙе талап итә.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Аллаһтың бөйөк мәрхәмәте менән бөтә гонаһтарҙан пак һәм Илаһи ҡурсалау аҫтында булһа ла, үҙенә йөкмәтелгәнде кешелеккә лайыҡлы рәүештә еткерә алыуы өсөн даимән борсола. Хушлашыу хажы ваҡытында Мөхәммәт пәйғәмбәр (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләренән, ә улар йөҙ ҙә егерме меңдән ашыу була, өс тапҡыр һорай:

*«Әй сәхәбәләрем! Иртәгә минең хаҡта һораһалар, ни тиерһегеҙ? Аллаһ хәҡикәтен мин һеҙгә еткерҙемме?»,* һәм, уларҙың раҫлауҙарын ишеткәс, өс тапҡыр Аллаһтың шаһит булыуын һорай: *«Әй Раббым, шаһит бул!»*

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) беҙгә йөкмәткәнгә – Изге Ҡөрьән һәм Сөннәгә – шундай уҡ яуаплылыҡ менән ҡарарға тейешбеҙ. Изге Ҡөрьән һәм Сөннәгә былдай хөрмәтебеҙ Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләгә һәм Уның Һөйөклө Пәйғәмбәренә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тоғролоғобоҙҙоң сағылышы буласаҡ.

Ҡушылған эшкә яуаплы һәм ихтирамлы мөнәсәбәтебеҙ мөьмин булараҡ беҙҙең бәҫебеҙҙе күтәрә һәм тормошобоҙға бәрәкәт бирә.

Әгәр беҙ шулар иҫәбендә булһаҡ, **«... Улар (мөьминдәр) аманаттарҙы һаҡлаусылар һәм аманатҡа тоғро ҡалыусылар»** *(Мөьминүн (Мөьминдәр), 8),* Аллаһу Тәғәләнең мәрхәмәте менән изге аятта вәғәҙә ителгән бөйөк бүләккә лайыҡ буласаҡбыҙ: **«Шулар ғына**



**Фирҙәүес йәннәтенең варисҭары булыр. Улар шунда мәңгегә йәшәп ҡаласаҡ»** *(Мөьминүн (Мөьминдәр), 11).*

## БАЛАЛАРҘЫ ТӘРБИӘЛӘҮҘӘ ИҢ МӨҺИМЕ

Тормошобоҙҙо Изге Ҡөрьән һәм Сөннәгә ярашлы ҡороу маҡсатында, бөтә мөмкинлекте файҙаланыу иң бөйөк маҡсатыбыҙ, ынтылышыбыҙ булырға тейеш. Көн һайын, үҙебеҙҙе контролдә тотоп, ошо мәсьәләгә ҡағылышлы тырышлығыбыҙҙы баһалап, үҙ-үҙебеҙҙән хисаплама алып тороу кәрәк. Әйтелгән бит:

*«Иртәгә!» - тиеүселәр һәләк булды».*

Бер заман беҙ өмөт бағлаған көн тыуыр, ә беҙ булмабыҙ…

Бәс, шулай булғас, беҙ бөгөн үҙебеҙгә шундай һорауҙар бирергә тейеш: «Мөьминдең күҙ ҡараһы булған намаҙға рухи мөнәсәбәтебеҙ ниндәй? Ә балаларыбыҙҙың мөнәсәбәте?» Шуны ла онотмау лазым: баланы кесе йәштән намаҙға күнектереү заманыбыҙҙың күп хәүефтәренән уларҙы һаҡлап ҡаласаҡ. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) лә төп иғтибарҙы намаҙға йүнәлтергә ҡушҡан, сөнки дөрөҫ ҡылынған намаҙ әҙәмде әшәке, ярамаған нәмәләрҙән ҡурсалай. Шәхесте формалаштырыуҙа намаҙ – ағастың тамыры ише. Тамыр һау һәм ныҡ булһа, көслө ел һәм ғәрәсәттәргә ҡарамаҫтан, ағас бирешмәйәсәк. Әммә тамыры серек булһа, елдәрҙән йәшенеп, ышыҡ урында ултырһа ла, ул һәләк булыуға дусар. Тамырының имен булмауы ботаҡтарында ла, емештәрендә лә күренәсәк. Шулай булғас, беҙҙең емештәребеҙ булған балаларҙа иртәгә кәмселектәр, әҙәпһеҙ ҡылыҡ күренһә, сәбәбен уларҙан түгел, үҙебеҙҙән эҙләү кәрәк – улар бит беҙҙең ғәмәлдәребеҙ, тәрбиәбеҙ һөҙөмтәһе.

Йәннәт баҡсаһындағы раузаларҙай күреп, балаларыбыҙҙы бөтә тырышлығыбыҙҙы һалып, бик һаҡ тәрбиәләү мөһим. Хаҡ Тәғәләбеҙ ҙә беҙҙән шуны теләй. Әгәр ата-әсәләр, балалар һәм ейәндәр, уғата мөһим ғилемдәргә эйә булып, уларҙы киләһе быуындарға тапшырһа һәм Ҡөрьән һәм Сөннәгә ярашлы дөрөҫ ғәмәлдәр ҡылып йәшәһә, Аллаһу Тәғәләнең беҙгә биреләсәк шәфҡәт һәм бәрәкәттәре артасаҡ ҡына. Аллаһ – Мәрхәмәт Эйәһе, изге ғәмәл-



дәребеҙ өсөн, Ул Фирҙәүес йәннәттәрен беҙгә төйәк итәсәк. Был мәрхәмәте хаҡында Аллаһу Тәғәлә шулай тигән:

**«Иман килтереп, тоҡомдары ла шул иманда булғандар ҙа бар. Беҙ уларҙың нәҫелдәрен дә үҙҙәренә эйәрттек (ожмахҡа керттек). Ҡылған ғәмәлдәренән һис нимә лә кәметмәнек. Һәр кем үҙ ғәмәлдәренең тотҡоно...»** *(Тур (Тау), 21).*

Ниндәй яҡшы хәбәр һәм бөйөк әжер!

Ата-әсәләр мизанына үҙҙәренең изге ғәмәлдәре генә түгел, бер Аллаһҡа иман, тәҡүәлек рухында тәрбиәләгән балаларының, ейәндәренең, бөтә ырыуҙарының да изге ғәмәлдәре һалынасаҡ. Берәүҙең дә изге ғәмәлдәре өсөн әжере саҡ ҡына ла кәметелмәйәсәк. Ырыуында Аллаһҡа иман килтергәндәрҙең һәммәһе шул әжергә лайыҡ буласаҡ! Ул шәфҡәт өсөн Аллаһу Тәғәләгә һәр даим шөкөр итеп торһаҡ та, былар барыбер әҙ буласаҡ! Үҙенең гонаһлы ҡолдарына Аллаһ ни ҡәҙәр мәрхәмәтле һәм миһырбанлы! Раббыбыҙҙың аҡылы камил булған бер генә ҡоло ла изге хеҙмәтенә бирелгән бындай хөрмәт һәм әжерҙән баш тартмаясаҡ, тик уға лайыҡ булыу өсөн, балаларыбыҙ хаҡында тағы ла күберәк хәстәрлек күреү, уларҙы дөрөҫ тәрбиәләү, ғилем биреү лазым. Күп һанлы рухи һәм интеллектуаль ҡапҡандар ҡоролған беҙҙең заманда был айырыуса актуаль мәсьәлә. Балаларыбыҙға бүлгән хәстәрлегебеҙ, ярҙамыбыҙ өсөн яуаплылыҡ та күп тапҡыр артты тигән һүҙ был. Тәнебеҙҙең бер өлөшөн йолҡоп алған хәлдә ул нисек ғазапланһа, бәғеребеҙ параһы булған һөйөклө балаларыбыҙҙы беҙҙән йолҡоп алһалар, йәндәребеҙ һағыш һәм ғазап менән туласаҡ. Матди ихтыяждарын байраҡ итеп күтәргән рухиәтһеҙ йәмғиәттән балаларыбыҙҙы бөтә көсөбөҙ менән һаҡлап ҡалырға тейешбеҙ.

## МӨХӘББӘТ ТЕЛЕ

Балаларың хаҡында борсолоу уларҙың бөтә теләктәрен, ынтылыштарын баҫырыу тип аңларға ярамай. Балаларға мөнәсәбәт аяҡтан йыҡҡан ыҙғыр ел түгел, йомшаҡ ҡына иҫкән йылы елдең иркә тыны кеүек булыуы мөһим.



Тәрбиә һөйөү һәм хәстәрлек менән тулы булып, беҙ юҡ саҡта ла балаларыбыҙ үҙҙәренә йүнәлтелгән иғтибарыбыҙҙы тойорға тейеш. Уларға үҙҙәрен контролдә тотоу һәм даимән үҙенә шундай һорау биреү ғәҙәтен һеңдереү лазым:

«Әгәр Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) эргәмдә булһа, ул тәртибемдән ҡәнәғәт булыр инеме икән?»

Балаларыбыҙҙы үҙҙәрен контролдә торорға өйрәтеү уларҙы полицейский йәки убыр әбей менән ҡурҡытыуға ҡарағанда мөһимерәк.

Ата-әсәләр, тәрбиәселәр һәм уҡытыусылар бер нимәне хәтерендә тотһон ине: балалар мөхәббәт телен генә аңлай. Хатта тәҡүә мөьминдәр ҙә бит Аллаһу Тәғәләгә оло мөхәббәттәре сәбәпле гонаһтарҙан, харамдан һаҡлана. Киләһе быуынды тәрбиәләгәндә, Изге Ҡөрьән һәм Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Сөннәһенә һөйөү рухиәтте йәнләндереүсе көс булырға тейеш.

Тәрбиә уңышлы барһын өсөн, ғилем һүҙ аша ғына түгел, остаз йөрәгенән тәрбиәләнеүсеһе йөрәгенә күсеүе лазым.

## МИН-МИНЛЕК МЕНӘН КҮҘЕҢ ТОМАЛАНЫУ

Кем беҙгә тапшырылған Изге Ҡөрьән һәм Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Сөннәһе ҡиммәттәренә таянып эш итмәй, нәфсеһенә эйәреүе арҡаһында, күҙе мин-минлек менән томаланыуы ихтимал. Рухи һуҡырлыҡ шул дәрәжәгә етеүе мөмкин, әҙәм «рухиәт амбарында әхлаҡ һәм тәҡүәлек орлоҡтарын ашаған сысҡандарҙы күрмәй башлауы бар».

Мәүләнә Руми киҫәтә:

*«Намыҫлы Әҙәм менән иблис ни ҡылғанды онотма! Эй, әҙәм балаһы! Иблисте көсһөҙ һәм бахыр, тип уйлама!»;*

*«Көнсөл иблис, хәйлә ҡороп, тәү ата-әсәбеҙҙең намыҫ тажын һәм күркәм холоҡ кейемен урланы»;*



*«Хәйлә ҡармағына эләккән, ҡара ҡайғыға батҡан Әҙәмдең тәүбәләрен хәтерлә лә, Иблис мәкерлеге дәрәжәһен самала»;*

*«Шуны иҫеңдән сығарма: йәндәрҙе аулау ниәте менән һунарға сыҡҡан иблис иң күренеп торған урынға алдатҡыс емдәрен һала: ер байлыҡтарына эйә булыу әүәҫлеген, йәмғиәттә күренекле урын биләү теләген, асыуҙы, шәһүәтте. Ә алдатҡыс ем эсенә йәшеренгән эҙемтәләр беҙгә мәғлүм түгел»;*

*«Алдатҡыс ем ятҡан урындарҙан ҡас! Ҡул-аяҡтарың шаҡарып бәйләнәсәк тоҙаҡҡа эләгеүҙән һаҡлан»;*

*«Хәҡиҡәт үҙәндәрен төйәк иткән ирекле ҡош рухи аҙыҡ менән ниғмәтләнә, ул иблис тоҙағына эләкмәй; ул ҡанаттарын киргән һәм һәр саҡ осошҡа әҙер».*

## БӘРӘСТЕ БҮРЕ ҠАРАМАҒЫНДА ҠАЛДЫРМА

Мәүләнә Руми, беҙҙе нәфсе әсирлегенән һәм үлемдән аралау өсөн, шундай нәсихәттәр бирә:

*«Үҙеңә йөкмәтелгәнде (Изге Ҡөрьән һәм Сөннәне) тәләфләп, юғалтып бөтмәҫ борон, Илаһи холоҡҡа эйә бул!»;*

*«Кеше холҡон бар ҡылған һәм пәйғәмбәрҙәренә камил әхлаҡ биргән Раббың һүҙенән сыҡма. Илаһи холоҡҡа эйә булыуҙы ниәтләп, шуға бөтә тырышлығыңды һал! Әгәр һин Уға бәрәсте ышанып тапшырһаң, Ул һиңә бер өйөр ҡуй ҡайтарыр. Ризыҡ биреүсе һәм арттырыусы – тик Ул ғына»;*

*«Бәрәсте бүре ҡарамағына ҡалдырма һәм бүрене иш итмә. Бел: бүре мәкерле, һине төп башына ултыртыуҙы ғына ҡарап тора!»*

Был бәйеттәрҙә бәрәс – әҙәмгә тәбиғәттән бирелгән күркәм һыҙаттар; бүре – яман сифаттар, нәфсе һәм иблистең ҡотҡоһо.



## АМАНАТҠА ТОҒРОЛОҠТОҢ АСЫЛЫ

Әхирәттә мәңгелек хурлыҡ булып әүереләсәк гонаһтарҙан, харамдан ҡасыу - Хаҡ Тәғәләбеҙ беҙгә йөкмәткән яуаплылыҡ. Беҙҙең заманда ул яуаплылыҡ ауырайҙы, сөнки ҙур гонаһтар һәм енәйәттәр әһәмиәтһеҙ һәм ғәҙәти күренеш һымаҡ ҡабул ителә башланы.

Беҙҙең заманда һәр ерҙә харамды – хәләл, ә хәләлде – харам итеп күрһәтергә тырышыу күҙәтелә; йәш быуынға матди байлыҡтарҙы сама белмәй ҡулланыуға нигеҙләнгән әхлаҡһыҙ йәшәү моделе көсләп тағыла; дөйөм кешелек һәм рухи ҡиммәттәрҙең ҡәҙере китә.

Әхүәле рухиәбеҙҙе замандың ул зарарлы факторҙары йоғонтоһонан һаҡлап ҡалыуҙың берҙән-бер юлы - Изге Ҡөрьән һәм Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Сөннәһе әмерҙәрен ҡәтғи үтәү. Ҡиәмәт алдынан ҡәлбеңдә иманды һаҡлауҙың берҙән-бер юлы – харамдан һәм шикле нәмәләрҙән ҡасыу ул. Шул юл менән генә беҙ үҙебеҙҙе, балаларыбыҙҙы һәм үҙебеҙ йәшәгән йәмғиәтте һаҡлап ҡала аласаҡбыҙ.

Фирғәүен ише кешегә баш булырға ниәтләгән нәфсене ауыҙлыҡлауҙы алға ҡуйып, рухыбыҙ Муса пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) рухиәте дәрәжәһенә эйә булыуы лазым. Әхүәле рухиәбеҙҙе был кимәлгә күтәреү Изге Ҡөрьән һәм Сөннә нормаларына таянып эш иткән остаздарҙың өҙлөкһөҙ күҙәтеүе аҫтында ғына мөмкин.

Мәүләнә Руми яҙа:

*«Шәхесте яман сифаттарҙан әрсәләү – уны ағыулы бөжәктәй үлтермәһендәр өсөн, саян ҡойроғондағы ағыулы ҡаяуҙы йолҡоп алыу һымаҡ»;*

*«Хәүефләнеп, ағыулы йыландың башын йәнсеп китмәһендәр өсөн, уның ағыулы тешен һурып алыу ҡулайыраҡ».*

Тәҡүәләрҙең береһе әйткән:

«Кешелә иң күбе – кәмселектәр һәм етешһеҙлектәр. Эй, тәненең ялсыһына әйләнгән әҙәм, хеҙмәтсе булып күпме йөрөмәк-



сеһең? Аллаһу Тәғәлә һиңә тапшырғанға – йәнеңә бак! Күңелеңде матурла! Һине әҙәм иткән тән түгел, йән икәнен онотма!»

## РУХИ БӘЙЛЕЛЕК

Ғүмеребеҙ буйы йөрәктәребеҙҙең Хаҡ Тәғәләбеҙгә төбәлгән булыуы лазым, ә үҙенең мин-минлегенә һәм шайтанға түгел, сөнки уларҙан мәңгелек ғазаптан башҡаны көтөп булмай. Аллаһҡа төбәлгән һәр зекеребеҙ, бик үк камил булмаған хәлдә лә, фани донъяла ла, Әхирәттә лә бөтмәҫ-төкәнмәҫ бәрәкәттәр булып әүерелә.

Мәүләнә Руми, беҙҙе киҫәтеп, былай ти:

*«Алмаштырыу ниәте менән һинең ҡулыңдағыларҙың хәкики ҡиммәтен белмәгәндең кибетенә инмә! Тауарыңды кешеләр түгел, Раббыбыҙ алырҙай кибеттәргә ин!»*

*«Ул (Раббыбыҙ) ялған тиндәрҙе кире ҡайтармай, сөнки Ул килемгә мохтаж түгел».*

Был тарих сәйер икмәк бешереүсе хаҡында. Икмәге өсөн ялған тиндәр менән түләһәләр, ул был аҡсаларҙы кире ҡайтармаған һәм алыусыға һәр саҡ икмәк биргән. Сәбәбен аңламайынса, уның сәйер ҡылығына бөтә кеше аптыраған. Үлем сәғәте һуҡҡас, ул Аллаһу Тәғәләгә шулай тип мөрәжәғәт иткән:

«Эй, Раббым! Оҙаҡ йылдар кешеләр миңә ялған дирһәмдәр килтереүен һин беләһең, мин уларҙы шелтәләмәнем, һәр саҡ икмәк бирҙем. Эй, Раббым! Хәҙер мин, бик үк камил булмаған ғибәҙәттәремде йөкмәп, үҙем Һиңә барам. Етешһеҙлектәрем өсөн шелтәләмәйенсә ҡабул итсе мине!»

**Һәм беҙ ҙә Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләнән гонаһтарыбыҙ һәм кәмселектәребеҙ өсөн Хисап көнөндә беҙҙе язаға тарттырмауын һорайбыҙ! Аллаһ үҙебеҙҙе лә, Ватаныбыҙҙы ла шайтандың яуызлығынан, гонаһтарҙан һәм харамдан әрсәләһен! Бөйөк Хаҡ Тәғәләбеҙ йөрәктәребеҙҙе һәм йөҙҙәребеҙҙе Үҙенең Мөхәббәте һәм Мәрхәмәте менән нурландырһын!**

**Әмин!**



Холоҡ



# Ҡорбандың рухи мәғәнәһе



*Ҡорбандың рухи мәғәнәһе шунда: ул мөьминдәргә Аллаһу Тәғәләгә буйһоноу һәм күндәмлек тураһында иҫкә төшөрә. Аллаһ әйтә: «Уларҙың ни ите, ни ҡаны Аллаһҡа түгел, Уға фәкәт һеҙҙең тәҡүәлегегеҙ генә барып ирешә. Һеҙ тура юлға баҫтырыуҫы Аллаһтың бөйөклөгөн таныҡһығыҙ» (Хаж, 37).*

*Мәүләнә Руми яҙа: «Асылда, Хисап көнөн Ҡорбан байрамы менән сағыштырырға мөмкин, мөьминдәр өсөн ул яҡты байрамға әүерелә‌сәк, ә тиҫкәре иҫәрҙәр өсөн – ҡорбан булыуға».*



# Ҡорбандың рухи мәғәнәһе

## ӘҘӘМ АЛДЫНДАҒЫ ӨС ҺЫНАУ

Оло выждан эйәһе Ибраһим пәйғәмбәрҙең (ғәләйһис-сәләм) күңелен биләгән өс нәмә була: байлығы, ғүмере һәм балалары. Бүләк итеп бирелгән ошо бәрәкәттәр менән Аллаһ уны һынай.

Ибраһим пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм), Аллаһты зекер итеү өсөн, барса байлығынан баш тарта. Нәмруд батша фарманы буйынса ғәләмәт ҙур усаҡтың уртаһына катапульт менән ташланған Ибраһим ғүмере өҙөлөү мөмкин булған был һынауҙы ла күндәмлек менән ҡабул итә. Һәм, ахыр килеп, Илаһи әмергә буйһоноп, күндәм рәүештә үҙ улын ҡорбан итергә йыйына.

Физакәрлек менән әйтеп бөтөргөһөҙ ауыр был һынауҙарҙы үтеп, ул «Хәлилуллаһ» (Аллаһ дуҫы) исеменә лайыҡ була. Ошо өс һынауҙы ниндәйҙер кимәлдә һәр әҙәм үтә.

Нәфсебеҙҙең ҡаршылығын еңеп һәм шайтандың ҡапҡандарын урап үтеп, Аллаһтың ризалығын алыу һәм йәннәтәге мәңгелек тормошҡа лайыҡ булыу өсөн, Раббыбыҙға хеҙмәт юлында ғүмеребеҙҙе лә, милкебеҙҙе лә ҡорбан итергә әҙер булырға һәм балаларыбыҙҙы ла Хаҡ Тәғәләбеҙгә күндәмлектә тәрбиәләргә тейешбеҙ.

Ҡорбан салыу йолаһында бик күп серҙәр йәшеренгән, уларҙы танып белеү мөьминдең әхүәле рухиәһен юғары кимәлгә күтәрә.

## ИБРАҺИМ ПӘЙҒӘМБӘРҘЕҢ КҮНДӘМЛЕГЕ

Ибраһим пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) Мәккәлә тәҡүәле Хәжәрҙе улы Исмәғил (ғәләйһис-сәләм) менән ҡалдырып китә һәм диндар Сараға әйләнеп ҡайта. Ваҡыт-ваҡыт Ибраһим (ғәләйһис-сәләм) Мәккәләге ғаиләһе янына барып урай. Бер заман, Мәк-



кәлә саҡта, Ибраһим (ғәләйһис-сәләм) төш күрә – унда ул улы Исмәғилде (ғәләйһис-сәләм) ҡорбан итә. Пәйғәмбәрҙе төштөң сығанағы хаҡындағы уй шиккә һала: Илаһи әмерме был, әллә шайтандың вәсүәсәһеме? Әммә төш өс тапҡыр ҡабатлана: Тәрвиә көнөндә (хаж башланған көн), Ғәрәфә көнөндә һәм хаж тамамланғандың икенсе көнөндә.

Заманында улы булыуын бик теләгән Ибраһим (ғәләйһис-сәләм), Аллаһҡа доға ҡылып, былай тип әйткән була: «О Аллаһ, әгәр һин уны миңә бүләк итһәң, мин уны Һиңә ҡорбан итермен!», һәм Хаҡ Тәғәләбеҙ уны һынай.

Ибраһим, Илаһи әмергә буйһоноп, тәҡүәле Хәжәргә, Исмәғилде (ғәләйһис-сәләм) ғөсөлләндереп, тәненә еҫле майҙар һөртөргә ҡуша, малайҙы Дуҫына алып барасағы хаҡында әйтә. Ә улына бысаҡ һәм бау алырға ҡуша һәм әйтә:

«Улым, мин Аллаһҡа ҡорбан килтерәсәкмен!»

Аталы-уллы Мина яғына юл тоталар. Ә был мәлдә шайтан кеше ҡиәфәтендә Хәжәр алдына килеп баҫа һәм вәсүәсә ҡыла башлай:

«Ә Ибраһим улыңды ҡайҙа алып киткәнеңде beләһеңме?»

Хәжәр шулай тип яуап бирә: «Дуҫына алып бара».

Шайтан дауам итә: «Юҡ, ул уны ҡорбан итергә алып китте».

Тәҡүәле Хәжәр ҡаршы килә: «Ул улын ныҡ ярата!»

Шайтан тыйылырға уйламай: «Ул уны Аллаһ әмере буйынса һуясаҡ!»

Тәҡүәле Хәжәр былай ти: «Аллаһу Тәғәләнең һәр әмерендә – беҙҙең өсөн бәрәкәт, беҙ Уның мәрхәмәтенән өмөттө өҙмәйбеҙ».

Хәжәрҙе алдай алмағас, Иблис Исмәғил (ғәләйһис-сәләм) артынан ашыға һәм шулай тип шыбырлай башлай: «Ә атайың ҡайҙа алып киткәнде беләһеңме?»

Исмәғил шулай тип яуап бирә: «Раббыбыҙҙың әмерен үтәргә».



Иблис һаман туҡтамай: «Һин аңланың бит инде: ул һине ҡорбан итергә алып бара!»

Быға Исмәғил (ғәләйһис-сәләм) шулай ти: «Олаҡ, ләғнәтләнгән! Беҙ Аллаһтың әмерен шатланып үтәрбеҙ!» һәм ул Иблискә таштар ата.

Исмәғил ярҙамында ла теләгәненә ирешә алмағас, Иблис, Ибраһим (ғәләйһис-сәләм) артынан йөрөп, вәсүәсә ҡыла башлай: «Эй, ҡартлас! Ҡайҙа алып киттең улыңды? Иблис һинең төшөңә инде һәм һине аҙаштырҙы!»

Ибраһим (ғәләйһис-сәләм), таштар атып, Иблисте ҡыуа: «Һин ул – Иблис! Олаҡ күҙемдән!» Мина тирәһендә ул Иблискә өс урында етешәр таш ора. Ҡиәмәткә ҡәҙәр һаҡланасаҡ хаж ваҡытында Иблискә таштар атыу йолаһы ла шунан ҡалған.

Ибраһим һәм Исмәғил Пәйғәмбәрҙәрҙең (ғәләйһүмәс-сәләм) шундай күндәмлеге, ихлас буйһоноуы – бөтә мосолман өммәтенә оло үрнәк.

Ибраһимдың улы Исмәғилде (ғәләйһүмәс-сәләм) ҡорбан итергә алып барыуын фәрештәләр борсолоп күҙәтә: «Сүбхәнәллаһ! Бер пәйғәмбәр икенсеһен ҡорбан ҡылырға алып бара!» – тиҙәр улар тулҡынланып.

Ибраһим (ғәләйһис-сәләм) улына төшө хаҡында һөйләй: «Улым! Төшөмдә һине ҡорбан итергә әмер килде!»

Исмәғил (ғәләйһис-сәләм) былай тип һорай: «Атай, быны Аллаһ әмер иттеме?»

Ибраһим (ғәләйһис-сәләм) быны раҫлай.

Был мәлдә бары ете йәки ун өс тирәһе генә булған Исмәғил (ғәләйһис-сәләм) күндәмлек күрһәтеп әйтә: «Атай! Үҙеңә ҡушылғанды үтә! Ин шәә Аллаһ, һин мине түҙемле итеп күрерһең!»

Ибраһим Раббыһына тулыһынса күндәм һәм буйһоноусан. Улын ҡорбан итергә уның ныҡлы ниәте була. Илаһи әмерҙе үтәү



өсөн ул барыһын да эшләй. Бысаҡты улының муйынына терәй, тик Хаҡ Тәғәләбеҙ быға мохтаж түгел. Ибраһим һәм Исмәғил (ғәләйһүмәс-сәләм) ебәрелгән Илаһи имтиханды лайыҡлы үтә. Ябраил фәрештә бысаҡтың йөҙөн үтмәҫләндерә һәм Аллаһу Тәғәләнең Үҙ мәрхәмәте менән ҡорбан рәүешендә текә мөгөҙлө аҡ төҫтәге тәкә ебәреүе тураһында шатлыҡлы хәбәрҙе еткерә. Ибраһим (ғәләйһис-сәләм) уны Фавор тауында күгән ҡыуағына бәйләнгән килеш таба.

## ҠОРБАНДЫҢ РУХИ МӘҒӘНӘҺЕ

Алдағы бәйәндең асылы шунда: ҡорбан салыуҙың хәҡиҡи маҡсаты - Ибраһим һәм Исмәғил Пәйғәмбәрҙәрҙең (ғәләйһүмәс-сәләм) тормошона әйләнеп ҡайтыу һәм унан үҙебеҙгә тейешле рухи хикмәтте алыу, Раббыбыҙ алдында үҙебеҙҙең күндәмлегебеҙҙе раҫлау. Аллаһу Тәғәлә хәбәр итә:

**«Уларҙың ни ите, ни ҡаны Аллаһҡа түгел, Уға фәҡәт һеҙҙең тәҡүәлегегеҙ генә барып ирешә...»** *(Хаж, 37)*

Мәүләнә Руми был аяттың мәғәнәһен асып киҫәтә:

*«Һин ҡуйҙың күләгәһен ҡорбан итергә тырышма!»*

Ҡорбан йолаһын атҡарғанда, беҙ тәүге нәүбәттә уның рухи мәғәнәһен аңларға тейеш. Әҙәм (ғәләйһис-сәләм) улдарының – Һабил һәм Ҡабилдең - тәүге тапҡыр ҡорбан килтереүе бик ғибрәтле.

Һабил саф йөрәктән, ихлас күңел менән иң яҡшы һәм матур бәрәсен ҡорбан итә, ә уның ағаһы Ҡабил – боҙолған бер услам бойҙай.

Һабилдең ҡорбаны ҡабул булыуы, ә Ҡабилдең кире ҡағылыуы шуға дәлил: Аллаһ ризалығы өсөн ҡорбан итә белеүебеҙ – Уға мөхәббәтебеҙ кимәле, Уның бихисап бәрәкәттәре өсөн рәхмәтле булыуыбыҙ күрһәткесе.



## ҠОРБАН – ФИҘАКӘРЛЕК УЛ

Ҡорбан салыуҙың йәшерен мәғәнәһе – тоғролоҡтоң һәм фиҙакәрлектең сағылышы, Аллаһ юлында ғүмеребеҙҙе лә, милкебеҙҙе лә ҡорбан итергә әҙер булыу. Тормоштағы һәр кемдең ҡаҙанышы юғары маҡсат өсөн үҙеңде ни кимәлдә фиҙа ҡылырға әҙер булыуыңа туранан-тура бәйләнгән.

Халыҡтарҙың ҙур ҡорбандар иҫәбенә Ватанын, бойондороҡһоҙлоғон, үҙ ерен, намыҫын, лайыҡлы йәшәү хоҡуғын һаҡлап ҡалыуҙары быға дәлил.

Үҙеңде һәм милкеңде ҡорбан итеү – юҡҡа сығыу һәм хәйерсе булыу тигән һүҙ түгел. Аллаһ һәм Уның пәйғәмбәрҙәре юлындағы ҡорбан – ығы-зығылы фани донъянан юғары күтәрелеү ул.

Мәүләнә Руми яҙа:

*«Барса хайуандар кешеләр хаҡына ҡорбан булыу өсөн яратылған, сөнки кеше – Аллаһу Тәғәләнең иң күркәм яратылмышы. Бөтә кешеләр пәйғәмбәрҙәр юлында ҡорбан булһын, сөнки улар – кешеләрҙең иң-иң яҡшылары»;*

*«Пәйғәмбәрҙәр юлында ҡорбан булғандарҙың йәндәре, фани донъяның уй һәм хистәренән арынып, Илаһи нурға тула. Улар үҙҙәренең «мин»енән баш тарта һәм икһеҙ-сикһеҙ Илаһи мөхәббәт океанына сума»;*

*«Раббыһына ғашиҡтар бөтә барлыҡтың ҡотон алған үлемдең йөҙөнән көлә. Уларҙың йәненә берәү ҙә зыян килтерә алмай, сөнки ҡабырсаҡты боҙорға була, ә уның эсенә йәшенгән гәүһәрҙе юҡ»;*

*«Илаһи мөхәббәт менән нурланған йөрәктәрҙә Йәннәттең ете кимәлендәге баҡсалар йәме сағыла. Илаһи Хәҡиҡәтте танып белгәндәрҙең йәндәре Көрсиҙән дә, Ғәрештән дә юғары!»;*

*«Тап шуның өсөн мин хәҡиҡәтте күрергә һәләтле йөрәктәрҙе үҙенә тартып торған Илаһи Нур - оло йөрәкле Мөхәммәттең (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ялсыһы булдым».*



## ҠОРБАН – ҠОТОЛОУ ЮЛЫ

Һәр кем күңеленә иң яҡындарҙы ҡурсаларға, яҡларға, улар хаҡында хәстәрлек күрергә тырыша. Аллаһ Илсеһе (саллəллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шәфәғәтенә Уның юлында ҡорбан булыу уйы менән янғандар лайыҡ буласаҡ. Аллаһу Тәғәлә иман юлында фиҙакәрлек күрһәткәндәрҙе, йөрәктәрен Илаһи мөхәббәт менән нурландырғандарҙы ярата һәм һаҡлай.

Мәүләнә Руми әйтә:

*«Ул Аллаһ юлында ҡорбан булырға әҙер булған Исмәғил (ғәләйһис-сәләм) кеүек муйынын һондо. Әммә Хаҡ Тәғәләбеҙ уның ғорлаһын ҡырҡырға бирмәйәсәк»;*

*«Иман өсөн башын һалғандар, Аллаһ юлында ғүмерҙәрен фиҙа ҡылған өсөн, тере һәм ләззәттәр эсендә. Утҡа табынғандар ише тәнеңә ҙур әһәмиәт бирмә!»*

Аллаһ хаҡына үҙҙәрен фиҙа ҡылып, Раббыһының сикһеҙ Мәрхәмәтенә эйә булғандар тураһында шулай әйтелә:

**«Шик юҡ, (тәҡүә) мөьминдәр йәннәттәрҙә, шишмәләр янында. Хаҡ мәжлесендә, Ҡөҙрәт эйәһе, мөлкәте сикһеҙ булған Аллаһтың янында булыр»** *(Ҡамар (Ай), 54-55).*

## НАМАҘ ҺӘМ ҠОРБАН

Аллаһ Илсеһе (саллəллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һуңғы һулышында ла Аллаһу Тәғәлә ризалығы өсөн ҡылынған төп ғибәҙәткә – намаҙға саҡырыуҙан туҡтамай. Сәхәбәләрен намаҙға өйрәтеп, ул былай ти:

*«Һәр тәҡүәнең намаҙы – үҙ-үҙеңдән ваз кисеү (ҡорбан)!»* *(Кузаи, Муснад, I, 181)*

Мәүләнә Руми намаҙ хаҡында шулай ти:

*«Намаҙҙы башлағанда, улар тәкбир һүҙҙәрен әйтә һәм, үҙҙәрен ҡорбан иткәндәй, фани донъянан юғала».*



Аҙаҡ шәйех Мәүләнә намаҙҙа Аллаһ ҡашына барып баҫҡандарға мөрәжәғәт итә:

*«Улар артынан тайпылмай атлау өсөн, намаҙҙа, михрабтағы шәм шикелле, тура тор! Бел: намаҙ алдынан әйтелгән «Аллааһү әкбар!» һүҙҙәренең мәғәнәһе шундай: «Эй, Аллаһ! Ҡашыңа баҫып, мин үҙ-үҙемдән ваз кистем! Тәкбир өсөн ҡулдарымды һоноп, барса фани нәмәне алып ташлап, мин Һиңә укталдым!»;*

*«Хайуанды ҡорбан иткәндә, «Аллааһү әкбар!» тип әйткән кеүек, был һүҙҙәрҙе әйткәндә үҙ «мин»еңдән ваз кис!»;*

*«Намаҙ алдынан тәнең - Исмәғилгә, ә йәнең Хәлил Ибраһимға бәрәбәр. Туҡ тәнеңдең ер бәйҙәрен өҙөү өсөн, күңелеңдә тәкбир һүҙҙәре яңғыраһа, тәнең ҡанмаған теләктәренән ҡотолор, ә «бисмилләһир-рахмәәнир-рахиим» кәлимәһе әйтелһә, ҡорбан булыр»;*

*«Эй, аҡыл эйәһе! Аҡылға намаҙ ваҡытында йәнебеҙҙең Хаҡ Тәғәләбеҙ менән ҡауышыуын аңлау бирелмәгән! Һөйөклөң хаҡына, аҡылыңды ҡорбан иткәс, рухиәтең йәнләнгәс кенә быны аңлау мөмкин».*

## ҮҘ-ҮҘЕҢДӘН ВАЗ КИСЕҮ ҺӘМ НӘФСЕҢДЕ АУЫҘЛЫҠЛАУ

Ҡорбан – нәфсе (тән рухы) өсөн дәрес. Шәйех Джунәйд Багдади әйткән:

*«Үҙегеҙҙең «мин»дәрегеҙҙән ваз кисегеҙ һәм уларҙы ҡорбан итегеҙ. Шуны белегеҙ: «мин» - Аллаһ менән һеҙҙең аралағы ҡаты пәрҙә. Хәҡики тормош үлгән «мин» артына йәшенгән.*

Шәйех Шибли (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) яҙған:

*«Минең» тере саҡта, рухиәтең йәнләнмәҫ. Тәҡүә мөьминдәрҙең «миндәре» үлгәс кенә, әхүәле рухиәләре йәнләнде».*



## ҮҘ-ҮҘЕҢДӘН ВАЗ КИСЕҮҘЕҢ МӘҒӘНӘҺЕ

Ҡорбан нимә өсөн ҡорбан ҡылынһа, шуның бер өлөшөнә әйләнә. Диңгеҙгә үҙен ҡорбан иткән һыу тамсыһы үҙе диңгеҙҙең бер өлөшөнә әйләнә. Ә Хаҡ Тәғәләһенә буйһонған, Илаһи ихтыярға үҙен тапшырған, көсһөҙ сикле аҡылын ҡорбан иткән кешенең холҡо һәм тәртибе танымаҫлыҡ булып үҙгәрә.

Мәүләнә Руми әйтә:

*«Аҡылыңды оло йөрәкле Мөхәммәт Мостафа хаҡына ҡорбан ит һәм шаһитлыҡ ҡыл: «Миңә Аллаһ етәсәк!»;*

*«Раббыңа мөхәббәтең хаҡына аҡылыңды ҡорбан ит. Аҡылға эйә бөтә нәмә – Аллаһта! Бөтә йәндәр һәм аҡылдар Унан килә! Шуға Раббыңа мөхәббәтең хаҡына аҡылыңды ҡорбан ит!»;*

*«Барса аҡылы камил кешеләр аҡылдарын Раббыһына йүнәлтә!»;*

*«Фани донъяла ҡалған аҡыл – тулы аҡыл түгел, ул һис ҡасан һөймәгән дә, һөйөлмәгән дә!»;*

*«Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләнең Бөйөклөгөн, Гүзәллеген һәм Сәнғәтен аңлап, тының ҡыҫылһа, шунда ғына башыңдағы һәр бер сәс бөртөгөң зирәклек менән тулыр!»;*

*«Күңелеңде Уға бағлаһаң, аҡылың уйҙарға ҡоршау булмаясаҡ! Аҡыл һәм фекерҙәр күк үҙәндәре һәм баҡсаларынан ағып төшә»;*

*«Фани донъя үҙәндәре менән хушлашһаң, күңелеңдәге мөхәббәт үҫентеһе, хәҡиҡәт һыуына ҡойоноп үҫә һәм емеш бирә аласаҡ!»;*

*«Ҡөрьәндең мәғәнәһен үҙ «мин»енән ваз кискәндән һәм әхүәле рухиәһе Изге Ҡөрьән серҙәрен сағылдырғандан һора».*

## РАББЫҺЫНА ҒАШИҠТАРҘЫҢ ЙОМАРТЛЫҒЫ

Йомартлыҡ төрлөсә кәүҙәләнеш ала: хәллеләр милке менән бүлешә, ә ғашиҡтар – йөрәге менән. Уларҙың әжере – ҡорбан ҡылғанына бәрәбәр.



Бер һыныҡ икмәк биргәнгә икмәк бирерҙәр, күңелен биргәнгә рухи әжер булыр. Һөйә белеүҙең иң юғары кәүҙәләнеше – бөтә күңелең менән Илаһи Мөхәббәткә сумыу.

Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, рухи наҙанлыҡтары арҡаһында, күп кешеләр биреүҙе зыян күреү, тип аңлай. Матди донъяла ул, ысынлап та, шулай: биштән өстө алһаң, ике ҡала.

Әммә ябай аҡыл менән танып белеү мөмкин булмаған рухи донъя математика закондарына буйһонмай. Мөхәббәт хөкөм һөргән донъяла Илаһи нурға тулған ҡәлбең менән ҡылынған һәр игелеккә сарыф ителгәненә ҡарағанда күберәк әжерҙәр бирелә.

Мәүләнә Руми яҙа:

*«Әгәр ағастың бөтә япраҡтары ҡойолоп бөтһә лә, Аллаһу Тәғәлә Үҙ Ҡеүәте менән ағасты һис бер япраҡһыҙ йәшәтеүе ихтимал»;*

*«Әгәр һин йомартлығың арҡаһында бар булғаныңды таратып бөтһәң һәм бер нәмәһеҙ тороп ҡалһаң, Аллаһ һине кәмһетелеүҙәрҙән әрсәләп ҡалмаймы ни?»;*

*«Сәсеү ваҡытында амбарҙағы иген кәмер, әммә ул кәмеүҙең һөҙөмтәһен һин сәселгән баҫыуҙа күрерһең»;*

*«Әгәр иген амбарҙа ятып ҡалһа, сәселмәһә, уны кимереүселәр һәм бөжәктәр юҡ итәсәк»;*

*«Йәнең сығыуы тәнеңде үлемгә дусар итеп шөбһәләндерә. Йәнең сығыуҙың хәҡики асылы – йәнеңдең мәңгелек донъяла тыуыуы».*

**Эй, Аллаһ! Йөрәктәребеҙҙе тоғро ҡолдарың Ибраһим һәм Исмәғил пәйғәмбәрҙәрҙең (ғәләйһүмәс-сәләм) гүзәл һыҙаттары – Үҙеңә тоғролоҡ һәм күндәмлек менән биҙә!**

**Әмин!**



# Һүҙ аҙағында

## ЯЛҒАН МӨХӘББӘТ ҺӘМ ХӘҠИҠИ МӨХӘББӘТ

Әҙәмгә хас барса һөйөү һәм эҫенеүҙәр – Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт сағылышы. Ғаләмдең барлыҡҡа килеү сәбәбе лә бит – бөтөнөһөн эсенә алған Илаһи мөхәббәт.

Бөтә төр һөйөүҙәрҙең сығанағын танып белеү – Хаҡ Тәғәлә-беҙҙе танып белеүгә илтеүсе юл, йәғни һәр мөхәббәт һәм эҫенешеү беҙҙе Илаһи мөхәббәткә илтеүсе үҙенсәлекле күпер.

## ЛӘЙЛӘНӘН ХАҠ ТӘҒӘЛӘГӘ

Хаҡ Тәғәләбеҙ ҡәлбебеҙгә һалған һәр бер һөйөү имтиханы хәҡиҡи һөйөүҙе танып белеү өсөн генә бирелә. Һәр бер «Ләйләгә мөхәббәт» артында Раббыбыҙға хәҡиҡи мөхәббәт ынтылышы йәшенә. Хәҡиҡи мөхәббәт маршрутынан тайпылмағандар, Мәжнүн һәм Ләйләнең мөхәббәт тарихындағы шикелле, Аллаһу Тәғәләгә яҡыная.

Әгәр Мәжнүн Ләйләгә ҡарата ғына мөхәббәт утында янһа, Илаһи һөйөүҙе – һөйөү һәләтен алъюҫыҡҡа исраф итеп бөткән миллиардтарса кешенең береһе генә булыр ине. Әммә ул фани донъя һөйөүе – Илаһи һөйөүҙең бер баҫҡысы ғына икәнлеген танып белгән бәхетлеләрҙән.

Әҙәмдең был баһалап бөткөһөҙ гәүһәрҙәй рухи һәләте Раббыһына мөхәббәтте танып белеү өсөн тәғәйенләнгән.

## МӨХӘББӘТТЕҢ ҠИММӘТЕ УНЫҢ РАББЫҺЫНА ТӨБӘЛГӘН БУЛЫУЫНДА

Әҙәмгә хас барса һөйөү һәм эҫенеүҙәр: яҡындарыңа һәм Ватаныңа һөйөү, байлыҡ һәм юғары үрләү әүәҫлеге һ.б. Аллаһу Тәғәлә-



гә яҡынайтҡан осраҡта ғына ниндәйҙер ҡиммәткә эйә. Барса һөйөү һәм эҫенеүҙәр - бөтә ғаләм тулған Илаһи мөхәббәт сағылышы тулҡындарының ҡағылып китеүе генә. Илаһи мөхәббәт менән нурланған сүрәттә генә күңелебеҙҙәге тойғолар күркәмләнә һәм бәрәкәт менән тула.

Ерҙәге бөтә хәҡиҡи еңеүҙәр - матди булһынмы ул, рухимы - Илаһи мөхәббәт емеше. Йәғни, ҡаҙанған матди һәм рухи табыштарыбыҙ Хаҡ Тәғәләбеҙгә һөйөү фазилиәтендә бирелгән бәрәкәт һәм бүләк.

Мәүләнә Руми әйткән:

*«Бел: Илаһи мөхәббәттән һәм рухи мәғрифәттән мәхрүм – бахыр һәм меҫкен, ул хайуан кимәленән дә түбәндә. Ә теге егеттәргә – «мәмерйәне төйәк итеүселәргә» эйәргән эт улар менән бергә Илаһи мөхәббәткә лайыҡ була һәм бүләккә Йәннәтте ала, сөнки улар менән рухи йәһәттән берләшә».*

## ИЛАҺИ МӨХӘББӘТ КӘҮҘӘЛӘНЕШЕ

Йөрәктәре Илаһи нурға тулған тәҡүә мөьминдәр ғаләмдәге бөтә барлыҡтың Илаһи мөхәббәттән яралыуын күрә. Улар бер нәмәгә шикләнмәй: әлмисаҡтан килгән мөхәббәт булмаһа, ғаләм барлыҡҡа килмәҫ ине.

Илаһи мөхәббәттән Нур тарала – Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Нуры... Үҙенең камил яратылмышы – Пәйғәмбәребеҙ Мөхәммәт Мостафаға (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хөрмәт йөҙөнән Аллаһу Тәғәлә был донъяны бар ҡылған.

Ни өсөн Хаҡ Тәғәләбеҙ кешене был һоҡланғыс донъяға ебәргән? Раббыбыҙ ихтыяры менән был донъя ул ҡәҙәр үк йәмле, ул ҡәҙәр үк бәрәкәттәр менән тулмаған булыуы ла ихтимал ине бит. Әммә Аллаһу Тәғәлә Үҙ ҡолоноң Уның Илаһи Ҡөҙрәтенә һәм Оҫталығына һоҡланыуын, Үҙенә һөйөү бағлауын һәм ерҙә килеш Йәннәтенә ынтылыуын теләгән. Раббыбыҙ әҙәм балаларының үҙҙәренең әлмисаҡтағы төйәгенә – Әҙәм пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) яратылған Йәннәткә ҡайтыуын теләгән, тап шуға ла һоҡланғыс йәме



һәм аһәңендә Илаһи Ҡөҙрәт һәм Камиллыҡ сағылған ерҙе төҙөп бүләк иткән. Ғаләмде бар ҡылып, таң ҡалырлыҡ Илаһи гүзәллек һәм камиллыҡ менән биҙәп, кешеләргә тапшырған. Бар ҡылынғандан алып ерҙәге һәм ете күктәге һәммәһе әҙәмгә бүләк ителгән.

Сәғди Ширази яҙған:

*«Йөрәктәре Илаһи нурға тулған тәҡүә мөьминдәр өсөн ағастағы бер япраҡ – тотош Илаһи поэма. Йөрәктәре һуҡырҙар өсөн Ерҙәге бөтә ағастар бер япраҡҡа ла торошло түгел».*

Мөьмин күңеле, Илаһи мөхәббәт менән тулып, рухи мәғрифәткә эйә була. Йөрәк, үҙенең бөтә биктәрен асып, Раббыһына йүнәлә. Уны үткенсе әүәҫлектәрҙән, ғишҡынан арындырып, хәҡиҡи мөхәббәт менән тултырыу лазым. Күңелдәрҙе әрсәләү, рухи мәғрифәткә ынтылыш биреү барса пәйғәмбәрҙәрҙең дә бурысы булған.

Изге Ҡөрьәндә әйтелгәнсә, Аллаһу Тәғәләнең Илселәре өс маҡсат менән ебәрелгән:

1. Изге аяттарҙы уҡып, иманға саҡырыу;

2. Нәфселе теләктәрҙе ауыҙлыҡлау һәм йөрәктәрҙе паклау;

3. Изге Ҡөрьәндең хикмәтен һәм йәшерен мәғәнәһен аңлатыу.

Пәйғәмбәрҙәр тәрбиәһен алған йөрәктәр ғаләмдәге Илаһи серҙәрҙе аңлай башлай һәм, Илаһи Сәнғәттең бихисап мөғжизәләренә хайран ҡалып, Хаҡ Тәғәләбеҙгә юл яра.

Бындай ҡәлб эйәләре хаҡында Аллаһу Тәғәлә шулай ти: **«Күктәрҙә һәм Ерҙә нимә булһа, шуларҙың барыһын да Ул Үҙ тарафынан индереп, һеҙҙең ҡарамаҡҡа бирҙе...»** *(Жәҫиә (Теҙләнеү), 13).*

## МӨХӘББӘТТЕҢ ҺУҢҒЫ АДРЕСЫ

Әйтелгәндән сығып, иң тәүге бурысыбыҙ – бүләк итеп бирелгән бәрәкәттәрҙе күрә белеү һәм шул бәрәкәттәрҙең Хәҡиҡи Эйәһенә ихлас мөхәббәт менән уҡталыу, даимән Уға рәхмәттәребеҙҙе белдереү. Йәғни, ҡәлбтәребеҙ Уның сикһеҙ бүләктәренә түгел, Үҙенә бәйле булырға тейеш.



Ләйләгә ялҡынлы мөхәббәте Мәжнүнде аҡылынан яҙҙыра, һәм ул бик оҙаҡ сүллекте ҡыҙырып йөрөй. Йылдар үткәс, юлында Ләйлә осраһас, ул уға иғтибар ҙа итмәй. Ләйлә уға шундай һорау бирә:

– Минең арҡала сүл ҡыҙырып йөрөгән һин түгелме ни?

Мәжнүн шулай ти яуап бирә:

– Ләйлә, шәүлә һымаҡ, үткәндәрҙә иреп юғалды.

Элек Мәжнүн күңелен тулыһынса биләп алған Ләйлә Илаһи мөхәббәтте табыу юлында баҫҡыс ҡына була. Мәжнүн мөхәббәттең һуңғы адресын белә, һәм Ләйлә уның тормошонан иреп юҡҡа сыға. Шуға күрә күңелде биләгән, аҡылдан яҙҙырған һәр бер «Ләйлә» – кешене аҡылынан һәм ихтыярынан яҙҙырып, шуның сәбәбендә уның алдына икһеҙ-сикһеҙ хәҡиҡи мөхәббәт офоҡтарын аса. «Ләйләләр» тыуҙырған мөхәббәт иҫәрлеге әҙәм йәненең төп маҡсаты – Раббыһына һөйөү менән дауалана.

Ләйләнең хәҡиҡи тәғәйенләнеше лә шунда. Ҡарар күҙәгә ул ябай ғына ҡыҙ була. Әммә, Ҡайс атлы үҫмерҙең юлында осрап, уны һөйөүенән тилергән Мәжнүнгә әйләндереүгә сәбәпсе була. Артабан был ҡушамат донъяның бөтә телдәрендә ялҡынлы мөхәббәткә дусар кешене аңлата башлай.

Хәҡиҡәт юлында мөхәббәттең тәғәйенләнеше шундай. Ләйлә – башҡа ҡыҙҙар ише ябай ғына ер ҡыҙы. Әммә ул һөйгәнен ил ауыҙында «Ҡайс»тан мөхәббәттән илергән «Мәжнүн»гә әйләндерә.

Уйлап ҡарағыҙ: әгәр Ләйләгә ялҡынлы мөхәббәте Мәжнүнде шундай халәткә еткергән икән, донъялағы иң күркәм зат -Мөхәммәт Мостафаға ғашиҡ булыуға лайыҡ мөьмин менән нимә булыр?! Илаһи һөйөү менән нурланған күңелдә ниндәй йәшерен серҙәр асылыр?!

Ер мөхәббәте аша Илаһи серҙәр асҡысын тапҡан Мәжнүн халәте инде ул.



## ҺАУЫТТЫҢ ФОРМАҺЫ ТҮГЕЛ, ЭСЕНДӘГЕҺЕ МӨҺИМ

Мәжнүн күңеле халәтен аңларлыҡ хәлдә булмағандар, уны ҡыҙғанып, былай ти:

– Эй, Мәжнүн! Баш тарт Ләйләнән! Унан да һылыуыраҡ күпме ҡыҙ бар!

Мәжнүндең яуабы ни ҡәҙәр тәрән мәғәнәгә эйә:

*– Тышҡы ҡиәфәтебеҙ – һауыттың формаһы ғына. Кешенең хәҡиҡи матурлығы, һауыт эсендәге Илаһи тере һыу кеүек, күңеленә йәшеренгән. Хаҡ Тәғәләм миңә, Ләйлә күңеленә һалып, Үҙенең тере һыуын эсерҙе.*

*Һеҙ һауыттың тышын ғына күрәһегеҙ, ә уның эсендәгеһе хаҡында һеҙ хәбәрҙар түгел. Йөрәктәре Илаһи мөхәббәт менән нурланмағандар һауыт эсендәгенең ләззәтен тоймай. Хәләленә тоғро ҡатындың һөйкөмлөгө ситтәр күҙенә күренмәгән кеүек, күңел төбөндәге саф матурлыҡ та күренеп бармай. (Был серҙе фанилыҡты ҡәлбенә яҡын юллатмағандар ғына белә).*

Шәйех Сәғди (ҡуддисә сирруху̇) был хаҡта шулай ти:

*– Ләйләнең һылыулығын Мәжнүн күңел күҙе менән генә күрергә мөмкин.*

*Ләйлә күңелен һәм уның хәҡиҡи холҡон танып белеү өсөн, уны Мәжнүн һымаҡ ялҡынлы һөйөү менән һөйөргә кәрәк. Юғиһә күҙҙәрең уның тышҡы ҡиәфәтен генә күрәсәк. Күпселек кешеләр фани донъя сәхнәһендәге нәмәләрҙе күрергә генә ҡадир, әммә һайлам тәҡүәләр бар, уларға сәхнә артына йәшеренгән серҙәр ҙә билдәле.*

Мәүләнә Руми әйтә:

*«Кемгәлер ерҙең бөтә бәрәкәттәре һәм ҡыйынлыҡтары йәһәннәм кеүек, ә кемгәлер улар – йәннәт...»;*



*«Беҙҙе уратып алған һәр нәмәлә: кешеләрҙә, хайуандарҙа, үҫемлектәрҙә һәм йәнһеҙ предметтарҙа бәрәкәт тә, ағыу ҙа бар. Әммә быны һәр кем танып белә алмай»;*

*«Һәр кем көршәкте асыҡ күрә. Әммә һәр көршәк эсендә Илаһи тере һыу йәшеренгән, уны тәмен татып ҡарағандар ғына айыра алыр»;*

*«Йософ пәйғәмбәрҙең ҡиәфәтен бокал менән сағыштырырға мөмкин. Уның атаһы, бала һөйөү ләззәтен татыткан шул бокалдан эскән һайын, мөхәббәт әсирлегенә эләгә бара. Ә Йософтоң ағаларының, шул бокалдан ағыу эскән һайын, нәфрәттәре генә арта. (Ҡәлбе яҡты булғандар Йософ бокалынан тере һыу эсә, ә ергә хас нәфселе теләктәр менән янғандар – ағыу)»;*

*«Йософтоң ағаһына күлдәкте Йософтоң атаһына – Яҡуп пәйғәмбәргә (ғәләйһүмәс-сәләм) тапшырыу ғына йөкмәтелә. Әммә ағаһы ҡулындағы ул күлдәк ҡолдар һатыусы ҡулындағы ҡиммәтле әсирәгә бәрәбәр була»;*

*«Зөләйхә Йософ бокалынан бер тамсы тере һыу эсә, тик тере һыу нәфсе менән тулған күңелде томаландыра ғына»;*

*«Һауыттағы мөхәббәт тере һыуы йәшерен донъяларҙан. Һауыты – матди, ә эсендәгеһе – һайлам заттарға ғына мәғлүм сер»;*

*«Был ләззәтле рухи тере һыу – Илаһи мөхәббәт, ҡәлбе зиндан ише булғандарға, һөйә белмәгәндәргә ул лайыҡ түгел. Шәһүәттәре ҡоло булған гонаһкәрҙәргә тере һыу сере ябыҡ. Әммә бөтә күңеле менән Раббыһына күндәмдәр болотһоҙ төндәге тулған айҙы күргәндәй ул серҙе күрә».*

## МАТДИӘТ МЕНӘН МАУЫҠҠАНДАРҒА ЙӘШЕРЕН СЕРҘӘР ЯБЫҠ

Аллаһу Тәғәлә Үҙенең иң гүзәл яратылмышы – Пәйғәмәребеҙ Мөхәммәт (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Нуры маңлайынан ағылған Йософто һәләкәткә дусар итмәй. Һыуға сарсаған юлсы ҡойоға биҙрәһен төшөргәс, биҙрәһе менән бергә Йософто (ғәләй-



һис-сәләм) тартып сығара. Үҫмерҙең һоҡланғыс гүзәллегенә таң ҡалып, ул сарсауын да онота, әммә наҙан булыуы арҡаһында, Йософ гүзәллегенең сығанағы уның күңеле икәнлеген аңламай. Матди файҙа ниәте менән янған юлсы, «Ләйләләр» менән мауығып, Илаһи мөхәббәттән ваз кисеүселәр шикелле, Йософто юҡ ҡына хаҡҡа ҡол һатыусыларға һата.

Илаһи мөхәббәт, линза аша үткән ҡояш нурылай, Йософ пәйғәмбәр һылыулығы менән бер фокусҡа тупланып, ул меҫкен юлсы йөрәгендәге барса сүп-сарҙы көлгә әйләндерә алыр ине, тик, фани байлыҡҡа ҡыҙығып, ул хәҡиҡәтте күрә алмай.

Мәүләнә Руми ошо юламсы һымаҡтар хаҡында былай тигән:

*«Матди донъяға күңел бағлағандар күләгәләргә һунар итеүселәр менән бер. Ә күләгәне тотоп буламы һуң?»*

*«Бер иҫәр ҡоштоң күләгәһе артынан шул ҡәҙәр ярһып сапҡан, хатта ҡош үҙе ағас башынан уға хайран булып ҡарап ҡатҡан».*

Хәҡиҡи мөхәббәттә ғашиҡтар араһында бер кәртә лә юҡ. Ысынлап яратҡандар һөйгәндәренә йәне-тәне менән тоғро, улар һөйгәненән бер нәмә лә талап итмәй.

## ТӘҠҮӘЛЕК СЕРЕ

Илаһи мөхәббәт кәүҙәләнеше булған Ибраһим пәйғәмбәрҙе (ғәләйһис-сәләм) мөшриктәр катапульт менән ялҡынланып янған усаҡҡа ырғытҡас, уның янына Ябраил (ғәләйһис-сәләм) менән фәрештәләр килеп баҫа һәм һорайҙар:

– О Хәлилуллаһ (Аллаһ Дуҫы)! Бойор, ни теләйһең!

Раббыһына күндәм Ибраһим (ғәләйһис-сәләм), өмөттәрен тик Уға ғына бағлап, шулай ти:

– Дуҫ менән Дуҫ араһына инмәгеҙ!

Кешене фәрештәләрҙән дә юғары күтәргән Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәттең дәрәжәһе инде был.



Тап ошо ике сер: Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт кешегә бөтә ер яфаларын, ғазаптарын еңеп сығырға ярҙам итә. Илаһи мөхәббәт һәм рухи мәғрифәт – түҙеп торғоһоҙ һыҙланыуҙарҙы ла татлы балға әйләндереүсе серле йәншишмә.

Тап шуның өсөн бөтә пәйғәмбәрҙәр ҙә халыҡтан күргән яфаларҙы күндәмлек менән үткәргән һәм бөйөк рухи үрҙәргә күтәрелгән. Үҙ ғүмерендә ауыр һәм ғазаплы һынауҙар аша үткән Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), Аллаһу Тәғәләнең ғаләмдәге иң күркәм яратылмышы, бөтә пәйғәмбәрҙәрҙең дә имамы булып тора һәм «Хәбибуллаһ» (Аллаһу Тәғәләнең Һөйөклөһө) исеменә лайыҡ була.

Илаһи мөхәббәттән остоҡ ҡына булһа ла үҙ өлөшөн алғандар, һис шикһеҙ, ҡанаттарын кирә һәм Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) рухиәте күктәренә күтәрелә. Илаһи мөхәббәт бәрәкәтенән мәхрүм булғандарға иһә татлы бал да әсе ағыу булып күренә.

## ХӘБӘРҘАР БУЛМАҒАНДАР «ҮЛЕМ» ТИП АТАҒАН НӘМӘ - ТӘҠҮӘЛӘР ӨСӨН ҺӨЙГӘНЕНӘ ӘЙЛӘНЕП ҠАЙТЫУ УЛ

Фани донъяла әҙәмдәр менән булған хәлдәр индивидуаль һәм һәр осраҡта ваҡиға уртаһында ҡалған шәхестең эске халәтенә бәйле. Мәҫәлән, берәүҙең һуңғы һулышын күргән ғәҙәти кешеләр уны үлем тип ҡабул итә, ә яҡты рухиәтлеләр өсөн ул – Раббыһы менән осрашыу мәле. Мәүләнә Руми быны күтәренке рухлы нәсихәтеңдә асып һала:

*«Тәнемде ерләргә алып барғандарын күрһәң, фани донъя өсөн һағышлана, тип уйлама! Донъя менән хушлашканға ҡайғыра, тип уйлама!»;*

*«Донъя ҡуйыуым хаҡында ишетһәң, аслан илама! «Ох, ниндәй ҡайғы!» - тип әйтмә. Аллаһ һаҡлаһын, әгәр мин түбәнге рухиәтемдең нәфселе теләктәренә эйәреп, шайтан тоҙағына эләкһәм, бына шул турала ҡайғырырға кәрәк!»;*



*«(Йәнем, ҡанаттарын киреп, еңел һулап, Раббыһына осһа), «Хуш мәңгегә!» - тип әйтмә. Бел: был мәл - хушлашыу түгел, ә Раббым менән көтөп алынған осрашыу!»;*

*«Мине ер ҡуйынына тапшырғас, аслан «Хуш!» - тип әйтмә. Ҡәбер – мәңгелек донъя пәрҙәһе генә, йәннәт баҡсаһы пәрҙәләре!»*

*«Ҡояш батышын күҙәтеп, таңды күрергә өйрән! Шуны төшөн: ҡояш һәм ай, ваҡытлыса батып, сағыу яҡтылығын юғалтмайынса, яңынан ҡалҡа»;*

*«Ғүмер батышы кеүек күренгән үлем, асылда – мәңгелек тормош таңы!»;*

*«Ҡәбер – ерҙәге соҡор, ул тар зиндан һымаҡ күренә, ә асылда – ер ауырлыҡтарынан, ғазаптарынан ҡотолоп, йәнең тыныслыҡ таба торған урын!»;*

*«Ергә ташланған орлоҡ шытып сыҡмай ҡалырмы? Улайһа, ер ҡуйынындағы кеше хаҡында ни өсөн шигең бар?»;*

*«Һыу менән тулы ҡойоға төшкән күнәк буш килеш сығырмы? Ҡойола булыу күркәм Йософҡа (ғәләйһис-сәләм) зыян һалдымы ни?»;*

*«Фани донъяла ауыҙыңды йом, мәңгелек донъяла иркен һула! Бынан түбән бөтә хәстәрең һәм эштәрең – ваҡыт та, арауыҡтар ҙа булмаған теге донъяла!»*

Һөйгән Раббыһы менән осрашыуға уҡталған, ҡанаттарын яҙған халәттә Мәүләнә Руми ғүмер кисерә:

*«Йәнләндем мин үлемде еңеп; күҙ-йәш түгеп, бәхетем таптым. Раббым мөхәббәте менән нурландым, татып уны, мәңгелеккә эйә булдым!»*

Был донъялағы иң ҙур табыш шул була инде: Илаһи мөхәббәткә эйә булып, рухиәтеңде ҡабат тергеҙеү. Шул халәттә, Раббыңа рәхмәтле булып, сәждәгә китеү.



## ИҢ БӨЙӨК ҺЫНАУ

Фани донъялағы кеше өсөн иң ҙур һынау – рухиәтеңдең мөхәббәт һәм хәҡиҡәтте танып белергә ынтылыуы менән һыналыуы. Ул һынауҙы уңышлы үткәндәргә ер бәләләре ауырлыҡ килтермәҫ. Уларҙың фани донъя тормошо Раббыһына табан илһамлы сәйәхәткә әйләнер һәм ғүмерҙәренең һәр мәле Илаһи мөхәббәт менән тулы булыр.

## ОРЛОҠ ЕРҘӘ ҮҪӘ

Һәр ғилем орлоҡ шикелле. Орлоҡ, сәселмәйенсә, амбарҙа һаҡланһа, шул уҡ орлоҡ булып ҡаласаҡ, кимереүселәр һәм бөжәктәр өсөн емгә әйләнеүе лә ихтимал. Китап кәштәләрендә һаҡланған ғилем шул орлоҡтарға бәрәбәр. Әммә тупраҡҡа сәселһә, улар шытып сығыр, үҫентеләр һоҡланғыс ағастарға әүерелер. Был үҫентеләр һымаҡ, Илаһи мөхәббәт нурынан кешеләр күңелендә рухиәттең йәш үҫентеләре тамырланыр. Ошо тәҡүәләр янында бөтә нәмә рухиәт баҡсаһына әйләнер, ерҙә төйәкләнгәндәр өсөн ул баҡсалар мул емеш бирер.

**Эй, Раббым! Ер тормошобоҙҙа рухи мәғрифәт тулы йөрәктәребеҙ менән Мөхәббәтеңде тойоп йәшәргә насип ит! Ер ыҙаларын – ләззәткә, көйөнөстәрҙе – шатлыҡҡа, хаталарҙы – игелеккә, ерҙәге яңғыҙлыҡ һағышын Һинең менән осрашыу өмөтөнә әйләндергән Мөхәббәтең бәрәкәтенә лайыҡлы ит беҙҙе! Һөйөклө Илсең Мөхәммәт Мостафаны (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйгәндәр иҫәбенән итеп Үҙеңә ҡайтар беҙҙе! Мөхәббәтең менән нурландыр беҙҙе һәм Үҙеңде, Үҙең нисек лайыҡлы тип иҫәпләһәң, шул килеш яратыу бәхетен бир!**

**Әмин!**



